Bible. N.T. Malagasy. 1835

NY

# TENY N'ANDRIAMANITRA,

ATAO HOE,

# TESITAMENTA

NY

# JESOSY KRAISTY

TOMPO 'NTSIKIA, SADY MPAMONJY NO MPANAVOTRA.

---

NO DIKAI'NY NY MISIONARY TAMY NY TENY GIRIKA HO TENY MALAGASY, KA NAMPITOVI'NY SY NO DINIHI'NY TAMY NY TENY SASANY VOA ADIKA.

LONDON:

NO TONTAI'NY HO ANY

BRITISH SY NY FOREIGN BIBLE SOCIETY.

# NY ANARANY NY BOKY

ARY

NY ISA NY NY TOKO NY.

---

## NY FILAZAN-TSARA

# NO SORATA'NY I MATIO.

---

TOKO I.

Ny filazany ny razany ny Je-
sosy Kraisty, zanaky i Davidra
zanaky i Abirahama.
2 I Abirahama niteraka any
Isaka; ary i Isaka niteraka any
Jakoba, ary i Jakoba niteraka
any Jioda sy ny rahalahy ny;
3 Ary i Jioda niteraka any
Faresa sy Zara izay nateraky i
Tamara; ary i Faresa niteraka
any Esiroma; ary i Esiroma ni-
teraka any Arama;
4 Ary i Arama niteraka any
Aminadaba; ary i Aminadaba
niteraka any Nasona, ary i Na-
sona niteraka any Salimona;
5 Ary i Salimona niteraka any
Boza, izay natera'd-Rahaba:
ary i Boza niteraka any Obeda
izay nateraky i Riotra; ary i
Obeda niteraka any Jesey:
6 Ary i Jesey niteraka any
Davidra mpanjaka; ary i Da-
vidra mpanjaka niteraka any
Solomona izay natera'ny ny
vady ny Ioraia.
7 Ary i Solomona niteraka
any Robohama; ary i Robo-
hama niteraka any Abia; ary i
Abia niteraka any Asa;
8 Ary i Asa niteraka any Jio-
safata; ary i Jiosafata niteraka
any Jiorama; ary i Jiorama ni-
teraka any Ozia.
9 Ary i Ozia niteraka any Ji-
otama; ary i Jiotama niteraka
any Ahaza; ary i Ahaza nite-
raka any Ezekaiaha.
10 Ary i Ezekaiaha niteraka
any Manase; ary i Manase nite-
raka any Amona; ary i Amona
niteraka any Josia.
11 Ary i Josia niteraka any Je-
konia sy ny rahalahy ny, tamy
ny andro nifindra'ny tany am-
Babilona;
12 Ary rehefa nifindra tany
am-Babilona izy, i Jekonia dia
niteraka any Salatiela; ary i Sa-
latiela niteraka any Zorobabela.
13 Ary i Zorobabela niteraka
any Abioda; ary i Abioda nite-
raka any Eliakima; ary i Elia-
kima niteraka any Azora.
14 Ary i Azora niteraka any
Zadoka; ary i Zadoka niteraka
any Akima; ary i Akima nite-
raka any Elioda.
15 Ary i Elioda niteraka any
Eliazara; ary i Eliazara nite-
raka any Matana; ary i Matana
niteraka any Jakoba.
16 Ary i Jakoba niteraka any
Josefa, vady ny Mary izay ni-
teraka any Jesosy, izay atao ny
hoe, Kraisty.
17 Ary ny taranaka rehetra
hatr'amy ny Abirahama, ka hatr'
amy ny Davidra, dia taranaka
efatra amby ny folo; ary hatr'
amy ny Davidra, ka hatr'amy
ny fifindra'ny tany am-Babilona,
dia taranaka efatra amby ny folo;
ary hatr'amy ny fifindra'ny ta-
ny am-Babilona, ka hatr'amy ny
Kraisty, dia taranaka efatra am-
by ny folo.
18 Ary toy izao no niterahany
any Jesosy Kraisty; fa rehefa
naneky i Mary reny ny ho vady
ny Josefa, dia nanananaka tamy
ny Fanahy Masina, fony tsy
'mbola nampakari'ny izy.
19 Ary i Josefa vady ny, no
lehilahy marina, ka tsy nety ni-
ampanga azy, dia natao ny mi-
saotra azy mangingina.
20 Ary raha izy nihevitra izany,
indro, ny anjely ny ny Tompo

niseho tamy ny, tamy ny nofy,
ka nanao hoe, Hianao Josefa
zanaky i Davidra, aza matahotra
hampakatra any Mary vady nao,
fa amy ny Fanahy Masina no
anana'ny anaka.
21 Ary izy hiteraka zanaka la-
hy, ary hatao ny ny anara'ny,
hoe, Jesosy; fa izy hanafaka ny
olo'ny amy ny helo'ny.
22 Ary izany rehetra izany na-
tao ny 'mba hahatanteraka ny
teny ny Tompo tamy ny vava ny
mpaminany, hoe,
23 Indro, ny virijina iray hana-
nanaka, ary izy dia hiteraka zaza
lahy, ary ny anara'ny hatao'ny
hoe, Imanioela, izay no haha-
fantara'ny hoe. Andriamanitra
amy ntsikia.
24 Ary i Josefa rehefa naha-
tsiaro tamy ny nofy, dia nanao
tamy ny tahaky ny nandidia'ny
ny anjely ny Tompo azy, ka dia
nampakari'ny ny vady ny.
25 Ary izy tsy nahalala azy
mandra-piteraha'ny ny lahy ma-
toa ny: ary izy nanao ny ana-
ra'ny, hoe, Jesosy.

## TOKO II.

Ary rehefa teraka i Jesosy tany
am-Betilehema ny Jiodia tamy
ny andro ny Herodra mpanjaka,
indro, ny olon-kendry (Magi) avy
tany atsinanana hankany an-Je-
riosalema manao hoe;
2 Aiza ny mpanjaky ny Jiosy
izay vao teraka? Fa izahay efa
nahita ny kinta'ny tany atsinana-
na, ary avy hitsaoka azy izahay.
3 Ary i Herodra mpanjaka no
ny nandre izany, dia natahotra
'mba amy ny Jeriosalema rehetra.
4 Ary izy rehefa nampanan-
gona ny mpisorona be sy ny mpa-
noratry ny vahoaka, dia nanon-
tany azy, aiza no hiteraha'ny any
Kraisty.
5 Ary izy nilaza tamy ny, hoe,
Any am-Betilehema ny Jiodia;
fa izany no efa no sorata'ny ny
mpaminany, hoe,
6 Ary hianao, ry Betilehema
any amy ny tany ny Jiodia, tsy
ny kely indrindra ao amy ny ta-
nàna ny Jiodia hianao; fa any
amy nao no ho avy ny mpanjaka
izay hanjaka ny Isiraely, olo'ko.
7 Ary i Herodra rehefa niantso
mangingina ny olon-kendry, dia
nanontany azy fatratra ny andro
no nisehoa'ny ny kintana.
8 Ary izy dia naniraka azy tany
am-Betilehema, ary nilaza hoe,
Mandehana, dia manontania ny
toetry ny zaza kely; ary rehefa
hita nareo izy, ambarao amy ko,
'mba hankanesa'ko any kosa hit-
saoka azy.
9 Ary rehefa nihaino ny mpan-
jaka, dia lasa izy; ary, indro, ny
kintana izay hita ny tany atsina-
nana, nialoha azy ka tonga, ary
nijanona teo ambony ny zaza kely.
10 Ary no ny efa hita ny ny kin-
tana, dia nifaly indrindra izy.
11 Ary no ny efa tonga teo an-
trano, dia hita ny ny zaza kely
tamy ny Mary reny ny, ary izy no
ny niankohoka, dia nitsaoka azy:
ary no ny efa vaha'ny ny vata ny,
dia nanasina azy tamy ny fano-
mezana, ny volamena, sy ny za-
va-manitra, ary ny miora.
12 Ary no rara'ny ny Andri-
amanitra tamy ny nofy izy, 'mba
tsy hiverina any amy ny Hero-
dra, dia lasa nody tamy ny lá-
lana hafa izy.
13 Ary no ny efa lasa izy,
indro, ny anjely ny ny Tompo ni-
seho tamy ny Josefa tamy ny
nofy, nanao hoe, Mitsangàna hia-
nao, ary alao ny zaza kely, sy ny
reny ny, ary mandosira any amy
ny Ejipitra, ary mitoera any am-
barapilaza ko amy nao; fa i
Herodra hitady ny zaza kely 'mba
ho vonoi'ny izy.
14 Ary izy no ny nifoha, dia
nitondra ny zaza kely sy ny reny
ny, raha 'mbola alina, ary dia
lasa nankany Ejipitra;

15 Ary izy nitoetra tany amba-
rapaha-faty ny i Herodra: 'mba
ho tanteraky ny teny ny ny Tompo
tamy ny vava ny ny mpaminany,
hoe, Izaho efa niantso tany an-
Ejipitra ny zanak'o.
16 Ary no ny efa hita ny He-
rodra, fa efa no fitahi'ny ny olon-
kendry izy, dia tezitra indrindra
izy, ary nirahi'ny ny olona ha-
mono ny zaza kely rehetra tany
am-Betilehema, sy ny tany rehe-
tra manodidina azy, izay efa
nahatratra roa taona, sy izay
latsaka izany, tahaky ny efa na-
nontania'ny fatratra tamy ny
olon-kendry.
17 Ary nahatantera'ny ny teny
ny ny Jeremia mpaminany, hoe,
18 Tany i Rama no nandrene-
sa'ny ny fitarainana, ny falahelo-
vana, sy ny fitomaniana, ary ny
fisaonana be; i Rahely nitomany
ny zana'ny: ary tsy nety 'mba
nampangini'ny izy, fa tsy nisy.
19 Ary rehefa maty i Herodra,
indro, ny anjely ny ny Tompo
niseho tamy ny Josefa tany an-
Ejipitra tamy ny nofy,
20 Nanao hoe, Mifohaza, ary
alao ny zaza kely, sy ny reny ny,
ary mankanesa any amy ny tany
ny Isiraely: fa efa maty izay ni-
tady ny ainy ny zaza kely.
21 Ary izy no ny nifoha, dia
nitondra ny zaza kely, sy ny
reny ny, ary dia nankany amy
ny tany ny Isiraely.
22 Fa rehefa re ny fa i Ariki-
laosy nanjaka any Jiodia nan-
dimby any Herodra, ray ny, dia
natahotra hankany izy: ary re-
hefa nandrara'ny ny Andria-
manitra tamy ny nofy, dia nan-
kany amy ny tany ny Galily izy:
23 Ary no ny tonga teo izy,
dia nonina tany an-tanàna, ny
anara'ny, dia Nazareta; 'mba
hahatanteraha'ny ny teny ny
mpaminany, hoe, Hatao ny ny
anara'ny, hoe, Nazareny.

TOKO III.

Ary tamy ny izany andro izany,
no avy i Jaony, mpanao-batisa,
izay niantso tany an-efitry ny
Jiodia,
2 Ka nanao hoe, Mibebaha hi-
anareo: fa efa akeky ny fanja-
kany ny lanitra.
3 Ary izy no izay efa no lazai'-
ny Esaia mpaminany, hoe, Ny
feo miantso mafy any an-efitra,
hoe, Amboary ny làlany ny Je-
hovah, ary ahitsio ny aleha ny.
4 Ary izany Jaony izany, na-
nana fitafiana natao ny tamy ny
volo ny ny angamenavava, ary
ny fisikinan-koditra tamy ny va-
nia'ny; ary ny valala, sy ny tan-
tely remby no fihina'ny.
5 Ary lasa nankany amy ny, i
Jeriosalema, sy i Jiodia rehetra,
ary ny firenena rehetra mana-
keky ny Jaoridany,
6 Ary natao ny Jaony batisa
izy tany an-Jaoridany izay na-
neky ny ota ny.
7 Ary raha hita ny betsaka ny
Farisisa sy ny Sadiosisa avy
'mba hatao ny batisa izy, dia hoy
izy tamy ny, Iza no efa nampi-
anatra anareo, ry zanaky ny
menarana, handositra ny loza
efa ho avy?
8 Koa amy ny izany, atavy ny
fitondrana mendriky ny fibeba-
hana.
9 Ary aza manao hoe ao an-
kibo nareo, Izahay manana any
Abirahama ho ray nay: fa izaho
milaza amy nareo, fa ny Andria-
manitra, amy ny ireo vato ireo,
mahay manao zanaka ho any
Abirahama.
10 Ary ankehitriny hiany no
efa napetra'ny ny famaky tamy
ny fototry ny hazo: ary ny hazo
rehetra izay tsy mamoa voa
tsara, ho tapahi'ny, ary dia ha-
tao ny ao anaty afo izy.
11 Izaho manao batisa anareo
tokoa, amy ny rano ho fibeba-
hana: fa izay avy aoria'ko ma-

herihery ko koa no ho izaho, ka
tsy mendrikia hitondra ny kapa
ny aho: izy hanao batisa anareo
amy ny Fanahy Masina, sy ny afo:
12 Izay manana ny fikopahana
amy ny tàna'ny, ary izy dia han-
dio ny famoloa'ny, ary hanan-
gona ny vary ny any amy ny
sompitra; fa ho dora'ny ny mo-
lolo amy ny afo tsy mety maty.
13 Ary i Jesosy avy tany an-
Galily, dia tonga tany amy ny
Jaoridany, hankany amy ny Ja-
ony, 'mba hanava'ny azy batisa.
14 Fa i Jaony nanda, hoe, Ilai'
ko 'mba hanava'nao ahy batisa,
ary avy ety amy ko va hianao?
15 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny, hoe, Avelao an-
kehitriny: fa isikia tsy mahay
tsy mankato ny lalàna rehetra.
Ary izy dia namela azy.
16 Ary no ny efa natao ny
batisa i Jesosy, dia niakatra
niala tamy ny rano izy: ary in-
dro, fa nisokatra ho azy ny lani-
tra, ary izy nahita ny Fanahy
ny ny Andriamanitra nidina ta-
haky ny voromailala, ary nan-
kao amy ny.
17 Ary, indro, fa avy tany an-
danitra, ny teny nanao hoe, Itoy
ny zanak'o malala ko izay si-
trak'o.

## TOKO IV.

Ary ny Fanahy dia nitarikia
any Jesosy tany an-efitra 'mba
haka'ny ny devoly fanahy azy.
2 Ary no ny nifady efa-polo
andro, sy efa-polo alina, dia no-
ana izy.
3 Ary ny mpaka-fanahy nan-
kany amy ny, dia nilaza, hoe,
Raha zanak'Andriamanitra hia-
nao, teneno ho tonga mofo ireo
vato ireo.
4 Ary izy namaly, dia nilaza,
hoe, Efa no sorata'ny, hoe, Ny
olona tsy ho velona amy ny
mofo hiany, fa amy ny teny
rehetra no avoaky ny vava
ny ny Andriamanitra.
5 Ary ny devoly nitondra azy
tany an-tanàna masina, ary na-
petra'ny teo ambony ny tempoly
izy,
6 Ary izy nilaza tamy ny, hoe,
Raha zanak'Andriamanitra hia-
nao, mianjera any ambany: fa
efa no sorata'ny, hoe, Izy han-
didy ny Anjely ny hiaro anao:
ary izy hitana anao, fandrao ho
tafintohina amy ny vato ny ton-
gotr'ao.
7 Ary i Jesosy nilaza tamy ny,
Efa no sorata'ny koa, Aza maka
fanahy any Jehovah, Andria-
manitr'ao.
8 Ary ny devoly nitondra azy
indray tany amy ny tendrombo-
hitra avo indrindra, dia naneho
azy ny fanjakana rehetra amy
ny izao tontolo izao, sy ny voni
nahi'ny.
9 Ary izy nilaza tamy ny, hoe,
Izao rehetra izao home'ko anao,
raha hitsaoka sy hanompo ahy
hianao.
10 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny, hoe, Mandehana ho ao aoria'
ko hianao, Ry Satana: fa efa no
sorata'ny, hoe, Hianao hitsaoka
ny Jehovah Andriamanitr'ao,
ary izy hiany no ho tompoi'nao.
11 Ary no ny efa nilaoza'ny
ny devoly izy, ary, indro, fa avy
ny anjely hanompo azy.
12 Ary rehefa re ny ny Jesosy,
fa efa nafato'ny i Jaony, dia lasa
nankany an-Galily izy:
13 Ary rehefa niala tany amy
ny Nazareta, dia lasa honina
any amy ny Kaperinaomy izy,
izay no fitodian-tsambo amo-
rony ny Zabiolona sy Nafatalay:
14 'Mba hatanteraha'ny ny
teny tamy ny vavany ny Esaia,
mpaminany, hoe,
15 Ny tany ny Zabiolona, sy
ny tany ny Nafatalay, akeky ny
ranomasina, anilany ny Jaori-
dany, Galily ny Jentilisa;
16 Ny olona izay nitoetra tamy

ny maizina, nahita ny mazava
lehibe; ary ny mazava efa nipo-
saka tamy ny izay nitoetra tany
amy ny fitoerany sy ny aloky ny
fahafatesana.
17 Ary tamy ny izany andro
izany no vao nitory teny i Je-
sosy, ka nanao hoe, Mibebaha
hianareo; fa akeky ny fanjakany
ny lanitra.
18 Ary raha i Jesosy nitsan-
gantsangana tanilany ny rano-
masina ny Galily, dia hita ny
ny rahalahy roa, i Simona, atao
ny hoe, Petera, ary Andrio,
rahalahy ny, namelatra ny vovo
ny tany an-dranomasina: fa
mpamovo izy.
19 Ary izy nilaza tamy ny,
hoe, Manaraha ahy hianareo,
ary dia hatao ko mpamov'olona
hianareo.
20 Ary nilaoza'ny faingiana
ny fanihifa'ny, ary izy dia nana-
raka azy.
21 Ary rehefa lasa lavidavi
tra kokoa, dia nahita mirahalahy
koa izy, i Jakoba, zanaky Ze-
bedy sy i Jaony, rahalahy ny,
teo anaty sambo tamy ny Ze-
bedy, ray ny, namboatra ny vovo
ny; ary izy dia niantso azy.
22 Ary nilaoza'ny faingiana ny
sambo, sy ny ray ny, dia nana-
raka azy izy.
23 Ary i Jesosy nandehandeha
tamy ny Galily rehetra, nampia-
natra teo anaty ny ny sionagogy
ny, ary nitory ny filazan-tsara
ny fanjakana, ary nahasitrana ny
marary rehetra, sy ny aretina
rehetra tamy ny olona.
24 Ary ny laza ny dia niely
tamy ny Siria rehetra: ka dia
nenti'ny teo amy ny ny marary
rehetra, ary izay niaritra tamy
ny aretina be samy hafa, sy ny
demonia sy ny seliny, sy ny maty
ila; ary izy dia nahasitrana azy.
25 Ary ny olona maro nana-
raka azy, avy tany an-Galily, ary
tany an-Dekapoly, ary tany an-
Jeriosalema, ary tany an-Jiodia,
ary tany amorony ny Jaoridany.

## TOKO V.

Ary no ny efa hita ny ny olona
maro, dia niakatra tany an-ten-
drombohitra izy: ary no ny
nipetraka, dia nanatona azy ny
mpiana'ny:
2 Ary izy no ny nanokatra ny
vava ny, dia nampianatra azy,
hoe,
3 Finaritra ny malahelo am-
panahy: fa azy ny fanjakany
ny lanitra.
4 Finaritra ny mpitomany: fa
hampifali'ny izy.
5 Finaritra ny malemy fanahy:
fa izy handova ny tany.
6 Finaritra ny noana, sy ny
mangetaheta ny rariny: fa ho
voky izy.
7 Finaritra ny miantra: fa
hiantra'ny izy.
8 Finaritra ny madio am-po:
fa izy hahita ny Andriamanitra.
9 Finaritra ny mpampi-saka-
iza: fa hatao ny zanak'Andria-
manitra izy.
10 Finaritra ny mandefitra
amy ny fanaratsia'ny, satria ny
rariny: fa azy ny fanjakany ny
lanitra.
11 Finaritra hianareo raha ho
fosai'ny sy haratsi'ny ny olona
hianareo, ary raha hampangai'
ny laingia hianareo, satria ahy
hianareo.
12 Mifalia sy ravoravoa hia-
nareo: fa be ny fitia nareo any
an-danitra: fa tahaky izany no
efa nanaratsia'ny ny mpaminany
izay teo aloha nareo.
13 Hianareo no fanasina ny
tany: fa raha matsatso ny fana-
sina, atao ahoana no hahasira
azy? Tsy tsara intsony izy,
fa haria'ny any ala-trano ho hi-
tsahi'ny ny olona.
14 Hianareo no fahazavany
ny tany. Ny tanàna an-ten-
drombohitra tsy azo afenina.

15 Tsy arehi'ny ny jiro, ka
hatao ny ambany ny vata izy,
fa amy ny fitoeran-jiro; ary izy
manazava ny ao an-trano rehe-
tra.
16 Avelao ny fahazava'nareo
hahazava eo imaso ny ny olona
'mba ho hita ny ny fanava'na-
reo soa, ary 'mba hidera'ny ny
Ray nareo izay any an-danitra.
17 Aza 'mba atao nareo, fa
izaho avy hanimba na ny lalàna
na ny mpaminany; izaho tsy avy
'mba hanimba, fa 'mba haha-
tanteraka.
18 Fa izaho milaza amy nareo
tokoa, fa ho levona ny lanitra sy
ny tany, raha ho latsaka ny jiota
iray, na dia kitika foana amy ny
lalàna aza, raha tsy tanteraky
izy rehetra.
19 Ary na iza na iza no ma-
nota na kely indrindra amy ny
izao didy izao, ary hampianatra
ny olona izany, dia hatao ny
kely indrindra izy, amy ny fanja-
kany ny lanitra. Fa izay ha-
nao sy hampianatra izany, dia
hatao ny lehibe any amy ny fan-
jakany ny lanitra izy.
20 Fa izaho milaza amy nareo,
hoe, Raha tsy hihoatra no ho ny
fahamarinana ny mpanoratra sy
ny Farisisa ny fahamarina'nareo,
tsy hiditra any amy ny fanjakany
ny lanitra akory hianareo.
21 Efa re nareo, fa no lazai'ny
tamy ny teo taloha, hoe, Aza
mamono hianao; ary izay ma-
mono dia maitsy mahita loza
amy ny fitsarana izy.
22 Fa izaho milaza amy na-
reo, hoe, Na iza na iza tezitra
foana amy ny rahalahy ny, dia
maitsy mahita loza amy ny fitsa-
rana izy; ary izay hanao ny ra-
halahy ny, hoe, Raka, dia maitsy
mahita loza amy ny Sionedry:
fa na iza na iza hanao hoe, Ada-
la, dia maitsy hijaly amy ny afo
ny helo.
23 Ary raha hianao mitondra
ny fanatitr'ao amy ny fivoadiana,
ary mahatsiaro any, fa ny raha-
lahy nao manana izay hiampan-
ga'ny anao.
24 Avelao ny fanatitr'ao any
anilany ny fivoadiana, dia man-
dehana; ary mihavàna amy ny
rahalahy nao aloha, ary no ny
miverina, atero ny fanatitr'ao.
25 Mifankatiava faingiana amy
ny fahavalo nao raha miaraka
amy ny hianao; andrao ny faha-
valo hanolotra anao amy ny
mpitsara, ary ny mpitsara hano-
lotra anao amy ny mpamatotra,
ary ny mpamatotra hanatitra
anao any amy ny trano famato-
rana.
26 Izaho milaza amy nao to-
koa, Fa tsy ho afaka any hianao,
ambarapandoava'nao ny vary
iray venty farany indrindra.
27 Hianareo efa nandre ny la-
zai'ny ny teo taloha, hoe, Aza
manintaka hianao.
28 Fa izaho milaza amy na-
reo, hoe, Fa izay mijery ny ve-
hivavy hila azy, efa nanintaka
tam-po ny sahady izy.
29 Fa raha ny maso nao anka-
vanana manafintohina anao, po-
tsiro izy, dia esory amy nao: fa
ny fahaverezany ny rantsany ny
tena nao anankiray mahasoa
anao, no ho ny fanariany ny tena
nao rehetra any amy ny helo.
30 Raha ny tàna'nao ankava-
nana manafintohina anao, tapa-
ho izy, dia esory amy nao: fa
ny fahaverezany ny rantsany
ny tena nao anankiray mahasoa
anao, no ho ny fanariany ny te-
na nao rehetra any amy ny helo.
31 Ary efa no lazai'ny hoe,
Izay misao-bady, omeo azy ny
soratra fisaoram-bady.
32 Fa izaho milaza amy na-
reo hoe, Ka izay misao-bady
raha tsy misintaka izy, dia mam-
panintaka azy; ary izay mam-
pakatra izay nisaora'ny, dia ma-
nintaka koa izy.

33 Ary indray, hianareo efa
nandre ny milaza tao taloha,
hoe, Aza mianiana tsy to, fa
efao ny fianiana'nao amy ny
JEHOVAH.
34 Fa izaho milaza amy na-
reo hoe, Aza mianiana akory;
na amy ny lanitra; fa lapa ny
ny Andriamanitra izy:
35 Na amy ny tany; fa fan-
diavany ny tongo'ny izy: na amy
ny Jeriosalema; fa tanàny ny
mpanjaka lehibe izy.
36 Aza mianiana amy ny loha
nao, fa hianao tsy mahay maha-
fotsy, na mahamainty ny sin-
gam-bolo iray akory.
37 Fa avelao ny teny nareo,
ho Eny, eny; Tsia, tsia: fa raha
misy mihoatra no ho izany, dia
namany ny ratsy izy.
38 Hianareo efa nandre ny no
lazai'ny, hoe, Ny maso solo ny
maso, ary ny nify solo ny nify:
39 Fa izaho milaza amy nareo
hoe, Aza mamaly ratsy: fa na
iza na iza hikiapoka ny takolak'
ao ankavanana, atolory azy koa
ny anankiray.
40 Ary raha misy tehiady amy
nao, ka haka ny akanjo nao izy,
omeo azy koa ny fitafia'nao.
41 Ary na iza na iza manery
anao hiaraka amy ny, amy ny
mily iray, mandehana amy ny
mily roa.
42 Omeo izay mangataka amy
nao, ary aza mandà izay misam-
botra amy nao.
43 Hianareo efa nandre ny no
lazai'ny hoe, Tiavo ny nama'
nao, fa aza tia ny fahavalo nao.
44 Fa izaho milaza amy nareo
hoe, Tiavo ny fahavalo nareo,
misaora izay manozona anareo,
manaova soa amy ny izay tsy tia
anareo, ary ifony izay miampan-
ga anareo, ary izay manaratsy
anareo;
45 'Mba ho zanaky ny Ray
nareo izay any an-danitra hia-
nareo: fa izy mampiposaka ny
masoandro ny amy ny ratsy, sy ny
tsara, ary mampilatsaka ny ora-
na amy ny marina sy ny meloka.
46 Fa raha tia nareo izay tia
anareo, inona no saotra azo na-
reo? Tsy atao ny farantsa koa
va izany?
47 Fa raha hianareo miaraha-
ba ny rahalahy nareo hiany, ino-
na no mihoatra atao nareo?
Tsy atao ny ny farantsa koa va
izany?
48 Koa amy ny izany manaova
soa, tahaky ny soa atao ny ny
Ray nareo izay any an-danitra.

## TOKO VI.

TANDREMO 'mba tsy hatao eo
imaso ny ny olona ny fiantra'na-
reo 'mba ho hitany: fa raha tsy
izany, hianareo tsy mahazo fitia
amy ny Ray nareo izay any an-
danitra.
2 Koa amy ny izany, raha hia-
nao miantra, aza mampitsoka ny
farara ao aloha nao, tahaky ny
atao ny mpihatsaravelatsihy ao
anaty ny sionagogy, ary any amy
ny làlana, 'mba hankalazai'ny
ny olona izy. Izaho milaza amy
nareo tokoa, fa mahazo ny fitia
ny izy.
3 Raha hianao miantra, aza
avela ho fantatra ny ankavia nao
izay atao ny ny ankavana'nao:
4 'Mba hafeni'ny ny fiantra'
nao: ary ny Ray nao, izay ma-
hita any amy ny fiefenana, ha-
maly soa anao any amy ny fiha-
rihariana.
5 Ary aza 'mba ho tahaky ny
mpihatsaravelatsihy raha miva-
vaka hianao: fa izy tehivavaka
mitsangana any amy ny siona-
gogy, ary any an-joron-dàlana,
'mba ho hita ny ny olona izy.
Izaho milaza amy nareo tokoa,
fa mahazo ny fitia ny izy.
6 Fa hianao, raha mivavaka,
midira any amy ny fiefena'nao,
ary no ny efa narindri'nao ny
varavara'nao, dia mivavaha amy

ny Ray nao izay any amy ny
fiefenana; ary ny ray nao izay
mahita any amy ny fiefenana,
dia hamaly soa anao any amy
ny fiharihariana.
7 Ary raha mivavaka hianareo,
aza manao teny maro foana ta-
haky ny Jentilisa; fa atao ny ho
re ny amy ny fitenena'ny maro.
8 Ary aza 'mba ho tahaka azy
hianareo: fa fanta'ny ny Ray
nareo izay ilai'nareo, raha tsy
'mbola angatahi'nareo amy ny.
9 Ary amy ny izany, mivavaha
toy izao hianareo, hoe, Ny Ray
nay izay any an-danitra, Hasino
ny anara'nao.
10 Ampandrosoy ny fanjaka'
nao. Atavy ny fankasitraha'
nao ety an-tany, tahaky ny any
an-danitra.
11 Omeo anay anio izay fihina'
nay isa-nandro.
12 Ary mamelà ny trosa nay
tahaky ny amela'nay ny mitrosa
amy nay.
13 Ary aza mitarikia anay amy
ny fakam-panahy, fa manafaha
anay amy ny ratsy.
14 Fa raha hianareo mamela
ny ota ny ny olona, ny Ray na-
reo any an-danitra, dia hamela
ny anareo kosa.
15 Fa raha hianareo tsy ma-
mela ny ota ny ny olona, ny Ray
nareo tsy hamela ny ota nareo.
16 Ary raha mifady hianareo,
aza 'mba tahaky ny mpihatsara-
velatsihy, malahelo tarehy: fa
izy misotisoty ny tava ny, 'mba
ho hita ny olona, fa mifady izy.
Izaho milaza amy nareo tokoa,
fa mahazo ny fitia ny izy.
17 Fa hianao, raha mifady,
hosory menaka ny loha nao, ary
sasao ny tava nao;
18 'Mba tsy hisehoa'nao amy
ny olona, toy ny mifady, fa amy
ny Ray nao izay amy ny fiefena-
na: ary ny Ray nao izay mahita
amy ny fiefenana, hamaly soa
anao amy ny fiharihariana.

19 Aza manangona harena ety
an-tany hianareo, izay azo ny
fositra sy ny harafesina simbana,
ary izay azo ny mpangalatra ha-
laina.
20 Fa angony ho anareo ny ha-
rena any an-danitra, izay tsy azo
ny fositra sy ny harafesina sim-
bana, ary tsy azo ny mpangalatra
halaina.
21 Fa izay itoera'ny ny hare'
nareo, dia ho any koa ny fo na-
reo.
22 Ny maso no fahazavany ny
tena: ary raha tsara ny maso
nao, dia mazava ny tena nao
rehetra.
23 Fa raha ratsy ny maso nao,
dia maizina ny tena nao rehetra.
Ary raha maizina ny mazava
izay any anaty nao, hoatrinona
no ho halehibe ny izany maizi-
na izany!
24 Tsy misy olona mahay ma-
nompo tompo roa: fa ho hala ny
ny anankiray, ary ho tia ny ny
anankiray; dia homba'ny ny
anankiray, ary hilaoza'ny ny an-
kiray. Tsy hay nareo hanompo
ny Andriamanitra sy ny mamo-
na.
25 Ary amy ny izany, izaho
milaza amy nareo, hoe, Aza
manahy amy ny fiveloma'nareo,
na izay ho hani'nareo, na izay
hosotroi'nareo, na amy ny tena
nareo izay ho tafia'nareo. Tsy
mihoatra ny fihinana va ny five-
lomana, ary ny tena no ho ny
fitafiana?
26 Tsonjovy ny voro-manidi-
na; fa izy tsy mamafy, na mi-
jinja, na dia mitaona any an-
tsompitra; fa ny Ray nareo izay
any an-danitra mamahana azy.
Tsy mihoatra no ho izy va hia-
nareo?
27 Ary iza moa amy nareo,
raha mihevitra, no mahay mam-
pitombo ny tena ny, na iray ha-
kiho aza?
28 Ary nahoana hianareo no

manahy amy ny fitafiana? Hevero ny lily any an-tsaha, manao ahoana no faniry ny: izy tsy miasa, na mamoly:
29 Ary izaho milaza amy nareo, Fa i Solomona tamy ny voninahi'ny rehetra, tsy niomana tahaky ny anankiray amy ny ireo.
30 Koa amy ny izany, raha endrehi'ny ny Andriamanitra ny ahitra any an-tsaha anio, ary haria'ny any am-patana rahampitso, tsy hatao ny mihoatra va amy nareo, Ry malain-kino?
31 Ary aza manahy hianareo, ka manao hoe, Inona no ho hani'nay? Ary inona no ho sotroi' nay? Ary inona no hitafia'nay?
32 Fa ny Jentilisa mikatsaka izany zavatra rehetra izany; fa ny Ray nareo izay any an-danitra mahalala, fa ilai'nareo izany rehetra izany.
33 Ary katsaho aloha ny fanjakany ny Andriamanitra, sy ny fahamarina'ny, ary dia hanampy ny anareo izany rehetra izany.
34 Aza manahy amy ny rahampitso hianareo: fa ny rahampitso hanahy ny azy. Ny ratsy ny ampy ho any ny andro.

## TOKO VII.

Aza mitsara, 'mba tsy ho tsarai' ny hianareo.
2 Fa amy ny fitsarana atao nareo, no ho tsarai'ny hianareo; ary amy ny ohatra atao nareo, no hohari'ny hianareo.
3 Ary nahoana hianao no mijery ny sombin-kazo izay amy ny maso ny rahalahy nao, fa tsy mihevitra ny andry izay amy ny maso nao?
4 Ary nahoana no lazai'nao amy ny rahalahy nao, hoe, Avelao hesori'ko ny sombin-kazo amy ny maso nao: ary, indro, ny andry amy ny maso nao?
5 Hianao mpihiatsaravelatsihy, esory aloha ny andry amy ny maso nao; ary dia ho hita nao tsara ny hanesora'nao ny sombin-kazo amy ny maso ny rahalahy nao.
6 Aza omena ny alikia izay masina, ary aza manary ny voahangy nareo eo aloha ny ny kisoa, fandrao hitsahi'ny izy, ary no ny niverina, dia hamiravira anareo izy.
7 Mangataha, ary dia home'ny anareo; mitadiava, ary dia hahita hianareo; dony, ary dia ho voha'ny hianareo:
8 Fa izay rehetra mangataka, dia mahazo; ary izay mitady, dia mahita; ary izay mandondona, dia ho voha'ny.
9 Ary iza no amy nareo, izay raha angataha'ny ny zana'ny mofo, dia vato va no home'ny azy?
10 Ary raha angataha'ny hazandrano, dia menarana va no home'ny azy?
11 Ary nefa raha hianareo ratsy fanahy, mahalala manome ny zava-tsoa ho any ny zanak' areo, tsy be be ko koa va ny zava-tsoa home'ny ny Ray nareo, izay any an-danitra ho any izay mangataka amy ny?
12 Ary izay rehetra tia nareo hatao ny ny olona amy nareo, dia 'mba atavy amy ny tahaky izany kosa: fa izany no lalàna sy ny mpaminany.
13 Midira any amy ny vavahady ety hianareo; fa lehibe ny vavahady, ary malalaka ny làlana izay mankany amy ny fahaverezana, ary maro izay miditra any amy ny.
14 Fa ety ny vavahady, ary kely ny làlana izay mankany amy ny fiainana, ary vitsy izay mahita azy.
15 Tandremo ny mpaminany manandoka, izay avy any amy nareo amy ny fitafiany ny ondry, fa ao anaty ny, dia amboadia.
16 Amy ny voa ny no hafan-

tara'nareo azy. Otaza'ny ny
olona va ny voaloboka amy ny
tsilo, na ny voanaviavy amy ny
songosongo?
17 Toy izany, ny hazo tsara
rehetra mamoa voa tsara; ary
ny hazo ratsy mamoa voa ratsy.
18 Ny hazo tsara tsy mety ma-
moa voa ratsy, ary ny hazo
ratsy tsy mety mamoa voa tsara.
19 Ny hazo rehetra izay tsy
mamoa voa tsara ho jinja'ny,
ary hatao ny any anaty afo.
20 Ary dia amy ny voa ny no
hahafantara'nareo azy.
21 Tsy izay rehetra milaza
amy ko, hoe, Tompo ko, Tompo
ko no hiditra amy ny fanjakany
ny lanitra; fa izay mankasitraka
ny Ray ko izay any an-danitra.
22 Betsaka no hilaza amy ko
amy ny izany andro izany, hoe,
Tompo ko, Tompo ko, tsy efa
naminany tamy ny anara'nao va
izahay? Ary tsy efa namoaka
ny demonia tamy ny anara'nao
va izahay? Ary tsy efa nanao
ny zava-maro mahatalanjona
tamy ny anara'nao va izahay?
23 Ary dia hambara'ko amy ny
hoe, Tsy fantatr'o hianareo; fa
mialà amy ko, hianareo mpanao
ratsy.
24 Ary izay rehetra mandre
izao teny ko izao, ary mankato
azy, dia hatao ko izy tahaky ny
olon-kendry, izay nanao ny trano
ny tambony ny vatolampy:
25 Ary latsaka ny ranonorana,
dia nandriaka be, sady nandri-
votry ny andro, ary namely
izany trano izany; fa tsy nian-
jera izy: fa naori'ny tambony
ny vatolampy.
26 Fa izay rehetra mandre
izao teny ko izao, fa tsy mankato
azy, dia hatao ko izy tahaky ny
olona adala, izay nanao ny trano
ny tambony ny fasikia:
27 Ary latsaka ny ranonorana,
dia nandriaka be, sady nandri-
votry ny andro, ary namely
izany trano izany; ary dia nian-
jera izy, ka dia fongotra.
28 Ary tamy ny izany no ny
efa vita ny Jesosy izany teny
izany, dia talanjona ny olona
tamy ny fampianara'ny:
29 Fa izy nampianatra azy ta-
haky izay manana fahefana, fa
tsy tahaky ny mpanoratra.

## TOKO VIII.

Raha izy nidina tany an-ten-
drombohitra, dia nanaraka azy
ny olona maro.
2 Ary, indro, fa avy ny lehila-
hy boka, izay nitsaoka azy, dia
hoy izy, Tompo ko, raha mety
hianao, mahay mahadio ahy
hianao.
3 Ary i Jesosy naninjitra ny
tàna'ny, dia nanendry azy, hoe,
Mety aho; tongava madio hian-
ao. Ary dia madio vetivety
foana ny haboka'ny.
4 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Aza ambara'nao na amy
ny olona iray akory; fa mande-
hana, asehoy ny mpisorona ny
tena nao, ary ento ny fanatitra
izay nandidia'ny Mosesy, 'mba
ho fanambarana ho azy.
5 Ary i Jesosy raha niditra teo
i Kaperinaomy, dia nisy ambo-
ninjato anankiray nankao amy
ny, izay nifona tamy ny,
6 Ary nilaza hoe, Tompo ko,
ny ankizy lahy ko marary maty
ila ao an-trano, izay ampangi-
rifiri'ny indrindra.
7 Ary i Jesosy nilaza tamy ny,
hoe, Ho avy aho hahasitrana
azy.
8 Ary lay amboninjato nama-
ly, hoe, Tompo ko, izaho tsy
tokony 'mba hidira'nao ao am-
bany ny tafon-trano ko: fa mi-
tenena hiany, ary dia ho sitrana
ny ankizy lahy ko.
9 Fa izaho lehilahy manan-
tompo, ka manana miaramila
izay fehy ko: ary lazai'ko amy
ny iray, hoe, Mandehana, dia

mandeha izy ; ary amy ny ha-
fa, Avia, dia avy izy ; ary amy
ny ankizy lahy ko, Atavy izany,
dia atao ny.
10 Ary i Jesosy rehefa nandre
izany, dia gaga izy, ary hoy izy
tamy ny izay nanaraka azy, iza-
ho milaza amy nareo tokoa, fa
izaho tsy nahita finoana lehibe
tahaky izany, na dia amy ny
Isiraely aza.
11 Ary izaho milaza amy nar-
eo, Fa maro ho avy any atsinan-
ana sy any andrefana, ary izy
hipetraka amy ny Abirahama, sy
amy ny Isaka, ary amy ny Ja-
koba any amy ny fanjakany ny
lanitra.
12 Fa haria'ny any amy ny
maizina indrindra ny zanaky ny
fanjakana : any izy no hitomany
sy hikitro-nify.
13 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny lay amboninjato, hoe, Man-
dehana; tongava amy nao tahaky
ny efa ninoa'nao. Ary vetivety
foana, dia sitrana ny ankizy
lahy ny.
14 Ary no ny niditra tamy ny
trano ny Petera i Jesosy, dia
hita ny nandry ny reny ny ny
vady ny izay marary ny tazo.
15 Ary izy nanendry ny tàna'
ny, dia afaka ny tazo : ary izy
nitsangana, ary nanompo azy.
16 Ary no ny harivariva ny
andro, dia nenti'ny tany amy ny
ny demoniaka maro : ary izy
namoaka ny fanahy ratsy tamy
ny teny ny, ary nahasitrana ny
marary rehetra :
17 'Mba hahatanteraha'ny ny
teny amy ny vava ny ny mpami-
nany Esaia, hoe, Izy naka ny
fahaketraha'nay, ary nitondra
ny areti'nay.
18 Ary no ny hita ny Jesosy
ny olona maro manodidina azy,
dia nasai'ny nandeha tany an-
dafy izy.
19 Ary avy ny mpanoratra a-
nankiray, dia nanao tamy ny,
hoe, Tompo ko, izaho hanaraka
anao amy ny izay aleha nao.
20 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Ny amboa haolo manan-
davaka, ary ny voro-manidina
manana akany ; fa ny Zanadahy
tsy manana hipetraha'ny ny loha
ny.
21 Ary ny mpiana'ny ananki-
ray nilaza tamy ny, hoe, Tompo
ko, avelao aho aloha handeha
handevina ny ray ko.
22 Fa i Jesosy nilaza tamy ny,
hoe, Manaraha ahy ; ary avelao
ny maty handevina ny maty ny.
23 Ary no ny nankany an-
tsambo izy, dia nanaraka azy ny
mpiana'ny.
24 Ary, indro, be ny tafio-dri-
votra tamy ny ranomasina, ka
no safora'ny ny alon-drano ny
sambo : fa izy natory.
25 Ary ny mpiana'ny nankany
'mba hamoha azy, ka nanao hoe,
Tompo ko, vonjeo : fa maty
izahay.
26 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Nahoana hianareo no mataho-
tra, hianareo ry malain-kino ?
ary izy nifoha, dia nananatra ny
rivotra sy ny ranomasina, ka dia
tony ny andro,
27 Ary talanjona ny olona, ka
nanao hoe, Iza moa ity lehilahy
ity, fa ny rivotra sy ny ranoma-
sina maneky azy ?
28 Ary no ny efa tonga tany
an-dafy, tamy ny tany ny Ger-
igeseny izy, ny demoniaka roa
nifanena tamy ny, izay nivoaka
tamy ny fasana, sady masiaka
indrindra, ka tsy nisy nahazo
nandeha tamy ny izany làlana
izany.
29 Ary, indro, izy nitaraina,
hoe, Inona no hatao nay amy
nao Jesosy Zanak' Andriamani-
tra ? tonga aty va hianao 'mba
hanory anay taloha ny fitoana ?
30 Ary nisy kisoa maro nifahy
lavi-davitra teo amy ny.
31 Ary ny demonia niera ta-

my ny, hoe, Raha havoak'ao
izahay, asavy mankany anaty
ny ny kisoa izahay.
32 Ary izy nilaza tamy ny, hoe,
Mandehana. Ary no ny efa
nivoaka izy, dia lasa nankany
anaty ny ny kisoa maro: ary
indro, ny kisoa rehetra nihaza-
kazaka tamy ny tevana, ka sen-
deotra tamy ny ranomasina, ary
maty tany anaty rano izy.
33 Ary izay namahy azy, dia
nandositra, ary no ny nankany
an-tanàna izy, dia nilaza ny za-
vatra rehetra izay natao ny ny
demoniaka.
34 Ary, indro, ny olona rehetra
tao an-tanàna nivoaka 'mba hi-
tsena any Jesosy: ary no ny efa
nahita azy izy, dia nifona tamy
ny 'mba hiala'ny amy ny tany ny.

TOKO IX.

Ary no ny efa niditra tamy ny
sambo izy, dia nizotra nankany
amy ny tanà'ny.
2 Ary, indro, fa nenti'ny tany
amy ny, ny lehilahy marary maty
ila, mandry tamy ny fandriana:
ary i Jesosy no ny nahita ny
finoa'ny, dia nilaza tamy ny ma-
rary maty ila hoe, Anaka, mato-
kia; fa afaka ny helok'ao.
3 Ary, indro, ny mpanoratra
sasany nieritreritra, ka nanao
hoe, Ity lehilahy ity miteny ratsy.
4 Fa i Jesosy no ny nahalala
hy hevi'ny, dia nilaza hoe, Na-
hoana hianareo no mihevitra
ratsy ao am-po nareo?
5 Fa iza no moramora kokoa,
ny milaza hoe va, Afaka ny he-
lok'ao; fa milaza hoe, Mitsan-
gàna, ary mandehana?
6 Fa 'mba ho fantatr'areo, fa
ny Zanadahy manana fanefana
hanafaka ny heloka ety an-tany,
(dia hoy izy tamy ny marary
maty ila,) Mitsangàna, alao ny
fandria'nao, ary modia hianao.
7 Ary izy no ny nitsangana,
dia lasa nody.



8 Fa ny olona maro raha na-
hita izany, dia talanjona, ary
nankalaza ny Andriamanitra,
izay nanome ny olona ny fane-
fana toy izany.
9 Ary i Jesosy no ny niala teo,
dia nahita lehilahy, Matio no
anara'ny, mipetraka anilany ny
fandraisan-ketra: ary izy nilaza
tamy ny, hoe, Manaraha ahy.
Ary izy nitsangana, dia nanara-
ka azy.
10 Ary tamy ny izany, raha i
Jesosy nipetraka teo an-trano,
indro, fa avy ny farantsa maro
sy ny mpanota, dia niara-nipe-
traka tamy ny Jesosy sy ny
mpiana'ny izy.
11 Ary ny Farisisa raha na-
hita, dia nilaza tamy ny mpiana'-
ny, hoe, Nahoana ny mpampi-
anatr'areo, no mihinana amy
ny farantsa sy ny mpanota?
12 Ary i Jesosy rahefa nandre
izany, dia nilaza tamy ny hoe,
Ny finaritra tsy mila mpanao
ody, fa ny marary.
13 Ary mandehana, ary miana-
ra izay hevi'ny, Tia ko ny mi-
antra, no ho ny manalavoady: fa
tsy avy hiantso ny marina aho,
fa ny meloka 'mba hibebaka.
14 Ary ny mpianatry ny Jaony
nankany amy ny, ka nanao hoe,
Nahoana izahay sy ny Farisisa
no mifady matetikia, fa ny mpi-
antr'ao tsy 'mba mifady?
15 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny, hoe, Mahay misaona va ny
havany ny ampakari'ny, raha
'mbola any amy ny ny mpampa-
katra? fa ho avy ny andro, raha
halai'ny any amy ny, ny mpa-
mpakatra, ary dia hifady izy.
16 Ary tsy misy olona mambo-
atra akanjo tonta amy ny lamba
vao tenomi'ny: fa raha izany,
ho triatra ny akanjo, ary hitatra
ny triatra.
17 Ary tsy misy manisy toaka
vaovao amy ny tavoahangy ton-
ta: fandroa mitefoka ny tavoa-

hangy, ka raraka ny toaka, ary
dia very foana ny tavoahangy:
fa atao ny ny toaka vao amy ny
tavoahangy vao, ary ho tehirizi'
ny izy roroa.
18 Raha izy 'mbola niteny iza-
ny tamy ny, indro, fa avy ny
mpanapaka anankiray, ary ni-
tsaoka azy, ka manao hoe, Ny
zanak'o vavy efa maty: fa avia
hanendry azy amy ny tàna'nao,
ary dia ho velona izy.
19 Ary no ny nitsangana i Je-
sosy, dia nanaraka azy izy sy
ny mpiana'ny.
20 Ary, indro, ny vehivavy
anankiray, izay mitsidra roa
amby ny folo taona, nankao ivo-
hony, ary nanendry ny sisiny ny
fitafia'ny:
21 Fa izy nanao tan-kibo ny
hoe, Raha dia ny fitafia'ny aza
no voa tendri'ko, dia ho sitrana
aho.
22 Ary i Jesosy no ny nihiodi-
na, ary nahita azy, dia nilaza hoe,
Matokia hianao, Anaka; ny fi-
noa'nao no efa nahasitrana
anao. Ary dia sitrana vetivety
foana lay vehivavy.
23 Ary i Jesosy no ny niditra
tao an-trano ny lay mpanapaka,
ary nahita ny mpitsoka sodina,
sy ny olona maro nitabataba.
24 Dia hoy izy tamy ny, Mi-
alà: fa ny zanaka tsy maty, fa
matory izy. Ary izy dia nihio-
mehy azy.
25 Ary rehefa nasai'ny nivo-
aka ny olona, dia niditra izy, ary
rehefa no rasi'ny ny tànany ny
zazavavy, dia nitsangana izy.
26 Ary izany filazana izany
niely tamy ny izany tany rehetra
izany.
27 Rehefa niala teo i Jesosy,
dia nanaraka azy ny lehilahy roa
jamba, nitaraina, ary nanao hoe,
Ry zanaky Davidra, iantrao
izahay.
28 Ary rehefa niditra tao an-
trano izy, dia nankany amy ny
lay lehilahy jamba: ary hoy Je-
sosy tamy ny, Mino va hianareo,
fa hay ko atao izany? dia hoy
izy tamy ny, Eny, Tompo ko.
29 Ary izy dia nanendry ny
maso ny, hoe, Tongava amy na-
reo izany manaraky ny finoa'na-
reo.
30 Dia nihiratra ny maso ny;
ary i Jesosy nananatra azy, hoe,
Tandremo 'mba tsy fantatry ny
olona na iray akory aza.
31 Fa no ny lasa izy, dia nan-
kalaza azy tamy ny izany tany
rehetra izany.
32 Ary no ny lasa izy, indro,
fa nenti'ny tany amy ny ny
de moniaka anankiray izay mo-
ana.
33 Ary rehefa navoa'ny ny de-
monia, dia niteny ny moana; ary
gaga ny olona maro, ka nanao
hoe, Tsy nisy toy izany tamy ny
Isiraely.
34 Fa ny Farisisa nilaza, hoe,
Izy mamoaka ny demonia amy
ny loha ny ny demonia.
35 Ary dia lasa i Jesosy nan-
kany amy ny tanàna sy ny vohi-
tra rehetra mampianatra amy
ny sionagogy, ary mitory ny fila-
zan-tsara ny fanjakana, ary ma-
hasitrana ny marary rehetra,
'mba amy ny aretina rehetra.
36 Fa raha nahita ny olona
maro izy, dia namindra fo tamy
ny izy, fa efa reraka izy, ka niely
tahaky ny ondry tsy misy mpi-
andry izy.
37 Ary izy nilaza tamy ny
mpiana'ny hoe, Be ny vokatra,
fa vitsy ny mpiasa?
38 Ary ifony ny Tompo ny ny
vokatra 'mba hanatera'ny ny
mpiasa amy ny voka'ny.

TOKO X.

Ary no ny efa nantsoi'ny ny
mpiana'ny roa amby ny folo
hankany amy ny, dia nome'ny
azy fanefana hamoaka ny fana-
hy maloto, ary 'mba hahasitrana

ny marary, sy ny manana aretina
rehetra.
2 Ary izao no anarany ny apositaoly roa amby ny folo lahy: ny voalohany, i Simiona, izay natao ny hoe, i Petra, ary i Andrio rahalahy ny; dia i Jakoba zanaky Zebedy, ary Jaony rahalahy ny.
3 I Filipo, sy i Baritolomeo, i Taomasy sy Matio, farantsa; i Jakoba zanaky Alifio, sy Lebio, izay natao ny hoe, Tadio,
4 I Simona Kananitra, ary i Jiodasy Isikariotra izay namadikia azy.
5 Izany roa amby ny folo izany nirahi'ny Jesosy; ary izy nandidy azy, hoe, Aza mandeha amy ny làlany ny Jentilisa, ary aza mankany an-tanàny ny Samarita:
6 Fa mandehana any amy ny ondry very izay amy ny trano ny ny Isiraely.
7 Ary raha mandeha hianareo, mitoria hoe, Efa akeky ny fanjakany ny lanitra.
8 Sitrano ny marary, diovy ny boka, velomy ny maty, avoahy ny demonia; efa azo nareo foana, ka dia omeo foana.
9 Aza mitondra hianareo, na volamena, na volafotsy, na varahina, amy ny kitapo nareo.
10 Na kitapom-batsy ho an-dàlana, na akanjo roa, na kiraro, na tehina aza: fa miendrikia hahazo hanina ny mpiasa.
11 Ary amy ny izay tanàna na vohitra hidira'nareo, anontanio, iza moa no miendrikia ao; ary mitoera ambara'piala nareo.
12 Ary raha miditra ao antrano hianareo, miarahaba azy.
13 Ary raha miendrikia ny trano, avelao hitoetra ao amy ny ny saotr'areo; fa raha tsy miendrikia izy, avelao hody any amy nareo ny saotr'areo.
14 Ary izay tsy mety mampandroso anareo, na tsy mety mihaino ny teny nareo, raha miala amy ny izany trano izany, na amy ny azany tanàna izany hianareo, ahintsano ny vovoka amy ny tongotr'areo.
15 Izaho milaza amy nareo tokoa, fa ho mora mora kokoa ny tanàna Sodoma sy Gomora, amy ny andro fitsarana no ho izany tanàna izany.
16 Indro, izaho maniraka anareo tahaky ny ondry any ampovoany ny amboadia: ary hendrea tahaky ny menarana, dia morà tahaky ny voromailala.
17 Fa tandremo nareo ny olona: fa hatolo'ny amy ny Sionedry, ary ho kapohi'ny hianareo any amy ny sionagogy ny.
18 Ary ho enti'ny ao anatrehany ny mpanapaka sy ny mpanjaka hianareo, satria ahy hianareo, 'mba ho vavolombelona hiampanga azy sy ny Jentilisa.
19 Fa raha atolo'ny hianareo, aza manahy izay havaly nareo, na izay ho lazai'nareo: fa home' ny anareo izay ho lazai'nareo amy ny izany andro izany.
20 Fa tsy hianareo izay milaza, fa ny Fanahy ny ny Ray nareo izay mampiteny anareo.
21 Ary ny rahalahy hanolotra ny rahalahy ny 'mba ho vonoi' ny, ary ny ray ny amy ny zanaka: ary ny zanaka hanohitra ny ray sy ny reny ny, ary hampamono azy.
22 Ary hala ny ny olona rehetra hianareo, satria ny fitiava' nareo ny anara'ko: fa izay maharitra hatra'my ny fahatapeerana, no ho vonje'ny.
23 Ary raha izy manaratsy anareo any amy ny tanàna iray, mandosira amy ny hafa: ary raha manaratsy anareo indray izy amy ny izany tanàna izany, dia mandosira any amy ny hafa: fa izaho milaza amy nareo tokoa, fa hianareo tsy hatanteraka ny fandehana'nareo any amy ny

tanàny ny Isiraely ambarapihi-
avy ny Zanadahy.
24 Ny mpianatra tsy mihoatra
no ho ny mpampianatra, na ny
mpanompo no ho ny tompo ny.
25 Antony ny mpianatra 'mba
ho tahaky ny mpampianatra azy,
ary ny mpanompo 'mba ho taha-
ky ny tompo ny. Raha natao ny
ny anarany ny tompon-trano,
hoe, Belizeboba, tsy hatao ny koa
va izay miray trano amy ny?
26 Dia aza matahotra azy hia-
nareo: fa tsy misy afeni'ny izay
tsy haseho ny; na ny takona,
izay tsy ho fanta'ny.
27 Izay lazai'ko amy nareo
any amy ny maizina, ambarao
any amy ny mazava: ary izay
re ny sofin'areo mangingina, ato-
roy any ambony ny tafon-trano.
28 Ary aza matahotra izay
mahay mamono ny tena, nefa
tsy mahay mamono ny fanahy:
fa atahory izay mahay manary
ny fanahy sy ny tena any amy
ny helo.
29 Ny papelikia roa tsy lafo
eranambatry va? nefa tsy misy
na iray akory amy ny izay milat-
saka amy ny tany, ka tsy fanta-
try ny Ray nareo.
30 Fa efa nisai'ny avokoa ny
volon-doha nareo.
31 Ary aza matahotra hiana-
reo; fa hianareo mihoatra no ho
ny papelikia maro.
32 Ary na iza na iza haneky
ahy eo imaso ny ny olona, dia
heke'ko kosa izy eo anatrehany
ny Ray ko izay any an-danitra.
33 Fa na iza na iza handà ahy
eo imaso ny ny olona, dia ho la-
vi'ko kosa izy eo imaso ny ny
Ray ko izay any an-danitra.
34 Ary aza mihevitra, fa izaho
efa tonga 'mba hanatitra ny fi-
tiavana amy ny tany: fa tsy avy
aho 'mba hanatitra ny fitiavana,
fa ny sabatra.
35 Fa avy aho 'mba hampifan-
ditra ny lehilahy amy ny ray ny,
ary ny zanaka vavy amy ny
reny ny, ary ny vinantony amy
ny rafoza'ny vavy.
36 Ka ny miray trano hiany
no handrafy anao.
37 Izay tia ray aman-dreny
mihoatra ahy, tsy miendrikia ho
ahy, ary izay tia ny zana'ny la-
hy, na ny zana'ny vavy mihoatra
ahy, tsy miendrikia ho ahy.
38 Ary izay tsy mety mitondra
ny hazo fijalia'ny, ary manaraka
ahy, tsy miendrikia ho ahy.
39 Izay mitandrina ny ai'ny,
dia hamery azy: ary izay ma-
mery ny ai'ny, satria ny fitiava'
ny ahy, dia ho vonje'ny izy.
40 Izay mampandroso anareo,
dia mampandroso ahy; ary izay
mampandroso ahy; dia mamp-
androso izay efa naniraka ahy.
41 Izay mampandroso ny mpa-
minany amy ny anarany ny
mpaminany, dia hahazo ny fitia
ny mpaminany izy; ary izay
mampandroso ny marina amy
ny anarany ny marina, dia ha-
hazo ny fitia ny marina izy.
42 Ary izay hanome rano ho
sotroi'ny ny anankiray amy ny
ireto madinikia ireto amy ny
anarany ny mpianatra, na ny
kapoaka amy ny rano manga-
tsiaka hiany aza, izaho milaza
amy nareo tokoa, fa izy tsy ho
very ny fitia ny.

## TOKO XI.

Ary tamy ny izany, no ny efa
vita ny nandidia'ny Jesosy ny
mpiana'ny roa amby ny folo
lahy, dia niala teo izy, 'mba
hampianatra sy hitory teny any
an-tanà'ny.
2 Ary rehefa re ny Jaony tao
an-trano maizina izay natao ny
Kraisty, dia nirahi'ny ny mpia-
na'ny roa lahy,
3 Ary hoy izy tamy ny, Hianao
va no ho avy, fa ny hafa no han-
drasa'nay?
4 Ary i Jesosy nilaza tamy ny,

hoe, Mandehana, dia ambarao
amy ny Jaony izay re nareo, sy
izay hita nareo:
5 Ampihirati'ny ny jamba,
afaka ny mandringia, diovi'ny
ny boka, atao ny malady ny ma-
renina, velomi'ny ny maty, ary
tori'ny ny filazan-tsara amy ny
malahelo.
6 Ary finaritra izay tsy tafinto-
hina amy ko.
7 Ary rehefa lasa izy, dia vao
no lozai'ny Jesosy i Jaony ta-
my ny olona maro, hoe, 'Mba
hizaha inona no nankanesa'nareo
any an-efitra? Ny volotara ho-
zongozoni'ny rivotra va?
8 Fa 'mba hizaha inona no
nankanesa'nareo tany? Ny mi-
tafy lamba malemy va? indro,
izay mitafy lamba malemy any
amy ny trano ny ny mpanjaka.
9 Fa 'mba hizaha inona no nan-
kanesa'nareo tany? Ny mpami-
nany va? Eny, hoy izaho amy
nareo, fa mihoatra no ho ny
mpaminany.
10 Fa ity lay no sorata'ny,
hoe, Indro, izaho haniraka ny
irak'o eo anoloa'nao izay ham-
boatra ny làla'nao eo aloha nao.
11 Izaho milaza amy nareo to-
koa, Fa tamy ny izay nateraky
ny vehivavy, tsy misy na iray
akory mihoatra no ho i Jaony
mpanao-batisa: nefa izay kely
indrindra amy ny fanjakany ny
lanitra mihoatra no ho izy.
12 Ary fony ny andro ny Ja-
ony mpanao-batisa ambarak'an-
kehitriny no rombahi'ny ny fan-
jakany ny lanitra, ary ny mpan-
drombaka manery azy.
13 Fa ny mpaminany rehetra
sy ny lalàna, naminany hatrany
amy ny Jaony.
14 Ary raha mampandroso azy
hianareo, dia izy no Eliasa izay
ho avy.
15 Izay manan-tsofina malady,
avelao izy hihaino.
16 Fa tahaky inona ity olona
ity? Izy tahaky ny ankizy mipe-
traka any an-tsena, izay miantso
ny nama'ny,
17 Ary manao hoe, Izahay efa
nitsoka tamy nareo, fa hianareo
tsy nandihy; izahay efa nisaona
tamy nareo, fa hianareo tsy nito-
many.
18 Fa avy i Jaony tsy nihinana
na nisotro, ary hoy izy, Izy ma-
nan-demonia.
19 Fa avy ny Zanadahy mihi-
nana sy misotro, ary hoy izy,
Indro, lehilahy mamo, sy ny
mpisotro toaka, ary sakaiza ny
ny farantsa, sy ny mpanota izy.
Fa ny fahendrena no hamarina'
ny ny zana'ny.
20 Dia vao nanari'ny ny vohi-
tra izay efa nanava'ny ny faha-
gaga'ny be, fa tsy nibebaka izy.
21 Loza nao, ry Korazina!
loza nao, ry Betisaida! fa raha
natao ny ny fahagagana tany
Taira sy Sidona, izay natao ny
tany amy nareo, dia nibebaka
ela tamy ny lamba fisaonana sy
ny lavenona izy.
22 Fa izaho milaza amy nareo,
Fa i Taira sy i Sidona mahazo
moramora kokoa amy ny andro
fitsarana no ho hianareo.
23 Ary hianao, ry Kaperinao-
my izay nasondro'ny hatr'any
an-danitra, dia hampidini'ny ha-
tr'any amy ny helo; fa raha na-
tao ny ny fahagagana tamy ny
Sodoma izay natao ny tany amy
nao, efa naharitra ambaraka an-
dro any izy.
24 Fa izaho milaza amy na-
reo, Fa ny tany Sodoma hahazo
mora mora kokoa amy ny andro
fitsarana no ho hianareo.
25 Ary tamy ny izany, i Jesosy
namaly, ka nanao hoe, Izaho
misaotra anao, Ray ko, Tompo
ny ny lanitra sy ny tany, ka efa
nafeni'nao izany zavatra izany
tamy ny hendry sy ny manan-
tsaina, ary efa naseho nao tamy
ny zaza madinikia izy.

26 Eny, Ray ko: fa izany no
sitrak'ao.
27 Efa nome'ny ny Ray ko a-
hy ny zavatra rehetra; ary tsy
misy mahalala ny zanaka, afa
tsy ny Ray; ary tsy misy maha-
lala ny Ray, afa tsy ny zanaka
sy izay tia ny ny zanaka hane-
hoa'ny.
28 Mankanesa aty amy ko hia-
nareo rehetra, izay miasa fatra-
tra, ary mivesatr'entana, ary
home'ko fitsaharana hianareo.
29 Atavy eo ambony nareo ny
zioga ko, dia mianara amy ko;
fa izaho mora sy malemy fana-
hy: ary hianareo hahazo fitsa-
harana ho any ny fanahy nareo.
30 Fa mora ny zioga ko, ary
maivana ny enta'ko.

## TOKO XII.

Tamy ny izany andro izany ra-
ha namaky ny tanim-bary i Je-
sosy tamy ny sabata; dia noana
ny mpiana'ny, ary izy dia nanon-
gotra ny salohim-bary, ary nihi-
nana.
2 Fa rehefa hita ny ny Fari-
sisa, dia nilaza tamy ny hoe, In-
dro ny mpianatr'ao manao izay
tsy mety amy ny sabata.
3 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tsy efa namaky izay natao ny
Davidra va hianareo, raha noana
izy 'mba amy ny izay nomba azy;
4 Ahoana no ny nidira'ny teo
an-trano ny ny Andriamanitra,
ary nihinana ny mofo aseho izay
tsy mety ho hani'ny, na dia izay
nomba azy, afa tsy ny mpisorona
hiany?
5 Tsy efa namaky teny tamy
ny lalàna va hianareo, fa ny
mpisorona ao amy ny tempoly
manota ny sabata amy ny andro
sabata, nefa tsy 'mba meloka
izy?
6 Ary izaho milaza amy nareo,
Fa misy ety mihoatra no ho ny
tempoly.
7 Fa raha hianareo nahalala
izay hafantara'ny izany hoe, Tia
ko ny fiantrana, fa tsy ny fana-
lamboady, dia tsy nanameloka
ny marina hianareo.
8 Fa ny Zanadahy no Tompo
ny ny sabata.
9 Ary no ny efa lasa teo izy,
dia niditra tamy ny sionagogy
ny:
10 Ary indro, ny lehilahy maty
tànana. Ary izy, ('mba hiam-
panga'ny azy,) dia nanontany
tamy ny, hoe, 'Mba marina va
hahasitrana amy ny sabata?
11 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Iza moa ny lehilahy amy
nareo, izay manana ondry iray,
ary raha latsaka any an-davaka
amy ny sabata izy, tsy hitana
azy, ary hamonjy azy va izy?
12 Ary tsy mihoatra indrindra
no ho ny ondry va ny olona?
koa amy ny izany, dia mety ma-
nao soa amy ny sabata.
13 Ary izy dia nilaza tamy ny
lehilahy, hoe, Ahinjiro ny tàna'
nao. Ary nahinji'ny; dia si-
trana, tahaky ny anankiray.
14 Ary ny Farisisa no ny efa
nivoaka, dia niray tetikia, 'mba
hahafaty azy.
15 Fa raha i Jesosy nahalala
izany, dia niala teo izy: ary ny
olona maro nanaraka azy, ary
izy nahasitrana azy rehetra;
16 Ary izy nandrara azy tsy
hilaza azy;
17 'Mba hahatantera'ny ny te-
ny ny Esaia mpaminany, hoe,
18 Indro ny mpanompo ko,
izay efa no fidi'ko; ny malala
ko, izay sitraky ny fanahy ko:
ary hapetra'ko ny fanahy ko eo
amy ny, ary izy dia hanome la-
làna any Jentilisa.
19 Izy tsy hifanditra, dia tsy
hiantso; ary ny olona tsy han-
dre ny feo ny any an-dàlana.
20 Tsy ho tapahi'ny ny harefo
milefitra, ary tsy ho vonoi'ny ny
lahinjiro manetona, ambarapa-
nao ny ny lalàna ho mahery.

21 Ary ny Jentilisa hatoky ny
anara'ny.
22 Ary nenti'ny tany amy ny,
nŷ demoniaka iray, jamba sy
moana: ary izy nahasitrana azy,
ka ny jamba sy ny moana niteny
sy nahita.
23 Ary talanjona ny olona re-
hetra, dia hoy izy, Tsy zanaky
Davidra moa ity?
24 Fa ny Farisisa no ny nan-
dre, dia nilaza hoe, Ity lehilahy
ity tsy mamoaka ny demonia,
raha tsy amy ny Belizeboba,
loha ny ny demonia.
25 Ary i Jesosy no ny nahalala
ny fisaina'ny, dia hoy izy tamy
ny, Ny fanjakana rehetra izay
miady an-drano ho foana; ary
ny tanàna rehetra, na ny trano,
izay miady an-drano tsy haha-
ritra:
26 Ary raha i Satana mamoaka
any Satana, dia miady an-drano
izy: ary ahoana no hahareta'ny
ny fanjaka'ny?
27 Raha izaho mamoaka ny
demonia amy ny Belizeboba,
amy ny iza no amoaha'ny ny
zanak'areo azy? ary amy ny
izany, dia ho mpitsara anareo izy.
28 Raha izaho mamoaka ny
demonia amy ny Fanahy ny ny
Andriamanitra, dia tonga amy
nareo ny fanjakany ny Andria-
manitra.
29 Fa atao ny ny olona ahoana
no hiditra any an-trano ny ny
mahery 'mba haka ny fana'ny,
raha tsy afatotra angaloha ny
mahery? ary dia vao halai'ny
ny ao an-trano ny.
30 Izay tsy momba ahy, dia
misakana ahy; ary izay tsy ma-
mory amy ko, dia manahaka.
31 Koa amy ny izany lazai'ko
amy nareo, Fa hahazo fifonana
ny olona.amy ny ota, sy ny fite-
nenan-dratsy rehetra: fa tsy ha-
hazo fifonana ny olona amy ny
fitenenan-dratsy amy ny Fanahy
Masina.
32 Fa hahazo fifonana izay
miteny ratsy ny Zanadahy; fa
raha amy ny Fanahy Masina no
itenena'ny ny ratsy, tsy hahazo
fifonana izy, na amy ny ankehi-
triny, na amy ny ho avy.
33 Atavy tsara ny hazo, ary
dia ho tsara ny voa ny; atavy
ratsy ny hazo, ary dia ho ratsy
ny voa ny: fa fanta'ny ny hazo
amy ny voa ny.
34 Hianareo zanaky ny me-
narana, Atao nareo ahoana no
hiteny tsara, nefa 'mbola ratsy
hianareo? fa amy ny habe ny ny
ao am-po no itenena'ny ny vava.
35 Ny lehilahy tsara amy ny
famorian-tsara, mamoaka ny
tsara; ary ny lehilahy ratsy amy
ny famorian-dratsy, mamoaka
ny ratsy.
36 Ary lazai'ko amy nareo, Fa
ny teny foana rehetra hitene-
na'ny ny olona, dia hambara'ny
azy rehetra amy ny andro fitsa-
rana.
37 Fa amy ny teny nao no ha-
namarina'ny anao, ary amy ny
teny nao no hanameloha'ny
anao.
38 Ary ny sasany amy ny mpa-
noratra sy ny Farisisa namaly,
hoe, Tompo ko, tia nay hahita
anao hanao famantarana iray.
39 Fa izy namaly tamy ny,
hoe, Hianareo taranaka ratsy sy
manintaka mikatsaka famanta-
rana; fa tsy home'ny azy ny
famantarana, afa tsy ny faman
tarany ny Jona mpaminany:
40 Fa tahaka any Jona nitoetra
hateloan-andro sy hateloan-ali-
na tany an-kibo ny hazandrano
makadiry; no hitoera'ny ny Za-
nadahy kosa hateloan-andro sy
hateloan-alina ao anaty ny tany.
41 Ary ny olony ny Ninive
hitsangana any amy ny fitsarana
amy ny izao taranaky izao, ary
izy hanameloka azy: satria izy
efa nibebaka tamy ny fitoriany
ny Jona teny; ary, indro, aty

ny lehibe no ho i Jona.
42 Ny Andriambavy tany atsimo hitsangana amy ny fitsarana amy ny izao taranaky izao, ary izy hanameloka azy; satria efa avy izy tany amy ny farany ny tany 'mba hihaino ny fahendreny ny Solomona; ary, indro, aty ny lehibe no ho i Solomona.
43 Raha nivoaka tany anaty ny lehilahy, ny fanahy maloto, dia mifindra amy ny tany maina izy, 'mba hitady fialan-tsasatra, fa tsy mahita.
44 Ary hoy izy, Hodia'ko ny trano izay niala'ko; ary rehefa tonga izy, dia hita ny fa foana, ka vao fafa sy vao voatra.
45 Ary lasa izy, dia alai'ny hiaraka amy ny ny fanahy fito hafa ratsy ratsy ko koa no ho izy, ary raha niditra, dia monina ao izy: ary ho ratsy ratsy kokoa ny farany izany lehilahy izany no ho ny voalohany. Ary ho tonga tahaky izany kosa amy ny izao taranaka ratsy izao.
46 Fa raha 'mbola miresaka amy ny olona izy, indro, ny reny sy ny rahalahy ny nitoetra teo ala-trano, mila hiteny amy ny.
47 Ary ny olona anakiray nilaza tamy ny, hoe, Indro, ny reny nao sy ny rahalahy nao mitoetra eo ala-trano, mila miteny amy nao.
48 Ary i Jesosy namaly hoe, tamy ny izay nilaza tamy ny, Iza no reny ko? ary iza no rahalahy ko?
49 Ary izy naninjitra ny tàna' ny tamy ny mpiana'ny, dia hoy izy, Indro, ny reny ko sy ny rahalahy ko!
50 Fa izay hankasitraka ny Ray ko izay any an-danitra, izy no rahalahy ko, sy ny anabavy ko, ary ny reny ko.

## TOKO XIII.

Ary tamy ny izany andro izany no ny efa nivoaka tany an-trano i Jesosy, dia nipetraka teo amoron-dranomasina izy.
2 Ary ny olona maro nivory tao amy ny, ka dia niditra tany an-tsambo i Jesosy, ary izy nipetraka teo; ary ny olona rehetra nitoetra tao amoron-dranomasina.
3 Ary izy nilaza tamy ny, ny zavatra maro, tamy ny fanoharana, hoe, Indro, lasa ny mpamafy 'mba hamafy:
4 Ary raha izy namafy, dia latsaky ny voany sasany tany amoron-dàlana, ary avy ny vorona handany azy.
5 Ary latsaky ny sasany tamy ny tany be vato, tamy ny izay nisy tany kely foana: ary izy nitrebona vetivety foana, fa tsy nisy tany lalina:
6 Ary rehefa niposaka ny masoandro, dia nalazo; ary maty izy, fa tsy nanam-paka.
7 Ary latsaky ny sasany tamy ny tsilo; ary ny tsilo naniry, dia namono azy.
8 Ary latsaky ny sasany tamy ny tany soa, ary izy namoa, ny sasany avy injato heny, ary ny sasany avy enim-polo heny, ary ny sasany avy intelo-polo heny.
9 Izay manan-tsofina malady, avelao izy hihaino.
10 Ary ny mpiana'ny nanatona azy, ka nanao tamy ny hoe, Nahoana hianao no manao fanoharana amy ny?
11 Ary izy namaly tamy ny hoe, Nome'ny anareo, fa tsy nome'ny azy, hahalala ny zavatra afenina amy ny fanjakany ny lanitra.
12 Fa izay manana, dia home' ny azy, ary izy hitombo: ary izay tsy manana, dia hesori'ny any amy ny izay anana'ny.
13 Koa amy ny izany, dia atao ko fanoharana amy ny; fa izy mahiratra, nefa tsy mahita; ary mandre, fa tsy mihaino izy, na dia mahalala.

14 Ary amy ny izany olona
izany, dia tanteraky ny famina-
niany ny Esaia, izay manao hoe,
Hianareo mandre, dia handre,
fa tsy hahafantatra; hianareo
mijery, dia hijery, fa tsy hahita:
15 Fa ny fo ny ity olona ity efa
adala, dia efa marenina ny sofi'
ny, ary efa nikimpy ny maso ny;
fandroa izy mahita amy ny ma-
so ny, ary mandre amy ny sofi'ny,
ary mahalala amy ny fo ny, ka dia
hibebaka 'mba hasitrana'ko azy.
16 Fa finaritra ny maso nareo,
fa mahita izy; ary ny sofi'nareo,
fa mandre izy.
17 Fa izaho milaza amy nareo
tokoa, Fa nisy ny mpaminany
maro, sy ny olona marina taha-
hita izay hita nareo, fa tsy hita
ny; ary tahandre izay re nareo,
fa tsy re ny.
18 Ary henoy nareo ny fanoha-
rany ny mpamafy.
19 Raha ny olona mandre ny
teny ny fanjakana, fa tsy mitan-
drina, dia avy ny ratsy, ary izy
manesotra izay efa nafafy ny
tam-po ny. Dia izy hiany izay
latsaka tao amoron-dàlana.
20 Ary izay nafafy ny tamy ny
tany be vato, no izay mandre ny
teny, ary mandray azy faingiana
amy ny fifaliana;
21 Fa izy tsy manam-paka ao
anaty ny, ka tsy maharitra ela;
fa rehefa avy ny fahasosorana
sy ny faharatsiana amy ny teny,
dia tafintohina faingiana izy.
22 Ary izay nafafy ny tamy ny
tsilo, no izay mandre ny teny;
ary ny fitandremany ity fivelo-
mana ity, sy ny famitaky ny ha-
rena, mamono ny teny, ka tsy
hamoaza'ny.
23 Ary izay nafafy ny tamy ny
tany soa, no izay mandre ny
teny, ary mahalala; ary izy ma-
moa tokoa, ka vokatra, ny sasa-
ny avy injato heny, ary ny sasany
avy inenim-polo heny, ary ny
sasany avy intelo-polo heny.
24 Ary izy nanao fanoharana
hafa tamy ny, hoe, Ny fanjakany
ny lanitra dia tahaky ny lehilahy
anankiray izay namafy ny voa
tsara tany an-tsaha ny:
25 Fa raha natory ny olona,
dia avy ny fahavalo ny, izay na-
mafy ny voa ny ny ahi-dratsy
tao amy ny vary, ary lasa izy.
26 Ary rehefa naniry ny vary,
ary niteraka, dia niposaka koa
ny ahi-dratsy.
27 Ary ny mpanompo ny tom-
po nankany amy ny, ary nilaza
tamy ny, hoe, Tompo ko, tsy efa
namafy voa tsara tany an-tsaha
nao va hianao? fa avy taiza ny
ahi-dratsy?
28 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ny fahavalo no efa nanao izany.
Ary ny mpanompo nilaza tamy
ny hoe. Tia nao va 'mba hande-
hana'nay hiava azy?
29 Ary izy nilaza hoe, Tsia,
fandroa amy ny fiava'nareo ny
ahi-dratsy, no hongota'nareo koa
ny vary 'mba amy ny.
30 Avelao izy roa hihara-ma-
niry ambarapihavy ny fararano:
ary amy ny andro ny fararano,
dia ho lazai'ko amy ny mpijinja
hoe, Vorio aloha ny ahi-dratsy,
ary atavy amboara ny izy 'mba
ho dorana: fa taomy ny vary
any an-tsompitr'o.
31 Ary izy nanao fanoharana
hafa tamy ny, hoe, Ny fanja-
kany ny lanitra no tahaky ny
voan-tsinapy, izay nalai'ny ny
olona, ary nafafy ny tany an-
tsaha ny:
32 Ka nefa izy kely no ho ny
voa rehetra; fa raha maniry izy,
dia lehibe indrindra amy ny ana-
na; dia tonga hazo izy, ka avy
ny voro manidina 'mba hialoka
amy ny rantsa'ny.
33 Ary izy nanao fanoharana
hafa tamy ny hoe, Ny fanjakany
ny lanitra no tahaky ny masira-
sira izay nalai'ny an-dravehivavy,
dia nafeni'ny tamy ny famaran-

koba telo, ambara pahasirasira'
ny izy rehetra.
34 Izany rehetra izany no la-
zai'ny Jesosy tamy ny olona
maro tamy ny fanoharana; ary
izy tsy nilaza tamy ny, afa tsy
ny fanoharana;
35 'Mba ho tanteraky ny teny
ny ny mpaminany, hoe, Izaho
hanokatra ny vava ko amy ny
fanoharana; izaho hanambara
ny zavatra nafeni'ny fony vao
nanava'ny izao tontolo izao.
36 Ary i Jesosy no ny nampo-
dy ny olona maro, dia niditra
tao an-trano: ary ny mpiana'ny
nankao amy ny, ka nanao hoe,
Atoroy anay ny fanoharana ny
ahi-dratsy any an-tsaha.
37 Ary izy namaly tamy ny
hoe, Ny mpamafy ny voa tsara,
no Zanadahy.
38 Izao tontolo izao no saha;
ny zanaky ny fanjakana no voa
tsara; fa ny zanaky ny ratsy no
ahi-dratsy;
39 Ary ny fahavalo izay na-
mafy azy no devoly; ny fararano
no fahataperany izao tontolo
izao; ary ny mpijinja no anjely.
40 Ary tahaky ny nanangona'
ny ny ahy-dratsy, ary ho dora'ny
amy ny afo, no hatao ny amy ny
fahataperany izao tontolo izao.
41 Fa ny Zanadahy haniraka
ny anjely ny, ary izy hamoaka
amy ny fanjaka'ny, izay mahata-
fintohina rehetra, sy izay manao
meloka.
42 Ary hatao ny amy ny afo
fitanehana izy: any no hitoma-
nia'ny sy hikitroha'ny ny nify.
43 Ary ny marina hamirapira-
ratra tahaky ny masoandro amy
ny fanjakany ny Ray ny. Izay
manan-tsofina malady, avelao
izy hihaino.
44 Ary koa, ny fanjakany ny
lanitra, dia tahaky ny harena
afenina any an-tsaha: izay efa
hita ny ny olona, dia nafeni'ny,
ary tamy ny fifaliana, dia lasa
izy hivarotra ny fanana'ny rehe-
tra, ary izy mividy izany saha
izany.
45 Ary koa, ny fanjakany ny la-
nitra, dia tahaky ny mpandranto
mikiatsaka voahangy tsara:
46 Ka nahita voahangy iray
lehibe saro-bidy, dia lasa nivaro-
tra ny fanana'ny rehetra izy, ary
dia nividy azy.
47 Ary koa, ny fanjakany ny
lanitra, dia tahaky ny vovo izay
nalatsa'ny tamy ny ranomasina,
ary no vori'ny ny hazandrano
samy hafa rehetra.
48 Izay efa feno, dia no sari'ny
tany amorony, ary izy nipetraka
teo hifantina ny tsara hatao ny
ao an-karona, fa ny ratsy naria'
ny.
49 Ary tahaky izany no hatao
ny amy ny fahataperany izao
tontolo izao: ny anjely hivoaka,
ary hanavaka ny ratsy amy ny
marina,
50 Ary izy hanary azy amy ny
afo fitenehana: any no hitoma-
nia'ny sy hampikitroha'ny ny
nify.
51 I Jesosy nilaza tamy ny hoe,
Efa fantatr'areo va izany rehe-
tra izany? ary izy namaly hoe,
Eny, Tompo ko.
52 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ny mpianatra rehetra izay nam-
pianari'ny ho any ny fanjakany
ny lanitra no tahaky ny tompon-
trano izay mamoaka any amy ny
firaketana ny zava-bao sy ny ela.
53 Ary i Jesosy rehefa naha-
vita izany fanoharana izany, dia
niala teo izy.
54 Ary izy no ny efa tonga
tamy ny tany ny, dia nampiana-
tra azy tamy ny sionagogy ny,
ka talanjona izy, ary nanao hoe,
Avy taiza ny fahendrena ity le-
hilahy ity sy ny fahaiza'ny ha-
nao fahagagana?
55 Tsy ity va no zanaky ny
mpandrafitra? ary tsy Mary va
no anarany ny reny ny? ary tsy

i Jakoba, sy i Josy, sy i Simona,
ary i Jiodasy va no rahalahy ny?
56 Ary ny anabavy ny rehetra
tsy ety amy nay va izy? ary tai-
za izy no nahazo izany rehetra
izany?
57 Ary tafintohina tamy ny izy.
Ary i Jesosy nilaza tamy ny, hoe,
Ny mpaminany tsy afa-bonina-
hitra, raha tsy amy ny tany ny,
sy amy ny mpianakavy ny.
58 Ary izy tsy nanao fahaga-
gana be teo, satria ny tsy finoa'
ny.

TOKO XIV.

Tamy ny izany andro izany, ra-
ha re ny Herodra Tetiraka ny
ny laza ny Jesosy,
2 Ary izy nilaza tamy ny mpa-
nompo ny, Ity no Jaony mpanao-
batisa; fa efa nitsangana tamy
ny maty izy; koa amy ny izany,
dia manao fahagagana izy.
3 Fa i Herodra efa nampisam-
botra any Jaony, dia nampama-
totra azy, ary dia natao ny tao
an-trano maizina, tamy ny fiti-
ava'ny any Herodia, vady ny
Filipo, rahalahy ny.
4 Fa i Jaony nilaza tamy ny
hoe, Tsy mety raha manam-
bady azy hianao.
5 Ary i Herodra nikiatsaka ha-
mono azy, fa izy natahotra ny
olona maro, fa natao ny ho mpa-
minany izy.
6 Fa raha no tsarova'ny ny an-
dro nahateraha'ny i Herodra, ny
zanaka vavy ny Herodia nan-
dihy teo anatreha'ny, ary nanka-
sitraka any Herodra.
7 Ary izy dia nianiana tamy
ny 'mba hanome azy izay anga-
tahi'ny.
8 Ary rehefa nampianarin-dre-
ny ny izy, dia nilaza hoe, Omeo
ahy eto amy ny vilia ny loha ny
Jaony mpanao-batisa.
9 Ary malahelo ny mpanjaka:
nefa tamy ny fitiava'ny ny fiani-
ana, sy ny olona niara-nipetraka
teo amy ny, no nandidia'ny ha-
nomeza'ny azy.
10 Ary izy naniraka hanapaka
ny loha ny Jaony tany an-trano
maizina.
11 Ary nenti'ny tamy ny vilia
ny loha ny, dia nome'ny any lay
zaza vavy; ary izy nitondra azy
tany amin-dreny ny.
12 Ary dia avy ny mpiana'ny
'mba haka ny faty ny, ary raha
efa nalevi'ny, dia lasa nilaza
tamy ny Jesosy izy.
13 Ary no ny efa re ny Jesosy,
dia lasa tao anaty sambo izy,
hankany amy ny fitoerana man-
gingina: ary ny olona maro raha
nandre, dia nanaraka azy ka
niala teo an-tanàna.
14 Ary i Jesosy rehefa niala,
dia nahita ny olona maro be, ary
izy namindra fo tamy ny, ary
nahasitrana ny marary ny.
15 Ary no ny hariva, ny mpia-
na'ny dia nankany amy ny, ka
nilaza hoe, Ity no tany foana,
ary efa lasa ny andro ankehi-
triny; ampodio ny olona maro
'mba hiakatra am-bohitra hividy
hanina ho azy.
16 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Tsy tokony handeha izy;
fa omeo hanina izy.
17 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tsy misy aty amy nay, fa ny
ampempa dimy sy ny hazan-
drano roa.
18 Ary izy nilaza hoe, Ento
ety amy ko izy.
19 Ary nasai'ny nipetraka tamy
ny ahitra ny olona maro, dia na-
lai'ny ny ampempa dimy sy ny
hazandrano roa; ary niandran-
dra ny lanitra izy, dia nisaotra,
ary no ny efa didia'ny, dia nome'
ny ny mpiana'ny ny ampempa,
ary ny mpiana'ny dia nanome
any ny olona maro.
20 Ary izy rehetra nihinana,
dia voky: ary nangoni'ny ny sisa
tsy lany ny, ka dia nahafeno so-
biky roa amby ny folo.

21 Ary izay nihinana no toko-
ny ho dimy arivo lahy, afa tsy
ny zaza amim-behivavy.
22 Ary tamy ny izany, dia na-
sai'ny ny Jesosy ny mpiana'ny
hiditra ao an-tsambo, 'mba hita
eo aloha ny any andafy, raha
nampirava ny olona izy.
23 Ary no ny efa nampirava
ny olona izy, dia lasa tany an-
tendrombohitra izy irery 'mba
hivavaka: ary no ny hariva ny
andro, dia teo izy irery.
24 Ary ny sambo teo afovoany
ny ranomasina, ka natopitopi-
'ny ny alon-drano: fa no to-
hai'ny ny rivotra.
25 Ary tamy ny tokony ho fa-
hefatra ny fiambenana amy ny
alina, i Jesosy dia nankany amy
ny, nitsangantsangana tambony
ny ranomasina.
26 Ary rehefa hitany ny mpi-
ana'ny izy nitsangantsangana
tambony ny ranomasina, dia na-
tahotra izy, ka nanao hoe, Ma-
toatoa izy; ary izy natahotra,
ka niantso mafy.
27 Ary vetivety foana, i Jesosy
nilaza tamy ny hoe, Matokia hia-
nareo; aza matahotra; izaho
no izy.
28 Ary i Petera namaly tamy
ny, hoe, Tompo ko, raha hianao
no izy, asavy mankany amy nao
eny ambony rano aho.
29 Ary izy nilaza hoe, Avia.
Ary i Petera niala tamy ny sam-
bo, dia nandeha tambony ny
rano, 'mba hankany amy ny Je-
sosy.
30 Fa raha hita ny, fa mahery
ny rivotra, dia natahotra izy;
ary raha vao nilentikia izy, dia
niantso hoe, Tompo ko, vonjeo
aho.
31 Ary i Jesosy dia naninjitra
ny tàna'ny faingiana, ary nisam-
botra azy, dia hoy izy tamy ny,
Hianao malain-kino, nahoana no
iahanahana'nao?
32 Ary rehefa niditra tany an-
tsambo izy, dia nitsahatra ny
rivotra.
33 Ary izay tany an-tsambo,
dia avy niankohoka tamy ny, na-
nao hoe, Hianao no zanak'An-
driamanitra tokoa.
34 Ary no ny efa tonga tany
andafy izy, dia nankany amy ny
tany ny Genesaretra izy.
35 Ary rehefa fantatry ny olo-
na tamy ny izany tany izany izy,
dia nirahi'ny tamy ny tany nano-
didina, ary nenti'ny tany amy ny,
ny marary rehetra.
36 Ary izy nifona tamy ny
'mba hamela'ny azy hanendry
na dia ny sisin'akanjo ny hiany
aza: ary sitrana izay nanendry
azy.

## TOKO XV.

Ary ny mpanoratra sy ny Fari-
sisa tany Jeriosalema nankany
amy ny Jesosy, ka nanao hoe,
2 Nahoana ny mpianatr'ao no
mandikia ny fanaon-drazana?
fa izy tsy manasa ny tàna'ny
raha mihinana mofo.
3 Ary izy namaly azy, hoe,
Nahoana kosa hianareo no man-
dikia ny didy ny ny Andriamani-
tra amy ny fanao nareo?
4 Fa ny Andriamanitra efa
nandidy hoe, Manaraha ny ray
sy reny; ary izay miteny ratsy
ny ray aman-dreny, avelao ho
faty tokoa izy.
5 Fa hoy hianareo, Izay hilaza
na amy ny ray na amy ny reny,
hoe, Fanatitra ity, amy ny soa
izay azo nao amy ko,
6 Ary tsy nanaraka na ny ray
na ny reny, tsy maninona tsy
maninona. Izany no nahafoiza'
nareo ny didy ny ny Andria-
manitra tamy ny fanao nareo.
7 Hianareo mpihiatsaravela-
tsihy, marina ny naminania'ny
ny Esaia anareo hoe,
8 Ity olona ity manatona ahy
amy ny vava ny, ary manka-
laza ahy amy ny molotra; fa

manalavitra ahy amy ny fo ny.
9 Izy mivavaka amy ko foana,
ka mampianatra ny didy ny ny
olona ho fampianarana.
10 Ary rehefa nantsoi'ny ny
olona maro, dia no lazai'ny tamy
ny hoe, Henoy, ary fantaro :
11 Tsy izay miditra amy ny
vava, no mahaloto ny olona ; fa
izay mivoaka amy ny vava, no
maholoto ny olona.
12 Ary ny mpiana'ny nankany
amy ny, dia nilaza tamy ny hoe,
Fantatr'ao va fa tafintohina tamy
nao ny Farisisa, raha nandre
izany teny izany ?
13 Ary izy namaly hoe, Ny ha-
zo rehetra izay tsy nambole'ny
ny Ray ko izay any an-danitra,
dia hongota'ny.
14 Avelao izy : fa jamba tarihi'
ny ny jamba izy; ary raha ny
jamba no mitarikia ny jamba,
dia ho lavo any an-kady izy ro-
roa.
15 Ary i Petera dia namaly,
ary nilaza tamy ny hoe, Atoroy
anay ity fanoharana ity.
16 Ary i Jesosy nilaza hoe,
Hianareo koa va tsy 'mbola ma-
hafantatra izany ?
17 Tsy 'mbola fantatr'areo, fa
izay rehetra no miditra amy ny
vava, dia mankany an-kibo, ary
dia avoa'ny any amy ny fivoa-
hana ?
18 Fa izay mivoaka tam-bava,
avy tam-po; ary izany no maha-
loto ny olona.
19 Fa amy ny fo no ivoaha'ny
ny sain-dratsy, ny famonoan-
olona, ny fanintahana, ny filan-
dratsy, ny halatra, ny fiampan-
gan-daingia, ny fitenenan-dratsy.
20 Izany no mahaloto ny olo-
na: fa ny mihinana amy ny tà-
nana tsy misasa, tsy mahaloto
ny olona.
21 Ary i Jesosy niala teo, dia
nankany amy ny tany Taira sy
Sidona.
22 Ary, indro, ny vehivavy amy
ny Kanana avy tamy ny izany
tany izany, ary nitaraina tamy
ny hoe, Mamindrà fo amy ko,
Tompo ko, zanaky Davidra:
fa ny demonia mampahory ny
zanak'o vavy indrindra.
23 Fa izy tsy namaly azy ako-
ry. Dia avy ny mpiana'ny 'mba
hifona amy ny, hoe, Ampanda-
hano izy; fa mitaraina ato ao-
rian'tsikia izy.
24 Ary izy namaly hoe, Izaho
tsy nirahi'ny, afa tsy amy ny
ondry izay very amy ny trano ny
ny Isiraely.
25 Dia avy niankohoka tamy
ny izy, ka nanao hoe, Tompo ko,
vonjeo aho.
26 Ary i Jesosy namaly, hoe,
Tsy mety raha halai'ny ny mo-
fon-jaza home'ny ny amboa.
27 Ary izy nilaza hoe, Marina
izany, Tompo ko: nefa ny am-
boa mihinana ny sombiny izay
latsaka tamy ny latabatry ny
tompo ny.
28 Ary i Jesosy namaly tamy
ny hoe, Ry vehivavy, lehibe ny
finoa'nao; mahazoa izay ilai'nao
hianao. Ary tamy ny izay, dia
natao ny sitrana ny zana'ny vavy.
29 Ary i Jesosy raha niala teo,
dia nankany amorony ny rano-
masiny ny Galily; ary niakatra
tany an-tendrombohitra, dia ni-
petraka teo izy,
30 Ary ny olona maro be nan-
kany amy ny, ka nitondra ny
mandringia, ny jamba, ny moana,
ny kilemaina, ary sasany koa,
ary napetra'ny tanilany ny ton-
gotry ny Jesosy; ary dia nahasi-
trana azy izy :
31 Ka dia talanjona ny olona
maro be, raha nahita ny moana
miteny, ny kilemaina sitrana, ny
mandringia afaka: ary nanka-
laza ny Andriamanitry ny Isiraely
izy.
32 Ary i Jesosy niantso ny mpi-
ana'ny hankany amy ny, dia hoy
izy, Izaho miantra amy ny olona

maro, fa izy efa nitoetra hatelo-
ana tamy ko ankehitriny, ary izy
tsy manan-kohanina : ary izaho
tsy hampirava azy foana, fandroa
valaka amy ny làlana izy.
33 Ary ny mpiana'ny nilaza ta-
my ny hoe, Aiza no hahazoa'nay
mofo ampy any an-efitra 'mba
hahavoky ny olona maro tahaky
izao ?
34 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Manana ampempa firy
hianareo ? Ary izy nilaza hoe,
Fito sy ny hazandrano madini-
kia vitsy foana.
35 Ary izy nandidy ny olona
maro hipetraka amy ny tany.
36 Ary izy nandray ny ampem-
pa fito sy ny hazandrano, dia
nisaotra, sy nandidy azy, ary na-
nome ny mpiana'ny, ary ny mpi-
anatra nanome ny olona maro
kosa.
37 Ary izy rehetra nihinana,
ka dia voky : ary izy nanangona
ny sombintsombiny izay sisa tsy
lany, ka nahafeno harona fito.
38 Ary lehilahy efatra arivo no
nihinana, afa tsy ny zaza amim-
behivavy.
39 Ary izy nampirava ny olona
maro, dia nandeha tany an-tsam-
bo, ary nankany amorony ny
Magidala.

TOKO XVI.

Ary ny Farisisa sy ny Sadio-
sisa nankany haka fanahy azy,
dia nangataka tamy ny 'mba ha-
neho azy famantarana anankiray
avy any an-danitra.
2 Ary izy namaly azy hoe,
Rahariva, hoy hianareo, Tsara
ny andro any : fa mena ny lani-
tra.
3 Ary hoy hianareo raha ma-
raina, Ratsy ny andro anio : fa
mena sy mandrahona ny lanitra.
Hianareo mpihatsaravelatsihy,
hay nareo fantarina ny toetry ny
lanitra, fa ny famantarany ny
taona tsy hay nareo va ?
4 Ny taranaky ny ratsy sady
manintaka mitady famantarana
anankiray ; ary tsy home'ny fa-
mantarana na iray akory izy, afa
tsy ny famantarany ny Jona
mpaminany. Ary izy niala tamy
ny, dia lasa.
5 Ary rehefa tonga tany an-
dafy izy, ny mpiana'ny nanadino
hitondra mofo.
6 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Tandremo tsara 'mba hiala'
nareo amy ny fahasirasirany ny
Farisisa sy ny Sadiosisa.
7 Ary izy nifampilaza hoe, Isi-
kia tsy 'mba nitondra mofo an-
gaha.
8 Ary i Jesosy raha nahalala
izany, dia nilaza hoe, Hianareo
malain-kino, nahoana no nifam-
pilaza'nareo hoe, Isikia tsy 'mba
nitondra mofo angaha ?
9 Tsy saini'nareo, ary tsy tsa-
roa'nareo ny ampempa dimy no
hani'ny dimy arivo, ary firy so-
biky no nangoni'nareo ?
10 Na ny ampempa fito any ny
efatra arivo, ary firy sobiky no
nangoni'nareo.
11 Nahoana no tsy fantatr'areo,
fa tsy mofo no lazai'ko tamy na-
reo, 'mba hiala'nareo amy ny fa-
hasirasirany ny Farisisa sy ny
Sadiosisa.
12 Ary dia fanta'ny, fa izy tsy
nandrara azy hiala amy ny faha-
sirasirany ny mofo, fa amy ny
fampianarany ny Farisisa sy ny
Sadiosisa.
13 Ary rehefa tonga tany amy
ny tany Sesarea Filipo i Jesosy,
dia nanontany ny mpiana'ny hoe
izy, Atao ny olona iza aho Za-
nadahy ?
14 Ary izy nilaza hoe, Ny sasa-
ny manao hoe, i Jaony, mpanao
batisa ; ny sasany manao hoe,
Eliasa ; ary ny sasany manao
hoe, i Jeremaiha, na ny anankiray
tamy ny mpaminany.
15 Izy nanao tamy ny hoe, Fa
iza no atao nareo ahy ?

16 Ary i Simona Petera namaly
hoe, Hianao no Kraisty Zanak'
Andriamanitra velona.
17 Ary i Jesosy namaly tamy
ny hoe, Finaritra hianao, ry Si-
mona Bari-jona; fa ny nofo sy
ny ra tsy naneho anao izany, fa
ny Ray ko, izay any an-danitra.
18 Ary lazai'ko amy nao koa,
Fa hianao no Petera, ary haori'
ko ambony ny ity vatolampy ity
ny fiangona'ko; ary ny vava-
hady ny helo tsy handresy azy.
19 Ary dia home'ko anao ny
fanalahidy ny fanjakany ny lani-
tra: ary izay tapahi'nao ambony
ny tany, dia ho tapahi'ny any
an-danitra koa; ary izay halefa
nao ambony ny teny, dia halefa
ny any an-danitra koa.
20 Ary izy dia nandrara ny
mpiana'ny, 'mba tsy hilaza amy
n'olona, fa izy no Kraisty.
21 Fony izany andro izany, no
vao natoro ny Jesosy tamy ny
mpiana'ny, fa tsy mahay tsy man-
kany Jeriosalema izy, ary han-
defitra zavatra maro amy ny lo-
holona, sy ny mpisorona be, ary
ny mpanoratra, ary ho vonoi'ny
izy, ary hatsanga'ny amy ny ha-
teloana andro.
22 Ary i Petera naka azy man-
gina, ary vao nananatra azy, hoe,
Sanatria izany, Tompo ko: tsy
ho anao izany.
23 Fa i Jesosy nihodina, dia
nilaza tamy ny Petera hoe, Man-
kanesa ato aoria'ko hianao, ry
Satana: hianao mahatafintohina
ahy: hianao tsy misaina izay any
ny Andriamanitra, fa izay any ny
olona.
24 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
mpiana'ny, hoe, Raha misy taha-
naraka ahy, avelao izy handà ny
tena ny, ary hitondra ny hazo
fijalia'ny, ary hanaraka ahy.
25 Fa izay tahamonjy ny ai'ny,
hamery azy; ary izay hamery
ny ai'ny, amy ny fitiava'ny ahy,
dia hahazo azy.
26 Inona no soa azo ny ny olo-
na, raha mahazo izao tontolo
izao ary very ny ai'ny? ary ino-
na no tsy home'ny ny olona, ha-
takalo ny ai'ny?
27 Fa ho avy ny Zanadahy
amy ny voninahitry ny Ray ny,
'mba amy ny anjely ny; dia ha-
nome ny olona rehetra, mana-
raka ny natao ny.
28 Lazai'ko amy nareo tokoa,
Fa ny sasany aty tsy hanandrana
ny fahafatesana ambara-pahita
ny ny Zanadahy tonga amy ny
fanjaka'ny.

TOKO XVII.

Raha afaka henemana andro,
dia nenti'ny Jesosy i Petera sy
Jakoba, ary Jaony rahalahy ny,
dia nenti'ny mangingina hiaka-
tra any an-tendrombohitra avo
izy,
2 Ary dia nova'ny teo imaso
ny: ary namirapiratra ny tarehy
ny tahaky ny masoandro, ary ny
akanjo ny fotsy tahaky ny mazava.
3 Ary, indro, dia hita ny i Mo-
sesy sy Eliasa niresaka tamy ny
Jesosy.
4 Ary i Petera namaly tamy ny
Jesosy, hoe, Tompo ko, tsara
raha hitoetra eto izahay: avelao,
raha tia nao, hanava'nay trano-
fotsy telo; ny iray ho anao, ny
iray ho any Mosesy, ary ny iray
ho any Eliasa.
5 Raha 'mbola miteny izy, in-
dro, fa takona'ny ny rahom-
potsy izy: ary, indro, nisy feo avy
tamy ny rahona, manao hoe,
Izato no zanak'o malala ko izay
sitrak'o; henoy izy.
6 Ary ny mpianatra no ny
nandre izany, dia niankohoka,
ary natahotra indrindra izy.
7 Ary no ny avy i Jesosy, dia
nanendry azy izy, ary hoy izy,
Mitsangàna, fa aza matahotra.
8 Ary rehefa niandrandra izy,
dia tsy nahita olona, afa tsy i
Jesosy.

9 Ary no ny nidina tany an-ten-
drombohitra izy, dia nananatra
azy hoe i Jesosy, Aza milaza na
amy ny olona na iray akory ny
fahitana, ambara-pitsanga'ny ny
Zanadahy amy ny maty.
10 Ary ny mpiana'ny nanon-
tany azy hoe, Ahoana no lazai'ny
ny mpanoratra, fa tsy mahay tsy
ho tonga aloha i Eliasa?
11 Ary i Jesosy namaly tamy
ny hoe, I Eliasa tsy mahay tsy
ho tonga aloha tokoa, ary ham-
boatra ny zavatra rehetra.
12 Fa izaho milaza amy nareo,
Efa tonga sahady i Eliasa; ary
izy tsy nahafantatra azy, fa na-
tao ny tamy ny izay sitraky ny
fo ny. Dia ho tahaky izany koa
no hampiereta'ny ny Zanadahy.
13 Dia fantatry ny mpiana'ny
fa i Jaony mpanao-batisa no la-
zai'ny tamy ny.
14 Ary rehefa tonga tamy ny
olona maro izy, dia avy tamy ny
Jesosy ny lehilahy iray, nando-
halikia tamy ny, ka nanao hoe,
15 Tompo ko, miantrà ny zana'
ko; fa izy seliny, ary miaritra
indrindra: fa izy latsaka ma-
tetikia anaty afo, ary latsaka ma-
tetikia anaty rano.
16 Ary nenti'ko tamy ny mpia-
natr'ao izy, fa izy tsy nahay na-
hasitrana azy.
17 Ary i Jesosy dia namaly
azy, hoe, Hianareo olona tsy
'mba mino ary maditra; hoa-
trinona ny hahela ny no hitoe-
ra'ko amy nareo? ary hoatri-
nona ny hahela ny no hande-
fera'ko amy nareo? Ento ety
amy ko izy.
18 Ary i Jesosy dia nananatra
ny demonia, ary izy dia nivoaka
tany amy ny: ary dia sitrana
tamy ny izay ny zaza lahy.
19 Ary ny mpianatra nankany
amy ny Jesosy mangingina, dia-
hoy izy, Nahoana izahay no tsy
nahay namoaka azy?
20 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Satria ny tsy finoa'nareo-
fa izaho milaza amy nareo to-
koa, Raha hianareo manam-pi-
noana na dia kely hoatry ny vo-
an-tsinapy anankiray aza, dia
ho lazai' nareo amy ny ity ten-
drombohitra ity hoe, Mifindrà
ery; dia hifindra izy; ary tsy
misy tsy hay nareo atao.
21 Fa tsy azo avoaka ireto,
raha tsy amy ny fivavahana sy
ny fifadiana.
22 Ary no ny nitoetra tany Ga-
lily izy, dia hoy i Jesosy tamy
ny, Hatolo'ny amy ny tànany ny
olona ny Zanadahy.
23 Ary ho vono i'ny izy, ary
izy hitsangana indray amy ny
hateloana. Ary izy dia nalahelo
indrindra.
24 Ary no ny efa tonga tany
Kaperinaomy izy, dia nankany
amy ny Petera ny mpamory he-
tra, ary hoy izy, Ny tompo nareo
va tsy mandoa hetra?
25 Ary hoy izy, Eny. Ary re-
hefa niditra tao an-trano izy,
dia no sakana'ny Jesosy, hoe
izy, Inona no heveri'nao, ry Si-
mona? Amy ny iza no anala'ny
ny mpanjaka ny tany hetra, na
fahafolonkarena? amy ny zana'
ny va, fa amy ny vahiny?
26 Ary i Petera nilaza tamy ny
hoe, Amy ny vahiny. Ary i Je-
sosy nilaza tamy ny hoe, Tsy
izy izany zanaka.
27 Nefa, andrao isikia mahata
fintohina azy, fa mankanesa any
amy ny ranomasina hianao, ary
manjonoa, ary raiso ny hazan-
drano vao jono aloha; ary re-
hefa sokafa'nao ny vava ny,
dia hahita vola ao hianao: ary
ento, dia aloavy ny ahy sy ny
anao.

## TOKO XVIII.

Ary tamy ny izany, dia nankany
amy ny Jesosy ny mpianatra, ka
nanao hoe, Iza no lehibe indrin-
dra amy ny fanjakany ny lanitra?

2 Ary no ny niantso ny zaza
kely i Jesosy, dia napetra'ny teo
afovoa'ny izy;
3 Ary hoy izy, Lazai'ko amy
nareo tokoa, raha tsy miova hi-
anareo, ary tsy ho tahaky ny
zaza kely hianareo, tsy hiditra
amy ny fanjakany ny lanitra
hianareo.
4 Ary na iza na iza hanetry
tena tahaky ity zaza kely ity,
dia ho lehibe indrindra any amy
ny fanjakany ny lanitra izy.
5 Ary izay mandray ny zaza
kely iray tahaky ity amy ny
anara'ko, dia mandray ahy:
6 Fa izay mahatafintonina ny
anankiray izay kely mino ahy,
tsara ho azy raha ahanto'ny amy
ny vozo ny ny fanoto vato, ary
hilentikia any ambany amy ny
ranomasina.
7 Loza any ny olombelona,
satria ny fahatafintohinana! fa
tsy mahay tsy ho tonga ny fa-
hatafintohinana; nefa loza any
ny olona izay hiavia'ny!
8 Ary raha ny tàna'nao, na ny
tongotr'ao manafintohina anao,
tapaho izy, ary dia ario izy: fa
tsara ho anao 'mba hiditra man-
dringia, na maratra amy ny
fivelomana no ho ny manana
tànana roa sy tongotra roa, ha-
riana any amy ny afo mandra-
kizay.
9 Ary raha ny maso nao mana-
fintohina anao, potsiro, ary ario
izy: fa tsara ho anao 'mba hidi-
tra any amy ny fivelomana
mana-maso iray no ho mana-
maso roa, ary hariana any amy
ny afo ny helo.
10 Tandremo fandrao hiana-
reo manaratsy na iray akory
amy ny ireto mandinikia ireto;
fa lazai' ko amy nareo, Ny an-
jely ny any an-danitra mahita
mandrakariva ny tarehy ny Ray
ko izay any an-danitra.
11 Fa efa tonga ny Zanadahy,
'mba hamonjy ny very.
12 Manao ahoana ny hevitr'a-
reo? raha ny olona manana
ondry zato, ary nania ny anan-
kiray, tsy havela ny amy ny
tendrombohitra ny sivy amby
sivy folo, 'mba handehana'ny
hitady izay nania?
13 Ary raha hita ny izy, la-
zai' ko amy nareo tokoa, fa faly
amy ny izy, no ho ny amy ny
sivy amby sivy folo izay tsy
mania.
14 Tahaky izany no tsy sitra-
po ny ny Ray nareo izay any
an-danitra, 'mba ho very na iray
akory amy ny ireo madinikia
ireo.
15 Ary raha ny rahalahy nao
hanota amy nao, dia mandehana,
anaro izy, raha mitokana hia-
nareo roa lahy; ary raha mi-
haino anao izy, dia azo nao ny
rahalahy nao.
16 Fa raha tsy hihaino anao
izy, ento miarakà amy nao ny
olona iray na roa, 'mba hahato
ny teny rehetra amy ny vavo-
lombelona roa na telo.
17 Ary raha tsy mety hihaino
azy izy, ambarao amy ny fiango-
nana; ary raha tsy mety hihaino
ny fiangonana indray izy, ataovy
tahaky ny Jentilisa sy ny fa-
rantsa izy.
18 Ary izaho milaza amy na-
reo tokoa, Fa izay vita nareo
ety an-tany, dia ho vita ny any
an-danitra: ary izay avela nareo
ety an tany, dia havela ny any
an-danitra.
19 Ary izaho milaza amy na-
reo indray, hoe, Raha misy roa
amy nareo haneky ety ambony
ny tany amy ny zavatra rehetra
izay hangatahi'ny, dia home'ny
azy ny Ray ko izay any an-
danitra.
20 Fa izay hiangona'ny na roa
na telo amy ny anara'ko, dia ao
afovoa'ny aho.
21 Ary i Petera nankany amy
ny, ka nanao hoe, Tompo ko,

impiry no hanota'ny ny rahalahy
ko amy ko, ary havela ko izy?
hatry ny impito va?
22 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Tsy lazai'ko amy nao hatry
ny impito, fa hatry ny fito-polo
impito.
23 Koa amy ny izany ny fanja-
kany ny lanitra tahaky ny mpan-
jaka iray izay nandinikia ny ra-
haraha ny ny mpanompo ny.
24 Ary raha vao nandinikia
izy, dia nenti' ny tany amy ny ny
anankiray, izay efa nitrosa ny
talenta iray alina.
25 Ary raha tsy manan-kaloa
izy, dia nasai'ny ny tompo ny
hamidy izy, 'mba amy ny vady
ny aman-jana'ny ary ny fana-
na'ny rehetra 'mba hanefa ny ny
trosa ny.
26 Ary ny mpanompo dia ni-
ankohoka, ary nitsaoka azy, hoe,
Tompo ko, omeo andro kely
aho, ary haloa ko ny anao re-
hetra.
27 Ary ny tompo ny izany
mpanompo izany namindra-fo
tamy ny, dia nalefa ny izy, ary
navela ny ny trosa ny.
28 Ary izany mpanompo izany
rehefa nivoaka, dia nahita ny
nama'ny anankiray, izay nitrosa
deneria zato: ary izy nisambotra
azy tamy ny tenda ny, ary hoy
izy, Aloavy ny trosa ko.
29 Ary ny nama'ny no ny ni-
ankohoka, dia nifona tamy ny
hoe, Omeo andro kely aho, ary
haloa ko ny anao rehetra.
30 Ary tsy nety izy; fa lasa
nitondra azy tany an-trano mai-
zina, mandra-pandoava'ny ny
trosa.
31 Ary rehefa hita ny ny na-
ma'ny izay natao ny, dia nala-
helo indrindra izy, ara lasa izy
hilaza amy ny tompo ny izay
rehetra natao ny.
32 Ary ny tompo ny no ny efa
niantso azy, dia nilaza tamy ny
hoe, Hianao mpanompo ratsy
fanahy, efa navela ko ny trosa
nao rehetra, raha nifona tamy
ko hianao:
33 Tsy 'mba hiantra ny nama'
nao kosa va hianao, tahaky ny
niantra ko anao?
34 Ary tezitra ny tompo ny,
ka dia nanolotra azy tamy ny
mpampijaly mandra-pandoava'
ny azy ny trosa rehetra.
35 Ary tahaky izany kosa no
hatao ny ny Ray ko izay any
an-danitra amy nareo, raha hia-
nareo rehetra tsy mamela ny
fahadisoany ny rahalahy ny amy
ny fo nareo.

## TOKO XIX.

Ary tamy ny izany, raha vita
ny Jesosy izany teny izany, dia
lasa niala tany i Galily izy, ary
nankany amy ny tany Jiodia
andafy ny Jaoridany:
2 Ary ny olona maro nanaraka
azy; ary izy nahasitrana azy
tany.
3 Ary ny Farisisa koa nankany
amy ny, dia naka fanahy azy,
ary izy nilaza tamy ny hoe, Mety
va raha misao-bady ny olona
amy ny hadisoana kely?
4 Ary izy namaly tamy ny hoe,
Tsy 'mbola no vaki'nareo va ny
teny, fa izay nanao azy tao ta-
loha, dia nanao azy lahy sy
vavy?
5 Ary izy nilaza hoe, Koa amy
ny izany, dia hilaozan-dralehi-
lahy ny ray ny aman-dreny ny,
ary hiray amy ny vady ny izy;
ary dia ho nofo iray hiany izy
roroa.
6 Ka dia tsy ho roa intsony
izy, fa ho nofo iray. Ary izay
efa nampiraisi'ny ny Andria-
manitra, aza avela ho sarahi'ny
ny olona.
7 Izy dia nilaza tamy ny hoe,
Nahoana i Mosesy no nandidy
hanome taratasy fisaorana 'mba
hisaora'ny?
8 Izy nilaza tamy ny hoe, Ny

hasaro-po nareo no ny namela
ny Mosesy anareo hisao-bady:
tsy tahaky izany fony taloha.
9 Ary izaho milaza amy nareo,
Izay misao-bady, nefa tsy misin-
taka izy, ary mampakatra ny
hafa, dia manintaka; ary ny
mampakatra izay nisaora'ny, dia
manintaka koa izy.
10 Ny mpiana'ny nanao tamy
ny hoe, Raha izany no fanaon-
dralehilahy amy ny vady ny,
dia aleo tsy mampaka-bady.
11 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ny olona rehetra tsy mahazo
izany teny izany, afa tsy izay
nome'ny.
12 Fa misy ionikia, izay ioni-
kia hatra ny ankibon-dreny ny:
ary misy ionikia, izay natao ny
ny olona ho ionikia; ary misy
ionikia izay nanao azy ionikia
tamy ny fitiava'ny ny fanjakany
ny lanitra. Izay ta-hanao izany,
avelao hanao.
13 Dia nenti'ny teo amy ny ny
ankizy madinikia 'mba hapetra'
ny ny tàna'ny amy ny, ary 'mba
hivavaha'ny: fa ny mpiana'ny
nananatra ny mpitondra azy.
14 Ary i Jesosy nilaza hoe, Ave-
lao ny ankizy madinikia, fa aza
rarana, hanatona ahy: fa any ny
toa azy ny fanjakany ny lanitra.
15 Ary izy no ny nametraka
ny tàna'ny tamy ny, dia niala
teo izy.
16 Ary, indro, fa avy tao amy
ny ny anankiray nanao tamy ny
hoe, Tompo ko tsara, inona no
soa hatao ko, 'mba hahazoa'ko
ny fiainana mandrakizay.
17 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Nahoana aho no atao nao tsara,
tsy misy tsara, fa iray hiany,
izay Andriamanitra: fa raha te-
hiditra amy ny fiainana hianao,
tandremo ny didy.
18 Izy dia nilaza tamy ny hoe,
Inona avy? Ary i Jesosy nanao
hoe, Izao: Aza mamono olona
hianao, Aza manintaka hianao,
Aza mangalatra hianao, Aza mi-
ampanga laingia hianao.
19 Manaraha ny ray sy reny:
ary, Tiavo ny nama'nao tahaky
ny tena nao.
20 Ny zatovo nilaza tamy ny
hoe, Izaho efa nitandrina izany
rehetra izany fony vao tanora
aho: fa inona no 'mbola sisa?
21 I Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Raha tia ho marina hianao,
mandehana, dia amidio ny fāna-
na'nao, ary omeo ny malahelo,
ary hanandrakitra any an-dani-
tra hianao: ary avia hanaraka
ahy.
22 Ary no ny nandre izany
teny izany ny zatovo, dia lasa
izy sady nalahelo: fa be ny fa-
nana'ny.
23 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny mpiana'ny hoe, Lazai'ko amy
nareo tokoa, fa sarotra hidira'ny
ny manan-karena amy ny fan-
jakany ny lanitra.
24 Ary lazai'ko amy nareo
koa, Fa mora mora kokoa hidi-
ra'ny ny angamenavava amy ny
vody fanjaitra no ho hidira'ny
manan-karena amy ny fanjakany
ny Andriamanitra.
25 Ary ny mpiana'ny no ny
nandre izany, dia gaga indrindra
izy, ka nanao hoe, Iza moa no
azo vonjena?
26 Ary i Jesosy no ny nijery, dia
nilaza tamy ny hoe, Tsy hay ny
olona izany; fa hay ny ny An-
driamanitra ny zavatra rehetra.
27 Ary i Petera namaly tamy
ny hoe, Indro, fa efa foy nay ny
zavatra rehetra, ary nanaraka
anao; ary inona no azo nay amy
ny izany?
28 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Lazai'ko amy nareo tokoa,
Fa hianareo izay nanaraka ahy,
amy ny fiovana, raha hipetraka
amy ny lapa ny ny voninahi'ny
ny Zanadahy, dia hipetraka amy
ny lapa roa amby ny folo kosa
hianareo, hitsara ny fireneny ny

Isiraely roa amby ny folo.
29 Ary izay rehetra efa nahafoy ny trano ny, na rahalahy ny, na anabavy ny, na ray ny, na reny ny, na vady ny, na zana'ny, na tany ny, tamy ny fitiava'ny ny anara'ko, dia hahazo zato heny izy, ary handova ny fiainana mandrakizay.
30 Fa maro ny ao aoriana ho aloha, ary ny ao aloha ho aoriana.

## TOKO XX.

Fa ny fanjakany ny lanitra no tahaky ny tompon-trano izay nivoaka maraina koa 'mba hanamby ny mpiasa hiasa ny volim-boalobo'ny.
2 Ary rehefa nareki'ny ny tamby ny mpiasa ho voamena isanandro, dia nasai'ny nankany amy ny volim-boalobo'ny izy.
3 Ary izy nivoaka tamy ny ora fahatelo, dia nahita ny mpiasa sasany nitoetra foana tany an-tsena,
4 Ary hoy izy tamy ny; Mandehana kosa hianareo amy ny volim-boaloboka, ary dia home'ko izay marina hianareo. Ary dia lasa izy.
5 Ary nivoaka tamy ny ora fahenina sy fahasivy indray izy, dia natao ny toy izany koa.
6 Ary tamy ny ora fahiraikia amby ny folo, dia nivoaka izy, ary nahita ny sasany mitoetra foana, ary izy nanao tamy ny hoe, Nahoana hianareo no mitoetra eto foana ambarakalina?
7 Ary izy nilaza tamy ny hoe, Satria tsy 'mbola misy manamby anay. Ary izy nilaza tamy ny hoe, Mandehana any amy ny volim-boaloboka hianareo; ary izay marina, dia ho azo nareo.
8 Rehefa harivariva, ny tompo ny ny volim-boaloboka nilaza tamy ny mpiandry ny hoe, Antsoy ny mpiasa, dia omeo azy ny karama ny, ka manomboka amy ny farany ka hatra amy ny voalohany.
9 Ary rehefa tonga izay no tambaza'ny tamy ny ora fahiraikia amby ny folo, dia nahazo voamena misesy avy izy.
10 Fa rehefa tonga izay no tambaza'ny taloha, dia atao ny hahazo mihoatra no ho izy; kanjo voamena misesy avy no azo ny.
11 Ary izy rehetra no nahazo ny karama, dia nierina tamy ny tompon-trano,
12 Ka nilaza hoe, Ireto lehilahy farany ireto niasa tamy ny ora iray hiany, ary efa natao nao mitovy amy nay izy, izay efa niaritra tamy ny fahatrotrahana sy ny hainandro.
13 Ary izy namaly ny anankiray teo amy ny, hoe, Ry sakaiza, izaho tsy manao meloka amy nao: tsy efa narekitr'ao voamena tamy ko va?
14 Ary raiso ny anao, dia mandehana: fa izaho mety hanome any lay farany toraky ny anao.
15 Tsy mahay manao izay tia ko amy ny ahy va aho? ratsy va ny maso nao, fa tsara aho?
16 Ary amy ny izany, ny aoriana ho aloha, ary ny ao aloha ho aoriana: fa maro no nantsoi'ny, fa vitsy no finanti'ny.
17 Raha i Jesosy niakatra tany Jeriosalema, dia nalai'ny mangina ny mpiana'ny roa amby ny folo lahy tamy ny làlana, dia hoy izy tamy ny,
18 Indro, isikia hiakatra any Jeriosalema, ary ny Zanadahy hatolo'ny amy ny mpisorona be, sy ny mpanoratra, ary ho melohi'ny ho faty izy.
19 Dia hatolo' ny amy ny Jentilisa izy, 'mba hesoi'ny sy ho kapohi'ny, ary ho homboa'ny amy ni hazo fijaliana izy: fa amy ny hateloana dia hitsangana indray izy.
20 Ary ny reny ny zanaky Zebedy 'mba amy ny zana'ny

lahy, dia nanatona azy, ary nian-
kohoka, sy nangataka zavatra
iray tamy ny.
21 Ary i Jesosy nanao tamy ny
hoe, Inona no tia nao ho azo?
Ary izy namaly hoe, 'Mba hipe-
traha'ny ny zanak'o roa lahy,
ny anankiray ho amy ny anka-
vana'nao, ary ny anankiray ho
amy ny ankavia'nao, any amy
ny fanjaka'nao.
22 I Jesosy namaly hoe, Hia-
nareo tsy mahalala izay anga-
tahi'nareo, Hay nareo hosotroi-
na va ny amy ny kapoaka izay
ho sotroi'ko? Dia namaly hoe
izy, Mahay hiany izahay.
23 Ary hoy izy kosa tamy ny,
Ho sotroi'nareo tokoa ny amy
ny kapoaka ho sotroi'ko: fa ny
hipetraka amy ny ankavana'ko,
sy ankavia'ko, tsy ahy ny fano-
mezana izany, fa any izay efa
namboari'ny ny Ray ko.
24 Ary tezitra indrindra izy
folo lahy tamy ny izy mirahala-
hy, rehefa nandre izany.
25 Ary i Jesosy niantso azy
hoe, Fantatr'areo fa ny andriany
ny Jentilisa mampanompo azy,
ary ny lehibe no ampanompoi'ny.
26 Nefa tsy hatao nareo tahaky
izany, fa izay tia ho tonga lehibe
indrindra amy nareo, avelao izy
'mba ho mpanompo nareo;
27 Ary izay tia ho tonga aloha
amy nareo, avelao izy 'mba ho
mpanompo nareo:
28 Ary tahaky izany ny Zana-
dahy tsy tonga 'mba ho tom-
poi'ny, fa 'mba hanompo, ary ha-
nome ny ai'ny ho avotra hisolo
ny maro.
29 Ary no ny niala tany Jeri-
ko, dia narahi'ny ny olona maro
izy.
30 Ary, indro, nisy jamba roa
lahy nipetraka tamoron-dàlana,
dia re ny, fa i Jesosy nandalo
teo, dia niantso hoe izy, Iantrao
izahay, Tompo ko, ry zanaky
Davidra.
32 Ary ny olona maro nan-
drara azy, 'mba hangina'ny: fa
vao mainkia nampinananana azy
hoe, Iantrao izahay, Tompo ko,
ry zanaky Davidra!
32 Ary i Jesosy nijanona, dia
niantso azy, ary nilaza hoe, Ino-
na no ilai'nareo hatao ko amy
nareo?
33 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, 'mba hihiratra ny
maso nay.
34 Ary i Jesosy namindra-fo,
dia nanendry ny maso ny, ary
dia nihiratra tamy ny izay ny
maso ny, ary izy dia nanaraka
azy.

## TOKO XXI.

Ary izy rehefa nanakeky any
Jeriosalema, ary tonga tany Be-
tifagy, tanilany ny tendrombohi-
try ny Oliva, i Jesosy dia nani-
raka mpianatra roa lahy.
2 Ka nilaza tamy ny hoe, Man-
dehana any amy ny izay vohitra
tandrifi'nareo, ary amy ny izay
no hahita'nareo ampondra mifa-
totra 'mba amy ny zana'ny: va-
hao izy, dia ento aty amy ko.
3 Ary raha misy olona manon-
tany anareo, dia ho valia'nareo
hoe, Ny Tompo no maka azy:
ary dia hateri'ny vetivety foana
izy.
4 Ary dia natao ny izany rehe-
tra izany, 'mba hahatantera-
ha'ny ny teny tamy ny vava ny
ny mpaminany hoe,
5 Lazao amy ny zanaka vavy
ny Siona, Indro, fa ho avy ny
mpanjaka nao malemy fanahy
mitaingina ampondra 'mba amy
ny zanak'ampondra tama-miasa.
6 Ary dia lasa ny mpianatra,
ka nanao tahaky izay nandi-
dia'ny Jesosy azy.
7 Ary no ny nenti'ny ny am-
pondra, sy ny zana'ny, ary no
tafia'ny, ary dia, nataingi'ny i
Jesosy teo ambony ny.
8 Ary ny olona maro be nana-

haka ny fitafia'ny tamy ny làlam-
be; ary ny sasany nanapaka ny
rantsan-kazo, dia nahaha'ny ta-
my ny làlambe.
9 Ary ny olona maro izay nia-
loha sy nanaraka azy, dia nanao
hoe, Hosana ho any zanaky Da-
vidra: Ho tahi'ny izay avy amy
ny anarany ny Jehovah; Hosa-
na ho any ambony indrindra!
10 Ary no ny efa nankany an-
Jeriosalema izy, dia nihorako-
raka ny tanàna rehetra, ka nanao
hoe, Iza moa ity?
11 Ary ny olona maro nilaza hoe,
Ity no Jesosy mpaminany avy
tany Nazareta, tany Galily.
12 Ary i Jesosy raha niditra
tany an-tempoly ny Andriamani-
tra, dia navoa'ny ny mpivarotra
sy ny mpividy rehetra tao amy
ny tempoly, ary nazera'ny ny la-
tabatry ny mpanakalo vola sy ny
fitoerany ny mpivaro-boro-ma-
hailala.
13 Ary izy nilaza tamy ny, Efa
no sorata'ny hoe, Ny trano ko
hatao ny trano fivavahana: fa
efa natao nareo ho fiereny ny
mpangalatra izy.
14 Ary ny jamba sy ny man-
dringia nankany amy ny, tany
amy ny tempoly, ary no sitra-
ni'ny izy.
15 Fa ny mpisorona be sy ny
mpanoratra raha nahita zava-
mahagaga izay natao ny, sy ny
fitarainany ny ankizy madinikia
tany amy ny tempoly nanao hoe,
Hosana ho any zanaky Davidra;
dia tezitra indrindra izy.
16 Ary izy nanao tamy ny hoe,
Re nao va izay no lazai'ny ireto?
Ary i Jesosy nilaza tamy ny hoe,
Eny; tsy 'mbola no vaki'nareo
va, Amy ny vava ny ny ankizy
madinikia, sy ny mpinono no ha-
tanteraha'nao ny fiderana?
17 Ary izy nandao azy, dia ni-
ala tany an-tanàna hankany Be-
tany; ary dia nitoetra tany am-
barakalina.
18 No ny niverina hankany
antanàna izy tamy ny maraina,
dia noana izy.
19 Ary no ny hita ny ny aviavy
anankiray tamoron-dàlana, dia
nankany amy ny izy, ary tsy na-
hita zavatra tao amy ny, afa tsy
ny ravina hiany, ary dia nilaza
tamy ny, hoe, Hianao tsy hamoa
intsony mandrakizay. Ary dia
nalazo tamy ny izay ny aviavy.
20 Ary raha nahita izany ny
mpianatra, dia gaga izy, ka na-
nao hoe, Endrey, dia nalazo ve-
tivety foana lahy lay aviavy!
21 Ary i Jesosy namaly dia
nilaza tamy ny hoe, Izaho milaza
amy nareo tokoa, Raha manam-
pinoana hianareo, ka tsy miaha-
nahana, tsy amy ny aviavy hiany
no azo nareo atao izany, fa azo
nareo lazaina koa amy ny ity
tendrombohitra ity, hoe, Mifin-
drà hianao, ary mianjera any
amy ny ranomasina; ary dia ho
tonga izany.
22 Ary izay rehetra angatahi'
nareo amy ny fivavahana, raha
mino hianareo, dia ho azo nareo.
23 Rehefa niditra tany an-tem-
poly izy, ary no ny nampianatra
teo, dia avy tamy ny ny mpiso-
rona be sy ny loholona, ka nanao
hoe, Amy ny fanefany iza no
anava'nao izany zavatra azany?
ary iza no efa nanome anao izany
fanefany izany?
24 Ary i Jesosy namaly azy
hoe, Izaho hanontany zavatra
iray loha amy nareo kosa, ary
raha ho valia'nareo dia ham-
bara'ko amy nareo tamy ny fane-
fany iza no anava'ko izany zava-
tra izany.
25 Avy taiza ny batisa ny Jao-
ny? tany an-danitra va, fa tamy
ny olona? Ary izy nifampire-
saka hoe, Raha ho valian-tsikia
hoe, Mantsy tany an-danitra; dia
hatao ny amin-tsikia, hoe, Na-
hoana hianareo no tsy nino azy?
26 Ary raha ho valian-tsikia

hoe, Tamy ny olona; dia mata-
hotra ny olona isikia; fa natao
ny ny olona ho mpaminany i
Jaony.
27 Ary izy namaly any Jesosy
hoe, Tsy fantatr'ay. Dia hoy izy
tamy ny, Izaho kosa tsy hilaza
amy nareo, ka amy ny fanefany
iza no anava'ko izany zavatra
izany.
28 Fa inona kosa no heveri'
nareo? Ny olona iray nanan-
anaka roa lahy; dia lasa nan-
kany amy ny lahy matoa izy,
ary hoy izy, Anaka, andeha 'mba
hiasa any amy ny voly ko anio.
29 Ary izy namaly hoe, Tsy
handeha aho: fa rehefa izany
dia nanenina, ka dia nandeha izy.
30 Ary no ny nankany amy
ny faralahy izy, dia toy izany
koa no natao ny tamy ny. Ary
izy namaly hoe, Handeha aho,
Tompo ko: kanjo, tsy nandeha
izy.
31 Ary iza no nankasitraha'ny
ny ray ny amy izy mirahalahy?
Dia no valia'ny hoe, Ny lahy
matoa. Ary hoy Jesosy tamy
ny, Lazai'ko amy nareo tokoa,
Fa ny farantsa sy ny mpandrani-
tra hankany amy ny fanjakan'
Andriamanitra aloha nareo.
32 Fa i Jaony avy tamy nareo
amy ny làlany ny fahamarinana,
fa tsy nino azy hianareo; fa ny
farantsa sy ny mpandranitra no
nino azy; fa hianareo, izay efa
nahita izany, tsy nanenina 'mba
hino azy rehefa afaka izany.
33 Mihainoa koa fanoharana
hafa: Nisy tompon-trano iray,
izay nanaò tanim-boaloboka, ary
namefy nanodidina azy, dia no
hadi'ny tao amy ny, ny famiaza-
na, ary izy nanao trano fiaro-
vana, dia nahofa'ny tamy ny
olona mpiasa tanim-boaloboka,
ary lasa nivahiny izy.
34 Ary rehefa akeky ny taona
fanangonam-boa, dia nirahi'ny
ny ankizy lahy ny hankany amy
ny mpiasa 'mba haka ny voa ny.
35 Ary ny mpiasa nisambotra
ny ankizy lahy ny, dia no kapo-
hi'ny ny anankiray, ary no vo-
noi'ny ny anankiray, ary no tora-
ha'ny ny anankiray.
36 Ary nirahi'ny indray ny an-
kizy lahy sasany, nihoatra no ho
ny taloha: ary dia natao ny toy
izany koa tamy ny.
37 Ary tamy ny farany, dia na-
niraka ny zana'ny izy hankany
amy ny, fa hoy izy, Izy hanaja
ny zana'ko.
38 Ary ny mpiasa rehefa nahi-
ta ny zana'ny, dia nifampiresaka
hoe izy, Ity no mpandova; an-
deha ho vonoin-tsikia izy, ary
dia ho lasan-tsikia ny lova ny.
39 Ary izy dia nisambotra azy,
ary namoaka azy tamy ny tanim-
boaloboka, sady no vonoi'ny.
40 Raha ho tonga ny tompo ny
ny tanim-boaloboka, atao ny aho-
ana izay mpiasa izay?
41 Ary hoy izy tamy ny, Hatao
ny mangiritiry izany olona ratsy
fanahy izany, ary dia hahofa'ny
ny tanim-boaloboka amy n'olon-
kafa izay mety hanome azy ny
anjara ny amy ny taona fanan-
gonam-boa.
42 Ary hoy kosa i Jesosy tamy
ny, Hianareo tsy 'mbola namaky
teny tamy ny Soratra Masina va,
hoe, Ny vato izay no lavi'ny ny
mpanao trano, efa tonga fehy
zoro: fa natao ny ny Jehovah
izany, ka mahagaga eo imaso-
ntsikia?
43 Koa amy ny izany, izaho
milaza amy nareo, Fa halai'ny
amy nareo ny fanjakan'Andria-
manitra, ka home'ny ny olona
izay mamoa tsara.
44 Ary izay lavo amy ny ity
vato ity no haratra: ary izay hi-
enjara'ny, ho mongomongo izy.
45 Ary ny mpisorona be sy ny
Farisisa raha nandre ny fanoha-
rana, dia fanta'ny, fa izy no atao
ny izany.

46 Ary raha nitady hisambotra
azy izy, dia natahotra ny olona
maro izy, fa natao ny ho mpa-
minany izy.

## TOKO XXII.

Ary i Jesosy namaly, dia nanao
fanoharana indray tamy ny hoe,
2 Ny fanjakany ny lanitra no
tahaky ny mpanjaka, izay nanao
fanasana fampakaram-bady any
ny zana'ny,
3 Ary izy naniraka ny mpa-
nompo ny hiantso izay nampian-
dranoi' ny hankany amy ny fam-
pakaram-bady: fa tsy nety nan-
kany izy.
4 Ary izy naniraka ny mpa-
nompo hafa koa, hilaza hoe, La-
zao amy ny izay efa nampian-
dranoi'ny, Indro fa efa namboa-
ri'ko ny nahandro: efa no vonoi'-
ko ny omby ko, sy ny nafahy ko,
ary efa voa vonona ny zavatra
rehetra: fa avia amy ny fampa-
karam-bady.
5 Fa tsy nihaino izy, ka lasa
ny sasany any amy ny tanim-bo-
ly ny, ary ny sasany any amy ny
jiri'ny.
6 Ary ny sisa rehefa nisambo-
tra ny mpanompony, dia nanara-
tsy azy, sady namono azy.
7 Ary ny mpanjaka raha nan-
dre, dia tezitra izy: ary izy nani-
raka ny miaramila ny, dia na-
mono izany mpamono olona iza-
ny, ary nandoro ny tanà'ny.
8 Dia hoy izy tamy ny mpa-
nompo ny, Efa namboari'ny ny
fampakaram-bady, fa tsy men-
drikia izay nampiandranoina.
9 Ary mandehana hianareo any
amy ny làlam-be, ary izay hita
nareo, dia ento amy ny fampaka-
ram-bady izy.
10 Ary izany mpanompo izany
no ny nivoaka tamy ny làlam-be,
dia namory izay rehetra hita ny,
na ny ratsy, na ny tsara: ary
feno mpihinana ny fampakaram-
bady.
11 Ary ny mpanjaka no ny efa
niditra hizaha ny mpihinana, dia
hita ny ny lehilahy iray tsy ma-
nana akanjo fitondra amy ny
fampakaram-bady:
12 Ary hoy izy tamy ny, Sa
kaiza, nahoana hianao no midi-
tra ato, nefa tsy manana ny
akanjo fitondra amy ny fampa-
karam-bady? Ary sina izy.
13 Ary ny mpanjaka nilaza
tamy ny mpanompo ny hoe, Afa-
tory ny tongo'ny aman-tàna'ny,
dia avoahay izy, ary ario any
amy ny maizina indrindra izy;
any no hitomania'ny sy hikiotro-
ha' ny ny nify.
14 Nefa maro nantsoi'ny, fa
vitsy no fidi'ny.
15 Ary ny Farisisa niala teo,
dia nihendry hihazona azy amy
ny teny ny.
16 Dia nirahi'ny ny mpiana'ny
'mba amy ny Herodiana han-
kany amy ny hoe, Tompo ko,
fantatr'ay, fa marina hianao, ary
hianao no mpampianatra marina
amy ny làlany ny Andriamani-
tra, ary hianao tsy matahotr'o-
lona, na mizaha tava n'olona aza.
17 Ary lazao amy nay izay he-
vitr'ao, Mety va raha mandoa
hetra ho any Kaisara, fa tsia?
18 Ary i Jesosy nahalala ny fa-
haratsia'ny, dia nilaza hoe, Na-
hoana hianareo no maka fanahy
ahy, ry mpihatsaravelatsihy?
19 Asehoy ahy ny vola fandoa-
van-ketra. Ary dia nenti'ny
tany amy ny ny vola?
20 Dia hoy izy tamy ny, An'i-
za ity sary olona sy soratra ity?
21 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Any Kaisara. Ary hoy izy ko-
sa tamy ny, Omeo any Kaisara
izay any Kaisara; ary any ny
Andriamanitra izay any ny An-
driamanitra.
22 Ary izy rehefa nandre, dia
gaga, ary no ny niala tamy ny,
dia lasa izy.
23 Ary tamy ny izany andro

izany, dia avy tamy ny ny Sadio-
sisa, izay manao hoe, Tsy misy
fananganany ny maty, ary izy
nanontany tamy ny,
24 Hoe, Tompo ko, I Mosesy
efa nilaza raha misy maty mom-
ba, avelao hampakari'ny ny ra-
halahy ny ny vady ny, ary hite-
raka hamelo-maso ny rahalahy
ny.
25 Ary nisy fito mirahalahy
tany amy nay: ary ny zoky ny
indrindra nampaka-bady, dia
maty, ary tsy nanan-anaka izy,
ka dia navela ny ho any ny ra-
halahy ny, ny vady ny:
26 Dia toy izany koa ny faha-
roa, sy ny fahatelo, ka hatra
amy ny fahafito.
27 Ary ny farany izy rehetra,
dia maty koa ny vehivavy.
28 Ary amy ny fananganany
ny maty, iza no tompon-bady
amy ny fito lahy? fa efa nanam-
bady azy avokoa izy rehetra.
29 Ary i Jesosy namaly azy
hoe, Diso hianareo, fa hianareo
tsy mahalala ny Soratra Masina,
na ny hery ny Andriamanitra.
30 Fa amy ny fananganany ny
maty, tsy misy hampakatra, na
hampakarina, fa ho tahaky ny
anjely ny Andriamanitra any an-
danitra izy.
31 Fa amy ny fananganany
ny maty, tsy 'mbola vaky nareo
va ny teny natao n'Andriama-
nitra tamy nareo hoe,
32 Izaho no Andriamanitry
Abirahama, sy Andriamanitry
Isaka, sy Andriamanitry Jako-
ba? Ny Andriamanitra tsy An-
driamanitry ny maty, fa ny ve-
lona.
33 Ary ny olona maro rehefa
nandre izany, dia talanjona tamy
ny fampianara'ny.
34 Ary ny Farisisa no ny
nandre, fa izy efa nampangina
any Sadiosisa, dia nivory nano-
didina azy.
35 Ary ny anankiray tamy ny,
izay mpandahatra lalàna, nanon-
tany 'mba haka fanahy azy, ary
hoy izy,
36 Tompoko, iza moa no didy
lehibe amy ny lalàna?
37 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Tiava ny Jehovah An-
driamanitr'ao amy ny fo nao
rehetra, ary amy ny fanahy nao
rehetra, ary amy ny sai'nao re-
hetra.
38 Izany no didy voalohany sy
lehibe.
39 Ary ny didy faharoa 'mba
toy izany hiany, Tiava ny nama'
nao tahaky ny tena nao.
40 Amy ny izany didy roa iza-
ny, no antony ny lalàna sy ny
mpaminany rehetra.
41 Rehefa vory ny Faririsa,
dia nanontany tamy ny i Je-
sosy,
42 Hoe, inona no hevitr'areo
amy ny Kraisty? zanaky iza
izy? Ary izy nilaza tamy ny
hoe, Zanaky Davidra.
43 Dia hoy izy tamy ny, Ka
nahoana i Davidra no miantso
azy, Tompo ko amy ny fanahy,
ka manao hoe,
44 Ny Jehovah nilaza tamy ny
Tompo ko, Mipetraha amy ny
tàna'ko ankavanana hianao, am-
barapanaova'ko ny fahavalo nao
ho diavi'ny ny tongotr'ao?
45 Raha i Davidra miantso
azy hoe, Tompo ko, ahoana no
mahazana'ny azy?
46 Ary tsy nisy iray nahay na-
maly azy, na teny iray akory,
ary hatra amy ny izay andro
izay, tsy nisy olona sahy nanon-
tany azy intsony.

## TOKO XXIII.

Ary i Jesosy nilaza tamy ny
olona maro sy ny mpiana'ny,
2 Hoe, Ny mpanoratra sy ny
Farisisa mipetraka amy ny fike-
trahany Mosesy.
3 Ary izay rehetra nandidia'ny
anareo 'mba ho tandremana,

tandremo, ary atavy: fa aza
manao tahaky ny atao ny; mi-
teny hiany, fa tsy manao izy.
4 Fa izy mamehy ny entana
mavesatra sy sarotr'entina, ary
manaingina azy amy ny soroky
ny olona, nefa izy tsy mety ma-
netsikia azy na amy ny rantsan-
tàna'ny akory aza.
5 Ary izy manao ny zavatra
rehetra 'mba ho hita ny ny olona:
fa ny fiolaitery (soratra,) sy ny
sisiny ny fitafia'ny no halehi-
beazi'ny,
6 Ary izy tia fitoerana aloha
raha mihinana, ary ny fipetra-
hana aloha amy ny sionagogy,
7 Ary 'mba ho harahabai'ny
ny olona izy any an-tsena, ary
'mba hanava'ny ny olona azy
hoe, Raby, Raby.
8 Fa hianareo, aza 'mba mety
atao ny hoe, Raby: fa iray hia-
ny no mpampianatra anareo,
ary hianareo rehetra no miraha-
lahy.
9 Aza manao olona iray akory
ho ray nareo ety an-tany: fa
iray hiany no Ray nareo izay any
an-danitra.
10 Aza 'mba atao ny hianareo,
hoe, Mpampianatra: fa iray hi-
any no mpampianatra anareo,
dia Kraisty.
11 Ary izay lehibe indrindra
amy nareo, dia hanompo anareo.
12 Fa izay manandra-tena, dia
ho hetry ny, ary izay manetry
tena, dia hasandra'ny.
13 Fa loza nareo, mpanoratra
sy Farisisa, mpihatsaravelatsihy!
fa hianareo mandrindrina ny fan-
jakany ny lanitra amy ny olona,
fa hianareo tsy mety miditra,
ary izay te-hiditra, tsy avela na-
reo hiditra.
14 Loza nareo, mpanoratra sy
Farisisa, mpihatsaravelatsihy! fa
hianareo mihinana ny trano ny
mpitondra tena, ary enti'nareo
hanolaka amy ny fivavahana
lava re ny; ary amy ny izany ho
mafy ny fijalia'nareo.
15 Loza nareo, mpanoratra sy
Farisisa, mpihatsaravelatsihy!
fa hianareo manodidina ny rano-
masina sy ny tanety 'mba hana-
va'nareo mpianatra iray; ary re-
hefa nahazoa'nareo izy, dia atao
nareo zanaky ny helo mihoa-
tra indroa no ho hianareo.
16 Loza nareo, mpitarikia
jamba, izay manao hoe, Raha
mianiana amy ny tempoly, tsy
maninona tsy maninona; fa raha
misy mianiana amy ny vola mena
ny tempoly, dia haningiotra ny
tena ny.
17 Ry adala sy jamba! iza no
lehibe, ny vola mena, fa ny tem-
poly izay mahamasina ny vola
mena?
18 Fa izay mianiana amy ny
fivoadiana, tsy maninona tsy ma-
ninona izany; fa izay mianiana
amy ny fanaterana ambony ny,
dia haningiotra ny tena ny.
19 Ry adala sy jamba! iza no
lehibe, ny fanaterana, fa ny fivoa-
diana izay mahamasina ny fana-
terana?
20 Ary izay mianiana amy ny
fivoadiana, dia mianiana amy ny
izy, sy amy ny zavatra rehetra
ao ambony ny.
21 Ary izay mianiana amy ny
tempoly, dia mianiana amy ny
sy izay ao amy ny izy.
22 Ary izay mianiana amy ny
lanitra, dia mianiana amy ny
lapa ny ny Andriamanitra izy,
sy amy ny izay mipetraka any
ambony ny.
23 Loza nareo, mpanoratra sy
Farisisa, mpihatsaravelatsihy!
fa hianareo mandoa ny fahafolo
ny mintra, sy ny anisa, ary ny
kiomina, fa avela nareo izay
mafy ao amy ny lalàna, ny fitsa-
rana, sy ny fiantrana, ary ny
finoana: ireto mety atao nareo,
ary aza ariana ireroana.
24 Hianareo, mpitarikia jam-
ba! tantavana'nareo ny moka,

fa teli'nareo ny angamenavava.
25 Loza nareo, mpanoratra sy
Farisisa, mpihatsaravelatsihy!
fa atao nareo madio ny vohony
ny kapoaka sy ny lovia, nefa
feno heloka sy halatra ny ao
anaty ny.
26 Ry Farisisa jamba! ataovy
madio aloha ny anaty ny kapoa-
ka sy ny lovia, 'mba ho madio
koa ny voho'ny.
27 Loza nareo, mpanoratra,
sy Farisisa, mpihatsaravelatsi-
hy! fa hianareo tahaky ny fasa-
mendrikia, izay tsara tokoa ao
ivela'ny, fa ny ao anaty ny, feno
taolany ny maty, sy ny fahaloto-
lotoana rehetra.
28 Ary toy izany koa no iseho-
a'ny ny ivela'nareo marina amy
ny olona, fa feno fihatsarambe-
latsihy sy fahotana, ny ao anaty
nareo.
29 Loza nareo, mpanoratra sy
Farisisa, mpihatsaravelatsihy!
fa hianareo mamboatra ny fasa-
ny ny mpaminany, ary manen-
drikia ny fahatsiarovany ny olo-
marina,
30 Ary hoy hianareo, Raha ni-
ara-belona tamy ny ray nay iza-
hay, tsy 'mba nety niray tetikia
tamy ny, 'mba handatsadra ny
mpaminany.
31 Koa amy ny izany, hianareo
miampanga tena, fa hianareo
zanaky izay namono ny mpami-
nany.
32 Fa tanteraho ny ohatry ny
ray nareo.
33 Hianareo hiby lava, tarana-
ky ny menarana, atao nareo
ahoana no handositra ny fijali-
ana any amy ny helo?
34 Koa amy ny izany, indro, fa
irahi'ko amy nareo ny mpami-
nany, sy ny olon-kendry, ary ny
mpanoratra: ary ny sasany ho
vonoi'nareo, sy homboa'nareo
amy ny hazo fijaliana; ary ny
sasany ho kapohi'nareo any amy
ny sionagogy nareo, ary hanje-
hi'nareo mitety vohitra:
35 'Mba ho tonga amy nareo
ny ra marina rehetra, izay nala-
tsa'ny tambony ny tany, hatra
amy ny ra ny Abely marina, ka
hatra amy ny ra ny Zakariasa
zanaky Barakia, izay no vonoi'-
nareo tanelanelany ny tempoly
sy ny fivoadiana.
36 Ary izaho milaza amy na-
reo tokoa, Fa ho avy izany re-
hetra izany amy ny ireto tarana-
ky ireto.
37 Ry Jeriosalema, ry Jerio-
salema, izay mamono ny mpa-
minany, ary manoraky izay
nirahi'ny tamy nao, impiry no
neteza'ko hamory ny zanak'ao,
toy ny akoho manomba ny za-
na'ny ao ambany ny ela'ny, fa
tsy nety hianareo!
38 Indro, fa ho foana'ny ny
trano nareo.
39 Fa izaho milaza amy nareo,
Fa tsy ho hita'nareo intsony aho,
ambara-panava'nareo hoe, Fi-
naritra izay avy amy ny anarany
ny Jehovah.

TOKO XXIV.

Ary lasa nivoaka i Jesosy tamy
ny tempoly, ary ny mpiana'ny
nankany amy ny 'mba hampi-
zaha azy ny rafitry ny tempoly.
2 Ary i Jesosy nilaza tamy ny,
hoe, Tsy hita nareo va ireto
rehetra ireto? Izaho milaza amy
nareo tokoa, Fa tsy havela ny
hisy vato mifanongoa amy ny
ireto, ka tsy ho rava ny.
3 Ary izy raha nipetraka tani-
lany ny tendrombohitry ny Oliva,
dia nankany amy ny mangingina
ny mpiana'ny, ary hoy izy, Lazao
amy nay, rahoviana no ho tonga
izany? ary inona no famantarana
ny fihavia'nao, sy ny fahatape-
rany izao tontolo izao?
4 Ary i Jesosy namaly tamy
ny, hoe, Tandremo, fandrao
misy mamitaka anareo.
5 Fa ho avy ny maro amy ny

anara'ko hanao hoe, Izaho no
Kraisty, ary izy hamitaka ny
maro.
6 Ary hianareo handre ny ady,
sy ny filazany ny ady: fa aza
matahotra hianareo: fa tsy ma-
hay tsy ho tonga izany rehetra
izany; fa ny fahataperana tsy
'mbola ho tonga.
7 Ary ny firenena hiady amy
ny firenena, ary ny fanjakana
amy ny fanjakana: ary hisy
mosarena, sy aretim-be, ary ho-
rohorontany amy ny fitoerana
maro.
8 Ary izany rehetra izany mia-
loha ny fahoriana.
9 Dia hatolo'ny amy ny faho-
riana hianareo, ary ho vonoi'ny
hianareo: ary ho hala ny ny fire-
nena rehetra hianareo, amy ny
fitiava'nareo ny anara'ko.
10 Ary dia ho tafintohina ny
maro, fa hifampamadikia sy hi-
fankahala izy.
11 Ary maro ny mpaminany
sandoka hiseho, ary hamitaka
ny maro.
12 Fa amy ny fitomboany ny
fahotana, no hiakeleza'ny ny
fitiavany ny maro.
13 Fa izay maharitra hatra
amy ny farany, no ho vonje'ny.
14 Ary ho tori'ny ity filazan-
tsara ny fanjakana ity amy ny
izao tontolo izao, 'mba ho fa-
nambarana amy ny firenena re-
hetra; ary dia ho avy ny farany.
15 Ary raha hita nareo any
amy ny fitoerana masina ny
fahavetavetany ny fandravana,
izay no vinania'ny Daniely mpa-
minany, (avelao 'mba ho saini'-
ny ny mpamaky teny;)
16 Ary izay any Jiodia, man-
dosira any amy ny tendrombo-
hitra:
17 Ary ny any ambony ny tra-
no, aza midina haka zavatra ao
an-trano ny:
18 Ary ny any an-tsaha, aza
miverina haka ny fitafia'ny.
19 Ary loza ho any be vohoka,
sy ny mampinono amy ny izany
andro izany!
20 Fa mivavaha hianareo 'mba
tsy handosira'nareo, na amy ny
ririnina, na amy ny sabata.
21 Fa ho tonga ny fahoriana le-
hibe, izay tsy nisy toa azy, fony
ny nanava'ny izao tontolo izao
mandrak'ankehitriny, ary tsy
hisy intsony.
22 Ary raha tsy hatsaha'ny i-
zany andro izany, tsy misy nofo
ho vonje'ny: fa amy ny fitiava'
ny ny olom-pidina no hampitsa-
hara'ny izany andro izany.
23 Ary raha misy milaza amy
nareo hoe, Indro, ety ny Kraisty,
na iry; aza mino hianareo.
24 Fa hiseho ny Kraisty san-
doka, sy ny mpaminany sandoka,
izay haneho famantarana sy fa-
hagagana lehibe, ka dia na ny
olom-pidina aza ho fitahi'ny,
raha hay ny.
25 Ary, indro, fa efa no lazai'
ko tamy nareo raha teo.
26 Ary raha izy hilaza amy
nareo hoe, Indro, any an-efitra
izy; aza mankany hianareo:
indro, any amy ny fiefenana izy;
aza mino.
27 Fa tahaky ny helatra izay
manelatra tany atsinanana, ka
hatra any andrefana: dia toy
izany ny hihiaviany ny Zana-
dahy.
28 Fa izay itoera'ny ny faty,
any no hiangona'ny ny voroma-
hery.
29 Ary raha vao afaka izany
fahoriana izany, amy ny izany
andro izany, dia ho maizina ny
masoandro, ary ny volana tsy
hahazava, dia hianjera ny kin-
tana tany an-danitra, ary hozon-
gozoni'ny ny hery ny lanitra.
30 Ary dia hiseho amy ny la-
nitra ny famantarany ny Zana-
dahy: ary ny firenena rehetra
amy ny tany hitomany, ary ha-
hita ny fihiaviany ny Zanadahy

amy ny rahony ny lanitra amy
ny hery, sy ny voninahitra be.
31 Ary izy haniraka ny anjely
ny amy ny feo lehibe ny farara,
ary izy hamory ny olompidina
tamy ny vazany tany, hatra-amy
ny fara-vodi-lanitra rehetra.
32 Ary ianaro ny fanoharana
amy ny aviavy: Raha vao ma-
naroka ny sampa'ny, sy mandra-
vina, dia fantatr'areo fa akeky
ny fahavaratra.
33 Ary hianareo tahaky izany
koa, raha vao ho hita nareo
izany rehetra izany, fantaro fa
akeky, 'mby eo am-baravarana,
ny fanjakany 'n Andriamanitra.
34 Izaho milaza amy nareo to-
koa, Fa itoy taranaka itoy tsy
ho simba ny, ambarapaha-tonga
izany rehetra izany.
35 Ny lanitra sy ny tany ho
simba ny, fa ny teny ko tsy ho
simba ny.
36 Fa tsy misy olona mahala-
la izany andro sy ora izany, na
dia ny anjely any an-danitra aza,
afa tsy ny Ray ko hiany.
37 Fa toy ny andro ny Noa,
dia toy izany koa no hihiaviany
ny Zanadahy.
38 Fa toy ny tamy ny andro
fony tsy 'mbola safotry ny tany,
izy nihinana, sy nisotro, sy nam-
paka-bady, sy nanome ny ham-
pakari'ny, ambara-pihavi'ny ny
andro hidira'ny Noa any amy
ny fiara,
39 Ary tsy fanta'ny ambara-
pihavia'ny ny safotra handrin-
giana'ny azy rehetra; dia toy
izany koa no hihiaviany ny Za-
nadahy.
40 Dia hisy roa any an-tsaha;
ny iray halai'ny, ary ny iray ha-
vela ny.
41 Hisy roa vavy mitoto any
amy ny fitotoana; ny iray ha-
lai'ny, ary ny iray havela ny.
42 Amy ny izany miambena;
fa tsy fantatr'areo izay hihiavia'
ny ny Tompo nareo.
43 Ary fantaro izany, raha
fantatry ny tompon-trano ny hia-
viany ny mpangalatra, dia hiam-
bina izy, ary tsy hamela azy
hanamy ny trano ny.
44 Ary miomàna tsara amy ny
izany kosa hianareo; fa ho avy
ny Zanadahy amy ny izay andro
tsy fantatr'areo.
45 Iza moa no mpanompo ma-
hatoky, sady hendry, izay no ten-
dre'ny ny tompo ny 'mba hana-
paka ny ao amy ny trano ny,
'mba hanome ny hanina amy ny
fotoana?
46 Finaritra izany mpanompo
izany, raha avy ny tompo ny,
hahita azy manao izany.
47 Izaho milaza amy nareo to-
koa, Fa hatao ny ho mpanapaka
izay rehetra no anana'ny izy.
48 Fa raha izany mpanompo
ratsy fanahy izany manao am-po
hoe, Ho ela vao ho avy ny tom-
po ko;
49 Ary izy vao hikiapoka ny
nama'ny, dia hihinana sy hisotro
amy ny izay leony izy;
50 Ary ny tompo ny izany
mpanompo izany ho avy amy ny
andro izay tsy heveri'ny, ary
amy ny ora izay tsy fanta'ny,
51 Ary izy hanary azy, ary ha-
nendry ny anjara ny any amy ny
mpihatsaravelatsihy: any no hi-
tomania'ny sy hikitroha'ny ny
nify.

## TOKO XXV.

Ary ny fanjakany ny lanitra ha-
tao ny tahaky ny ankizy vavy
folo, izay nitondra ny fanala ny,
ary nivoaka hitsena ny mpam-
pakatra.
2 Ary tamy ny izany ankizy
vavy izany, nisy dimy hendry,
ary dimy adala.
3 Izay adala dia nitondra ny
fanala ny, fa tsy nitondra solikia:
4 Fa ny hendry nitondra soli-
kia tamy ny fitondra'ny amy ny
fanala ny.

5 Fa raha nitaredretra ny
mpampakatra, dia rendrehana
izy rehetra, ka dia natory.
6 Ary no ny namaton'alina,
dia nisy niantso hoe, Indro, fa
avy ny mpampakatra; mivoaha
'mba hitsena azy.
7 Ary izany ankizy vavy re-
hetra izany dia nitsangana, ary
namboatra ny fanala ny.
8 Ary hoy ny adala tamy ny
hendry, Omeo solikia kely iza-
hay; fa efa ho faty ny fanala
nay.
9 Ary ny hendry namaly, hoe,
Andrao tsy ampy ho anay sy ho
anareo: fa mandehana any amy
ny mpivarotra, ary mividia ho
anareo.
10 Raha lasa nividy izy, dia
avy ny mpampakatra, ary izay
efa niomana, dia niara-niditra
tamy ny tany amy ny fampa-
karam-bady: ary dia narindri'-
ny ny varavarana.
11 Ary rehefa afaka izany, dia
avy ny ankizy vavy sasany, na-
nao hoe, Tompo ko, Tompo ko,
vohay izahay.
12 Ary izy namaly, hoe, Izaho
milaza amy nareo tokoa, Izaho
tsy mahalala anareo.
13 Ary miambena hianareo,
fa hianareo tsy mahalala na ny
andro na ny ora, izay hihiavia'ny
ny Zanadahy.
14 Fa ny fanjakany ny lanitra
tahaky ny lehilahy mandeha hi-
vahiny, ary izy niantso ny mpa-
nompo ny, dia nanome azy ny
fanana'ny 'mba hatao ny varotra.
15 Ary nome'ny ny anankiray
talenta dimy, ary ny anankiray
nome'ny roa, ary ny anankiray
nome'ny iray; dia nome'ny izy
rehetra manaraky ny fahaiza'ny;
ary izy nivahiny tamy ny izany.
16 Ary izay nahazo talenta di-
my, dia lasa nandranto tamy ny
izany, ary izy nahazo tombony,
talenta dimy.
17 Ary toy izany koa izay na-
hazo talenta roa, dia nahazo roa
kosa izy.
18 Fa izay nahazo talenta iray,
dia lasa nihiady ny tany, ary na-
feni'ny ny vola ny ny tompo ny.
19 Ary no ny efa ela, dia tonga
ny tompo ny izany mpanompo
izany, ary izy nampilaza azy.
20 Ary izay nahazo talenta di-
my, dia avy nitondra ny tombo-
ny, talenta dimy, nanao hoe,
Tompo ko, ny talenta dimy
nome' nao ahy: ary, indro, ta-
lenta dimy no tombony efa azo
ko.
21 Ny tompo ny nilaza tamy
ny hoe, Tsara izany, hianao
mpanompo tsara sy mazoto: fa
hianao efa nazoto tamy ny kely,
dia hatao ko mpanapaky ny be
hianao: midira any amy ny fi-
faliany ny tompo nao.
22 Ary izay nahazo talenta roa
kosa dia avy, ary nilaza hoe,
Tompo ko, ny talenta roa nome,
nao ahy: indro, talenta roa no
tombony efa azo ko.
23 Ny tompo ny nilaza tamy
ny hoe, Tsara izany, hianao mpa-
nompo tsara sy mazoto: fa hia-
nao efa nazoto tamy ny kely, dia
hatao ko mpanapaky ny be hia-
nao: midira any amy ny fifalia'
ny ny tompo nao.
24 Ary izay nahazo talenta iray
kosa dia avy, ary nilaza hoe,
Tompo ko fantatr'o, fa hianao
lehilahy saro-po, mijinja izay
tsy nafafy nao, ary mamory amy
ny izay tsy nahahak'ao.
25 Dia natahotra aho, ka lasa
hanafina ny talent'ao tanaty ny
ny tany: indro, ny anao ho anao.
26 Ary ny tompo ny namaly,
dia nilaza tamy ny hoe, Hianao
mpanompo ratsy fanahy sy ma-
laina, efa fantatr'ao, fa izaho
mijinja amy ny izay tsy nafafy
ko, ary mamory amy ny izay tsy
nahahak'o:
27 Ary amy ny izany, tokony
hampananai'nao ny vola ko amy

ny mpanana vola; ary raha avy
aho, dia hahazo ny ahy amban-
jana'ny.
28 Ary alao any amy ny ny ta-
lenta, dia omeo any izay manana
talenta folo.
29 Fa home'ny any izay ma-
nana rehetra, ary dia hitombo
fananana izy: fa izay tsy ma-
nana, dia halai'ny any amy ny
izay anana'ny.
30 Ary ario any amy ny mai-
zina indrindra ny mpanompo
foana: any no hitomania'ny sy
hikitroha'ny ny nify.
31 Ary raha avy ny Zanadahy
amy ny voninahi'ny, ary ny anje-
ly masina rehetra momba azy,
dia hipetraka ambony ny lapa
ny ny voninahi'ny izy.
32 Ary dia hangoni'ny eo ana-
treha'ny ny firenena rehetra; ary
izy hanavaka azy tahaky ny
mpiandry ondry manavaka ny
ondry amy ny osy.
33 Ary izy hametraka ny ondry
any amy ny ankavana'ny, fa ny
osy any amy ny ankavia'ny.
34 Ary ny Mpanjaka hilaza a-
my ny izay any amy ny ankava-
na'ny hoe, Avia, hianareo izay
no tahi'ny ny Ray ko, handova
ny fanjakana izay namboari'ny
ho anareo fony vao nanava'ny
izao tontolo izao:
35 Fa no ny noana aho, dia
nome'nareo hanina aho: no ny
nangetaheta aho, dia nampiso-
troi'nareo aho: no ny nivahiny
aho, dia nampiandranoi'nareo
aho:
36 No ny tsy nanan-kitafy aho,
dia no tafia'nareo aho: no ny na-
rary aho, dia no tsaboi'nareo
aho: no ny tany amy ny trano
famatorana aho, dia no vangia'
nareo aho.
37 Ary ny marina dia hamaly
azy hoe, Tompo ko, oviana no
hita nay noana hianao, ary
nome'nay hanina hianao? na
mangetaheta, ary nampisotroi'
nay hianao?
38 Ary oviana no hita nay
nivahiny hianao, ary nampian-
dranoi'nay hianao? na tsy na-
nan-kitafy hianao, ary no tafia'
nay hianao?
39 Ary oviana no hita nay na-
rary hianao, na tany amy ny
trano famatorana, ary no vangia'
nay hianao?
40 Ary ny Mpanjaka hamaly
azy hoe, Izaho milaza amy nareo
tokoa, fa natao nareo tamy ko,
izay natao nareo tamy ny rahala-
hy ko, izay kely indrindra.
41 Ary izy dia hilaza amy ny
izay any amy ny ankavia'ny kosa,
hoe, Mialà amy ko, hianareo no-
zoni'ny, ho any amy ny afo am-
barakizay, izay namboari'ny ho
any devoly sy ny anjely ny.
42 Fa no ny noana aho, dia tsy
nome'nareo hanina aho: no ny
nangetaheta aho, dia tsy nam-
pisotroi'nareo aho:
43 No ny nivahiny aho, dia tsy
nampiandranoi'nareo aho: no ny
tsy nanan-kitafy aho, dia tsy no
tafia'nareo aho: no ny narary sy
tany amy ny trano famatorana
aho, dia tsy no tsaboi'nareo aho.
44 Ary izy kosa hamaly hoe,
Tompo ko, oviana no hita nay
noana hianao, na nangetaheta,
na nivahiny, na tsy nanan-kitafy,
na narary, na tany amy ny trano
famatorana, dia tsy nitaiza anao
izahay?
44 Ary izy dia hamaly azy hoe,
Izaho milaza amy nareo tokoa,
sady tsy natao nareo izany na
tamy ny kely indrindra amy ny
ireo, dia tsy natao nareo tamy
ko izany.
46 Ary ireto dia hankany amy
ny fijaliana ambarakizay; fa ny
marina ho any amy ny fiainana
ambarakizay.

## TOKO XXVI.

Ary tamy ny izany, raha i Jesosy
nahavita izany teny rehetra

izany, dia nilaza tamy ny mpi-
ana'ny izy, hoe,
2 Hianareo mahalala, fa raha
afaka indroa andro, dia avy ny
pasikia (fandalovana,) ary ny
Zanadahy havadikia 'mba hom-
boa'ny amy ny hazo fijaliana.
3 Ary tamy ny izany, dia nian-
gona ny mpisorona be, sy ny
mpanoratra, ary ny loholona, teo
an-trano ny mpisorona be, izay
atao ny hoe, Kaiafasy;
4 Ary izy nihiendry 'mba hi-
sambotra any Jesosy amy ny
fitaka, ary hamono azy.
5 Ary izy nanao hoe, Tsy amy
ny fandroana, fandroa mifan-
drozana ny olona.
6 Ary no ny tany Betany i Jeso-
sy, tao an-trano ny Simona boka,
7 Dia avy teo amy ny ny vehi-
vavy iray nitondra vata alabasi-
tara misy menaka saro-bidy, ary
izy nanidina azy tamy ny loha
ny, raha nipetraka nihinana izy.
8 Fa raha ny mpiana'ny nahi-
ta izany, dia no tezera'ny hoe
izy, Nahoana no lany foana iny?
9 Fa lafo be iny, raha namidy,
ka 'mba home'ny any malahelo.
10 Ary i Jesosy no ny nahala-
la izany, dia nilaza tamy ny hoe,
Nahoana hianareo manory ny
vehivavy? fa izy efa nanao soa
tamy ko.
11 Fa ny malahelo mitoetra
amy nareo mandrakariva; fa
izaho tsy hitoetra amy nareo
mandrakariva.
12 Fa ny nanidina'ny ity me-
naka soa ity tamy ny tena ko,
dia natao ny izany 'mba hande-
vena'ny ahy.
13 Izaho milaza amy nareo to-
koa, Ka na aiza na aiza amy ny
izao tontolo izao no hitoria'ny
ity filazan-tsara ity, dia hamba-
ra'ny koa izay natao ny ity vehi-
vavy ity 'mba ho fahatsiarova'ny
azy.
14 Ary ny anankiray tamy ny
roa amby ny folo lahy, natao ny
hoe, Jiodasy Isikariotra, nan-
kany amy ny mpisorona be,
15 Dia hoy izy tamy ny, Home'
nareo maninona aho, raha izaho
hamadikia azy ho anareo? Ary
izy nandrekitra azy vola telo-
polo.
16 Ary tamy ny izany, dia no
heveri'ny izay andro hamadi-
ha'ny azy.
17 Ary tamy ny andro voalo-
hany ny fandroany ny mofo tsy
masirasira, dia avy tamy ny Je-
sosy ny mpianatra, ka nanao
tamy ny hoe, Aiza no tia nao
'mba hamboari'nay ho anao hi-
hinana ny pasikia?
18 Ary izy nilaza hoe, Mande-
hana any an-tanàna amy ny lehi-
lahy anankiray, dia lazao amy
ny hoe, Hoy ny Tompo, Efa ake-
ky ny fotoa'ko; ary izaho sy ny
mpianatr'o hihinana ny pasikia
any amy nao.
19 Ary ny mpianatra nanao ta-
haky ny nandidia'ny Jesosy azy;
ary izy dia namboatra ny pasi-
kia.
20 Ary no ny harivariva, dia
nipetraka tamy ny roa amby ny
folo lahy izy.
21 Ary no ny nihinana izy, dia
nilaza hoe, Izaho milaza amy
nareo tokoa, fa ny anankiray
amy nareo hamadikia ahy.
22 Ary izy nalahelo indrindra,
dia vao nifampilaza hoe izy rehe-
tra, Tompo ko, izaho va no izy?
23 Ary izy namaly hoe, Izay
mangarona ny tàna'ny amy ko
anaty ny lovia, izy no hamadikia
ahy.
24 Ary ny Zanadahy mandeha
tahaky ny sorata'ny: fa loza any
ny lehilahy izay mamadikia ny
Zanadahy! tsara no ho tsy tera-
ka izany lehilahy izany.
25 Ary i Jiodasy izay namadi-
kia azy, dia namaly, ary nilaza
hoe, Tompo ko, izaho va no izy?
Izy nilaza tamy ny hoe, Efa vao
laza nao.

26 Ary nony nihinana izy, i Je-
sosy dia nandray ny mofo, ary
no ny nisaotra, dia no vaki'ny,
ary nome'ny ny mpianatra, ary
izy nilaza hoe, Raiso, hano; ity
no tena ko.
27 Ary no ny nandray ny ka-
poaka, sy nisaotra, dia nome'ny
azy, ka nanao hoe, Sotroy, hia-
nareo rehetra :
28 Fa ity ny ra ko amy ny fane-
kena vao vao, izay nalatsa'ny
hisolo ny maro 'mba ho fame-
lany ny ota.
29 Ary izaho milaza amy na-
reo, fa izaho tsy hisotro intsony
ity vokatra ny tahom-boaloboka
ity, ambarapa-hatonga ny an-
dro no vao hosotroi'ko indray
amy nareo izy, any amy ny fan-
jakany ny Ray ko.
30 Ary rehefa nihira izy, dia
lasa nankany an-tendrombohitry
ny Oliva.
31 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ho tafintohina amy ko hia-
nareo rehetra anio alina : fa efa
no sorata'ny hoe, Ho kapohi'ko
ny Mpiandry, ary dia hiely ny
ondry.
32 Fa rehefa hatsanga'ny aho,
izaho handeha aloha nareo any
Galily.
33 Ary i Petera namaly tamy
ny hoe, Fa raha ho tafintohina
ny olona rehetra amy nao, sana-
tria, raha ho tafintohina aho.
34 Ary i Jesosy namaly tamy
ny hoe, Izaho milaza amy nao
tokoa, Ka anio alina, raha vao
maneno ny akoho, hianao handà
ahy intelo.
35 Ary i Petera nilaza tamy ny
hoe, Kandrefa ho faty amy nao
aho, izaho tsy handà anao ako-
ry. Ary tahaky izany koa no
lazai'ny ny mpianatra rehetra.
36 Ary i Jesosy niara-nandeha
tamy ny, hankany amy ny fitoe-
rana iray, natao ny hoe, Getsi-
many, ary izy nilaza tamy ny
mpianatra hoe,Mipetraha ety hia-
nareo, raha izaho mankany hiva-
vaka any.
37 Ary izy nitondra any Pete-
ra sy ny zanaky Zebedy roa lahy,
dia vao malahelo sy ory indrin-
dra izy.
38 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ory indrindra ny fanahy ko,
mandrapa-hafaty: tomoera aty,
ary ambeno ato amy ko.
39 Ary no ny nialoha kely izy,
dia niankohoka, ary izy nivava-
ka, dia nilaza hoe, Hianao Ray
ko, raha azo atao, esory amy ko
ity kapoaka ity: nefa tsy ny sitra-
po ko no atao, fa ny anao.
40 Ary izy nankany amy ny
mpianatra, dia nahita azy mato-
ry, ary izy nilaza tamy ny Petera
hoe, Manao ahoana izany, hia-
nareo moa tsy mahay miambina
ato amy ko na ora iray akory va ?
41 Miambena, ary mivavaha,
'mba tsy hankanesa'nareo amy
ny fakam-panahy: mety hiany
ny fahany, fa reraka ny nofo.
42 Dia lasa indray izy, ary ni-
vavaka, hoe, Hianao Ray ko,
raha tsy azo esorina amy ko ity
kapoaka ity, 'mba tsy ho sotroi'
ko izy, atavy izay sitra-po nao.
43 Ary no ny avy izy, dia nahi-
ta azy matory indray: fa efa ni-
londolondo ny maso ny.
44 Ary no ny navela ny izy, dia
lasa indray izy, ary izy nanao va-
vaka intelo, ka nanao teny mitovy.
45 Dia nankany amy ny mpia-
na'ny izy, ary hoy izy tamy ny,
Matoria hianareo ankehitriny,
ary mialà sasatra : indro, fa efa
akeky ny fotoana, ary hatolo'ny
ny Zanadahy amy ny tànany ny
mpanota.
46 Mitsangàna, andeha isikia :
indro, fa akeky ny mpamadikia
ahy.
47 Raha 'mbola niteny izy, in-
dro, fa avy i Jiodasy, anankiray
amy ny roa amby ny folo lahy,
ary nisy olona maro nomba azy
nitondra sabatra, sy tehina, izay

nirahi'ny ny mpisorona be sy ny
loholona.
48 Ary ny mpamadikia nanao
famantarana tamy ny, ka nanao
hoe, Izay horoha'ko no izy: fa
sambory izy.
49 Ary izy nizotra faingiana
tao amy ny Jesosy, ary hoy izy,
Mifalia, tompo ko; ary izy dia
nanoroka azy.
50 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ry sakaiza, avy hanao ino-
na hianao? Ary izy nanatona
azy, ary naninjitra ny tàna'ny
tamy ny Jesosy, ary nisambotra
azy.
51 Ary, indro, ny anankiray
amy ny izay tao amy ny Jesosy
naninjitra ny tàna'ny, 'mba ha-
noaka ny saba'ny, ary izy nikia-
pa ny mpanompo ny mpisorona
be, ary dia no kapai'ny ny so-
fi'ny.
52 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ampidiro ny sabatr'ao amy
ny trano ny: fa izay rehetra man-
dray ny sabatra, dia ho vonoi'ny
amy ny sabatra izy.
53 Atao nao va, fa izaho tsy
mahay mivavaka amy ny Ray ko
ankehitriny, ary dia hateri'ny aty
amy ko ny anjely, lejiona tsy om-
by roa amby ny folo?
54 Fa manao ahoana no haha-
tanteraha'ny ny Soratra Masina,
ka tsy mahay tsy ho tonga izany?
55 Ary tamy ny izany ora iza-
ny, i Jesosy dia nilaza tamy ny
olona maro, hoe, Hianareo va
avy mitondra ny sabatra sy ny
tehina 'mba hisambotra ahy ta-
haky ny amy ny jiolahy? Izaho
nipetraka teo afovoa'nareo isan-
andro nampianatra teo an-tem-
poly, fa hianareo tsy nisambotra
ahy.
56 Fa atao ny izany rehetra
izany 'mba hahatanteraha'ny ny
soratry ny mpaminany. Ary ny
mpianatra rehetra nandao azy,
sady nandositra.
57 Ary izay nisambotra any Je-
sosy, dia nitondra azy tany amy
ny Kaiafasy mpisorona be, tamy
ny izay niangona'ny ny mpanora-
tra sy ny loholona.
58 Fa i Petera nanaraka azy
lavidavitra 'mba hankany amy
ny trano ny mpisorona be, ary
izy niditra, dia nipetraka tamy
ny mpanompo, 'mba hizaha izay
farany.
59 Ary ny mpisorona be, sy ny
loholona, ary ny Sionedry rehe-
tra nitady vavolombelona man-
daingia hiampanga any Jesosy,
'mba hamonoa'ny azy.
60 Fa tsy nahita na iray akory:
eny, nefa maro ny vavolombelo-
na mandaingia tonga teo, fa tsy
nahita na iray akory izy. Ary
tamy ny farany, dia nisy vavo-
lombelona roa mandaingia.
61 Ary hoy izy, Ilehity lay na-
nao hoe, Izaho mahay mandrava
ny tempoly n'Andriamanitra, ary
hanangana azy indray amy ny
hateloana.
62 Ary ny mpisorona be ni-
tsangana, dia nilaza tamy ny hoe,
Tsy manan-kavaly va hianao?
Inona no iampanga'ny ireto va-
volombelona ireto anao?
63 Fa tsy niteny i Jesosy. Ary
ny mpisorona be namaly tamy
ny hoe, Ampianiana'ko anao amy
ny Andriamanitra velona 'mba
hilaza amy nay, na hianao no i
Kraisty, Zanak'Andriamanitra.
64 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Efa voa laza nao: fa lazai'
ko amy nareo koa, hianareo ha-
hita ny Zanadahy mipetraka
amy ny ankavanany ny mahery,
ary ho avy amy ny rahony ny
lanitra.
65 Ary ny mpisorona be, dia
nandriatra ny akanjo ny, ka na-
nao hoe, Izy efa niteny ratsy;
ka ahoana no ilan-tsikia vavo-
lombelona intsony? fa, indro, hia-
nareo efa nandre ny teny ny
ratsy.
66 Ahoana no hevitr'areo?

Ary izy namaly hoe, Miendrikia
ho faty izy.
67 Dia no rora'ny ny tava ny,
ary nasia'ny totohondry; ary ny
sasany namely azy tahamaina,
68 Ka nilaza hoe, Maminania
amy nay, hianao Kraisty, Iza no
nikiapoka anao?
69 Ary i Petera nipetraka teo
ala-trano: dia nankany amy ny,
ny ankizy vavy anankiray, ka
nanao hoe, Hianao koa 'mboa teo
amy ny Jesosy tany Galily.
70 Dia nandà teo anatrehany
izy rehetra izy, ka nanao hoe,
Tsy fantatr'o izay lazai'nao.
71 Ary rehefa nivoaka tany
am-bavahady izy, dia hita ny ny
ankizy vavy sasany izy, ary hoy
izy tamy ny izay teo, ilaity koa
teo amy ny Jesosy tany Na-
zareta.
72 Ary izy nandà indray tamy
ny fianianana, hoe, Tsy fantatr'o
izany lehilahy izany.
73 Ary vetivety foana, rehefa
afaky izany, dia nankany izay
nitsangana teo, ary hoy izy tamy
ny Petera, Hianao tokoa no a-
nankiray amy ny; fa ny fiteny
nao milaza anao.
74 Ary izy dia vao niozona sy
nianiana, ka nanao hoe, Tsy fan-
tatr'o izany lehilahy izany; ary
dia naneno ny akoho tamy ny
izany.
75 Ary i Petera nahatsiaro ny
teny ny Jesosy, izay efa no la-
zai'ny tamy ny hoe, Raha vao
haneno ny akoho, hianao handà
ahy intelo. Ary izy nivoaka,
dia nitomany indindra.

## TOKO XXVII.

Ary no ny maraina ny andro,
dia nihiendry any Jesosy ny mpi-
sorona be rehetra sy ny loholo-
na, 'mba hamonoa'ny azy.
2 Ary rehefa nafato'ny izy, dia
nenti'ny, ary natolo'ny any Pon-
tiosy Pailatra mpanapaka.
3 Ary i Jiodasy izay namadikia
azy, raha hita ny, ka natao ny
meloka izy, dia nanenina, ka na-
veri'ny ny vola telo-polo tamy
ny mpisorona be sy ny loholona,
4 Ka nanao hoe, Izaho efa na-
nota tokoa, ka namadikia ny ra
marina. Ary izy nilaza hoe,
Hanao ahoana anay izany? Iza-
hao nao angamba.
5 Ary no ny efa natsipy ny tao
an-tempoly ny vola, dia niala izy,
ary lasa namono tena izy.
6 Ary rehefa raisi'ny ny mpiso-
rona be ny vola, dia hoy izy, Tsy
mety raha atao amy ny rakimasi-
na izany, fa fividin-dra.
7 Ary izy niray tetikia, dia na-
midy ny saha ny mpanefy vilany
ny vola, 'mba handevena'ny ny
vahiny.
8 Koa amy ny izany, dia atao ny
ny anarany izany saha izany, hoe.
Sahan-dra ambaraka andro any.
9 Ary tanteraka tamy ny izany,
ny teny ny Jeremia mpaminany,
hoe, Dia nalai'ny ny vola telo-
polo, ny fividy ny (Jesosy), izay
no tombana'ny ny zanaky Isi-
raely;
10 Ary nome'ny izany ho fivi-
dy ny ny saha ny ny mpanefy
vilany, tahaky ny nandidia'ny ny
Jehovah ahy.
11 Ary i Jesosy nitsangana teo
anatrehany ny mpanapaka; ary
ny mpanapaka nanontany tamy
ny hoe, Hianao va no Mpanjaka
ny Jiosy? Ary i Jesosy nilaza
tamy ny hoe, Efa voa laza nao.
12 Fa raha niampanga'ny ny
mpisorona be sy ny loholona azy,
dia tsy namaly izy.
13 Ary i Pailatra nanao tamy ny
hoe, Tsy re nao va izay zavatra
maro no niampanga'ny anao?
14 Ary izy tsy namaly azy na
indraim-bava akory, ka dia gaga
indrindra ny mpanapaka.
15 Fa ny fanao ny ny mpana-
paka raha mandro, mandefa mpi-
fatotra iray ho any ny olona, izay
tia ny ho azo ny.

16 Ary nisy mpifatotra ratsy fanahy indrindra teo, izay natao ny hoe, Barabasa.

17 Ary rehefa niangona teo izy, dia hoy Pailatra tamy ny, Iza moa no tia nareo halefa ko ho anareo? i Barabasa, fa i Jesosy, izay natao ny hoe, Kraisty?

18 Fa fanta'ny, fa tamy ny fialonana no nonolora'ny azy.

19 Ary rehefa nipetraka tamy ny fitsarana izy, ny vady ny dia naniraka any amy ny, hoe, Aza manao na inona na inona amy ny lehilahy marina iny, fa nanindry mandry ahy indrindra izy anio.

20 Ary ny mpisorona be sy ny loholona nitaona ny olona maro, 'mba hangataka any Barabasa, ary hampamono any Jesosy.

21 Ary ny mpanapaka namaly tamy ny hoe, Iza moa amy ny izy roa lahy, no tia nareo halefa ko ho anareo? ary hoy izy, i Barabasa.

22 Ary hoy Pailatra tamy ny, Ary inona kosa no hatao ko amy ny Jesosy, izay atao ny hoe, Kraisty? Ary hoy izy rehetra tamy ny, Homboy amy ny hazo fijaliana izy.

23 Ary ny mpanapaka nilaza hoe, Ahoana, inona no heloka natao ny? Ary vao mainkia nampinananana azy hoe, Homboy amy ny hazo fijaliana izy.

24 Ary rehefa hita ny Pailatra, ka tsy hay ny nampangini'ny izy, fa vao nampihorakoraka azy, ary izy naka rano nanoza'ny ny tàna'ny teo anatrehany ny olona maro, ka nanao hoe, Afaka amy ny ra ny ity lehilahy marina ity aho: izahao nareo.

25 Ary ny olona rehetra namaly, hoe, Avelao ny ra ny ho amy nay, sy ny zanak'ay.

26 Ary izy dia nandefa any Barabasa ho azy: ary rehefa no kapohi'ny i Jesosy, dia natolo'ny 'mba homboa'ny amy ny hazo fijaliana izy.

27 Ary ny miaramila ny mpanapaka nitondra any Jesosy tany Poritoriona, ary nangoni'ny ny miaramila rehetra hanodidina azy.

28 Ary izy rehefa nanala ny akanjo ny, dia nanafy azy tamy ny jaky.

29 Ary izy nanao satroka tsilo, dia nosatro'ny ny loha ny, ary ny hazo kely teo amy ny ankavana'ny: ary nandohalikia teo anatreha'ny, dia nihomehy azy hoe, Mifalia, hianao, mpanjaka ny Jiosy!

30 Ary izy nandrora azy, dia nalai'ny hazo kely, ary no kapohi'ny ny loha ny.

31 Ary izy rehefa naneso azy, dia nalai'ny ny lamba ny, ary nampitafia'ny azy ny fitafia'ny, ary izy nenti'ny 'mba ho homboa'ny amy ny hazo fijaliana.

32 Ary no ny nivoaka izy, dia nahita ny lehilahy tany amy ny Sirena, ny anara'ny, Simona: izay no tere'ny hitondra ny hazo fijalia'ny.

33 Ary rehefa tonga tamy ny tany Gologota, izay atao ny hoe, Fitoeran-karan-doha,

34 Ary nome'ny azy, 'mba ho sotroi'ny, ny rano maharikivy no roa'ny afero: ary rehefa nandrama'ny, dia tsy nety nisotro izy.

35 Ary rehefa no homboa'ny tamy ny hazo fijaliana izy, dia niloka'ny ny fizarany ny akanjo ny.

36 Ary izy nipetraka, dia niambina azy teo;

37 Ary nasia'ny soratra fiampanga'ny teo ambony ny loha ny, hoe. ITY NO JESOSY MPANJAKA NY JIOSY.

38 Ary nisy mpangalatra roa lahy no homboa'ny tamy ny hazo fijaliana tao anila'ny, ny anankiray tamy ny ankavana'ny, ary ny anankiray tamy ny ankavia'ny.

39 Ary izay nandalo dia niteny
ratsy azy, ary nanifikifikia ny
loha ny,
40 Ka nanao hoe, Hianao izay
mandrava ny tempoly, ary mano-
rina azy amy ny hateloana, von-
jeo ny tena nao. Raha zanak'
Andriamanitra hianao, mialà
amy ny hazo fijaliana.
41 Ary toy izany koa no fane-
so ny ny mpisorona be, sy ny
mpanoratra, ary ny loholona, ka
nanao hoe,
42 Izy namonjy ny olona sa-
sany; fa ny tena ny tsy hay ny
vonjena. Raha Mpanjaka ny
Isiraely izy, avelao izy hiala amy
ny hazo fijaliana ankehitriny, ary
dia hino azy izahay.
43 Izy natoky ny Andriamani-
tra; avelao izy hamonjy azy an-
kehitriny, raha tia ny izy: fa
hoy izy, Izaho no zanak' Andri-
amanitra.
44 Ary toy izany koa no fane-
so ny ny mpangalatra roa lahy,
izay niarak'omboa'ny teo amy
ny.
45 Ary tamy ny ora fahenina,
ka hatra amy ny fahasivy, dia
maizina ny tany rehetra.
46 Ary tamy ny ora fahasivy,
i Jesosy nitaraina tamy ny feo
mahery, hoe, Eli, Eli, lama sa-
bakitany? izany hoe, Andria-
manitr'o, Andriamanitr'o, naho-
ana hianao no nahafoy ahy?
47 Ary ny sasany izay teo, re-
hefa nandre izany, dia nilaza
hoe, Izy miantso any Eliasa.
48 Ary ny anankiray teo amy
ny, dia nihiazakazaka, ary nan-
dray ny fifohana natsobo'ny
tamy ny rano maharikivy, dia no
tohizi'ny tamy ny hazo kely, ary
nampisotroi'ny azy.
49 Ary ny sasany nanao hoe,
Avelao 'mba hizahan-tsikia, raha
avy hamonjy azy i Eliasa.
50 Ary i Jesosy rehefa nitarai-
na indray tamy ny feo mahery,
dia afaka ny ai'ny.
51 Ary, indro, fa triatra ha-
tra any ambony, ka hatra any
ambany ny fisaronany ny tem-
poly; ary nihorohoro ny tany,
ary vaky ny vatolampy;
52 Ary no sokafa'ny ny fasana;
ary maro ny faty ny ny olona
masina, izay nandry, dia natsan-
ga'ny.
53 Ary no ny nivoaka tao amy
ny fasana, rehefa nastanga'ny ny
Jesosy, dia nankany an-tanàna
masina, ary niseho tamy ny
maro.
54 Ary ny mpifehy zato sy izay
teo amy ny, niambina any Je-
sosy, raha nahita ny fihorohoro
ny ny tany sy izay zavatra natao
ny teo, dia natahotra indrindra,
ka nanao hoe, Ity no zanaka
Andriamanitra tokoa.
55 Ary nisy vehivavy maro ni-
tsinjo eny lavitra eny, izay nana-
raka any Jesosy tany Galily, na-
nompo azy:
56 Tao amy ny izay nitoera'ny
Mary Magidaleny sy Mary reny
ny Jakoba, sy Josesy, ary ny za-
naky Zebedy.
57 Ary no ny harivariva, dia
avy ny lehilahy manan-karena
tany Arimatia, ny anara'ny Jo-
sefa, izay nianatra tamy ny Je-
sosy.
58 Izy nankany amy ny Pai-
latra, dia nangataka ny faty ny
ny Jesosy. Ary nasai'ny Pailatra
home'ny azy ny faty.
59 Ary rehefa nenti'ny Josefa
ny faty, dia no fonosi'ny tamy
ny lamba hariry madio,
60 Ary izy nandevina azy tamy
ny fasana vao vao, izay efa no
lavaha'ny tamy ny vatolampy;
ary rehefa nakodia'ny ny vato
makadiry tamy ny varavaram-
pasana, dia lasa izy.
61 Ary i Mary Magidaleny, sy
Mary anankiray, nipetraka tani-
lany ny fasana.
62 Ary no ny maraina ny an-
dro manarakaraky ny fanambo-

arana, dia nankany amy ny Pai-
latra ny mpisorona be sy ny
Farisisa,
63 Nanao hoe, Tompo ko, iza-
hay mahatsiaro izay no lazai'ny
iny mpamitaka iny, fony izy
'mbola velona, hoe, Rehefa afa-
ka hateloana, dia hitsangana
aho.
64 Ary amy ny izany, asavy
ambenana hateloana ny fasana,
fandrao avy hangalatra azy ny
mpiana'ny, ary hilaza amy ny
olona hoe, Efa nitsangana tamy
ny maty izy: ary dia ho ratsy
ratsy ko koa ny fitaka farany no
ho ny voalohany.
65 I Pailatra nilaza tamy ny
hoe, Hianareo manampiambina:
mandehana, atavy izay hay na-
reo.
66 Ka dia lasa izy, ary natao
ny mafy ny fasana, dia napeta'ny
ny vato, ary no tendre'ny ny
mpiambina.

TOKO XXVIII.

Ary raha tapitra ny sabata, raha
vao mazava ratsy ny andro voa-
lohany amy ny herinandro, dia
lasa hizaha ny fasana i Mary
Magidaleny sy Mary anankiray.
2 Ary, indro, nisy horohoron-
tany lehibe: fa ny anjely ny ny
Tompo nidina tany an-danitra,
ary no ny tonga izy, dia nakodia'
ny ny vato hiala amy ny varava-
ram-pasana, dia nipetraka teo
ambony ny.
3 Ary ny tarehy ny tahaky ny
helatra, ary ny akanjo ny tahaky
ny ranom-panala:
4 Ary ny mpiambina natahotra
azy, ka nangovitra, sady torana
izy.
5 Ary ny anjely namaly, dia
nilaza tamy ny vehivavy, hoe,
Aza matahotra hianareo: fa fan-
tatr'o, fa mitady any Jesosy hia-
nareo, izay efa no homboa'ny
tamy ny hazo fijaliana.
6 Tsy ato izy: fa izy efa ni
tsangana, tahaky ny efa no la-
zai'ny. Avia hizaha ny fitoe-
rana izay nandria'ny ny Tompo.
7 Ary mandehana faingiana,
dia lazao amy ny mpiana'ny, fa
efa nitsangana tamy ny maty
izy; ary, indro, izy mialoha ana-
reo any Galily; any no hahita-
'nareo azy: indro, izaho efa
nilaza tamy nareo.
8 Dia niala faingiana tany amy
ny fasana izy, ka natahotra sy
nifaly indrindra; ary izy nihia-
zakazaka 'mba hilaza amy ny
mpiana' ny.
9 Ary no ny nandeha 'mba
hilaza amy ny mpiana'ny izy,
indro, i Jesosy nifanena tamy ny,
nanao hoe, Mifalia hianareo.
Ary izy no ny nanatona, dia
nilelapaladia, ary nitsaoka azy.
10 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Aza matahotra hianareo:
mandehana hilaza amy ny raha-
lahy ko 'mba hankany Galily,
ary any no hahita'ny ahy.
11 Ary rehefa lasa izy, indro,
ny mpiambina sasany nankany
an-tanàna, dia nilaza tamy ny
mpisorona be ny zavatra rehetra
vao tonga tao.
12 Ary izy rehefa niangona
'mba amy ny loholona, ary
niray tetikia, dia nome'ny vola
be any ny miaramila,
13 Ka nanao hoe, Lazao, fa
ny mpiana'ny avy halina nanga-
latra azy, raha natory izahay.
14 Ary raha re ny ny mpana-
paka izany, izahay hampangina
azy, ary tsy haninona anareo.
15 Ary no ny efa raisi'ny ny
vola, dia natao ny tahaky ny
nampianara'ny azy: ary izany
teny izany naeli'ny ny Jiosy
mandrak'andro any.
16 Ary ny mpianatra iraikia
amby ny folo nankany Galily
tany an-tendrombohitra, izay na-
sai'ny ny Jesosy haleha ny.
17 Ary no ny nahita azy izy,
dia nitsaoka azy: fa niahanahana

ny sasany.
18 Ary no ny avy i Jesosy, dia
nilaza tamy ny hoe, Efa nome'ny
ahy ny hery rehetra any an-
danitra sy aty an-tany.
19 Mandehana hianareo, dia
ampianaro ny olona rehetra, ka
ataovy batisa izy amy ny ana-
rany ny Ray, sy ny Zanaka, ary
ny Fanahy Masina;
20 Ka mampianatra azy hitan-
drina izay rehetra nandidia'ko
anareo: ary, indro, izaho ao
amy nareo mandrakariva, am-
barapa-hatapitry izao tontolo
izao.

---

## NY FILAZAN-TSARA

# NO SORATA'NY I MARIKA.

### TOKO I.

Ny voalohany ny filazan-tsara
ny Jesosy Kraisty, Zanak' Andri-
amanitra;
2 Toy izay no sorata'ny ny
mpaminany hoe, Indro, izaho
haniraka ny irak'o ho eo aloha
nao, izay hamboatra ny làla 'nao
eo aloha nao.
3 Ny feo mitaraina any an-
efitra hoe, Amboary ny làlany
ny Jehovah, ahitsio ny aleha ny.
4 I Jaony nanao batisa tany
an-efitra, ary izy nitory ny batisa
ny fibebahana, 'mba hamela'ny
ny heloka.
5 Ary dia nivoaka hankany
amy ny, ny amy ny tany Jiodia
rehetra, sy ny amy ny Jeriosa-
lema rehetra, ary natao ny batisa
tany an-ony Jaoridany izy, ka
maneky ny helo'ny.
6 Ary Jaony nitafy lamba vo-
lon-angamenavava, ary fisikinan-
koditra tamy ny vania'ny; ary
valala vao sy tantely remby no
fihina'ny;
7 Ary nitory hoe, Avy mana-
raka ahy izay mahery no ho
izaho, izaho tsy tokony hiondri-
kia hamaha ny fehin-kiapa ny.
8 Izaho efa nanao batisa ana-
reo tamy ny rano tokoa; fa izy
hanao batisa anareo amy ny
Fanahy Masina.
9 Ary tamy ny izany andro
izany, i Jesosy dia niala tany
Nazareta ny Galily, ary natao
ny Jaony batisa tany Jaoridany
izy.
10 Ary raha vao niakatra tamy
ny rano izy, dia nahita ny lanitra
nisokatra, ary ny Fanahy nidina
tany amy ny, toy ny endri-boro-
mahailala:
11 Ary avy ny feo tany an-
danitra nanao hoe, Hianao no
zana'ko malala ko, izay ankasi-
traha'ko indrindra.
12 Ary ny fanahy dia nandroa-
kâ azy tany an-efitra tamy ny
izay.
13 Ary izy efa-polo andro tany
an-efitra, ka nalai'ny ny Satana
fanahy izy; ary izy nitoetra tamy
ny biby dia; ary ny anjely na-
nompo azy.
14 Ary rehefa natao ny tamy ny
trano maizina i Jaony, i Jesosy
dia nankany Galily, ka mitory
ny filazan-tsara ny fanjakan'
Andriamanitra,
15 Ary manao hoe, Tonga ny
fotoana, ary efa akeky ny fanja-
kan' Andriamanitra: mibebaha
hianareo, ary minoa ny filazan-
tsara.
16 Ary izy raha nitsangantsan-
gana tamorony ny ranomasina
ny Galily, dia nahita any Simona,
sy Andrio, rahalahy ny, man-
datsaka ny vovo ny tamy ny

ranomasina: fa mpamovo izy.
17 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Manaraha ahy hianareo,
ary hatao ko ho mpamovo olona
hianareo.
18 Ary izy nandao ny vovo ny
tamy ny izay, ary dia nanaraka
azy.
19 Ary rehefa niala lavitra kely
teo izy, dia nahita any Jakoba, zanaky Zebedy, ary i Jaony rahalahy ny, sy izay tany an-tsambo koa namboatra ny vovo ny.
20 Ary dia nantsoi'ny tamy ny
izay izy: ary dia nilaoza'ny i
Zebedy ray ny tany an-tsambo,
'mba amy ny ankizy ny izay no
tambaza'ny, ary dia nanaraka
azy izy.
21 Ary izy dia nankany Kaperinaomy; ary raha amby amy ny
sabata, dia niditra tamy ny sionagogy izy, ary nampianatra.
22 Ary talanjona izy tamy ny
fampianara'ny: fa izy nampianatra azy tahaky izay nanana
fahefana, fa tsy tahaky ny mpanoratra.
23 Ary nisy lehilahy iray manam-panahy maloto tamy ny
sionagogy ny; ary nitaraina mafy izy,
24 Hoe, Endrey; fa inona no
hatao nao amy nay, Hianao Jesosy amy ny Nazareta? avy hamono anay va hianao? izaho mahalala anao, fa ny Masiny ny
Andriamanitra hianao.
25 Ary i Jesosy nananatra
azy, hoe, Mangìna hianao, ary
mivoaha amy ny.
26 Ary ny fanahy maloto no
nanetitetikia azy, ary nitaraina
tamy ny feo mahery, dia nivoaka
tamy ny izy.
27 Ary izy rehetra gaga, ka
dia nifanontany izy, hoe, Inona
izao zavatra izao? ary manao
ahoana izao fampianarana vaovao izao? fa amy ny fahefana no andidia'ny ny fanahy maloto, ary dia maneky azy izy.
28 Ary ny laza ny dia niely
tamy ny izay, tany amy ny tany
rehetra tany Galily.
29 Ary tamy ny izany, rehefa
nivoaka tamy ny sionagogy izy,
dia niditra tany an-trano ny Simona sy Andrio izy, 'mba amy
ny Jakoba sy Jaony.
30 Ary ny reny ny vady ny Simona nandry, fa marary ny tazo
izy, ary izy namonjy nilaza azy
tamy ny.
31 Ary izy dia nankany, ary
nandray azy tamy ny tàna'ny,
ary dia nanangana azy; ary ny
tazo dia nandao azy vetivety
foana, ary izy dia nanompo azy.
32 Ary no ny hariva, raha vao
maty ny masoandro, dia nenti'ny
tamy ny izay marary rehetra, sy
ny demoniaka.
33 Ary vory avokoa ny ao antanàna teo anilany ny varavarana.
34 Ary izy nahasitrana ny maro izay marary amy ny aretintsamy hafa, ary namoaka ny demonia maro; ary tsy navela ny
hiteny ny demonia, fa nahalala
azy izy.
35 Ary izy nifoha maraina alina koa, dia nivoaka, ary nankany
amy ny tany foana, ary dia nivavaka tao izy.
36 Ary i Simona, sy izay niaraka tamy ny, dia nanaraka azy.
37 Ary izy, rehefa nahita azy,
dia nilaza tamy ny hoe, Izy rehetra mitady anao.
38 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Andeha isikia hankany amy ny
tanàna akeky, 'mba hitoria'ko
teny any koa: fa izany no naleha
ko.
39 Ary izy nitory teny tany amy
ny sionagogy ny tao i Galily rehetra, ary namoaka ny demonia.
40 Ary nisy boka nankany
amy ny, ka nifona, sady nandohalikia tamy ny, ary nanao tamy
ny hoe, Raha mety hianao, mahay mahadio ahy hianao.


D 2

41 Ary i Jesosy dia namindra-
fo, ary naninjitra ny tàna'ny, dia
nanendry azy, ary nilaza tamy
ny hoe, Mety aho; madiova hia-
nao.
42 Ary raha vao niteny izy,
dia nandao azy tamy ny izay
ny boka, ary dia sitrana izy.
43 Ary izy, rehefa nananatra
azy tsara, dia nampandeha azy
tamy ny izany.
44 Ary izy nilaza tamy ny,
hoe, Aza ambara nao na amy ny
olona iray akory: fa mandehana,
asehoy ny mpisorona ny tena
nao, ary ento ny fanatitr'ao tamy
ny nahadiova'ny anao, izay nan-
didia'ny Mosesy 'mba ho fa-
nambarana ho azy.
45 Ary izy nivoaka, dia vao
no lazalazai'ny izy, ary nanely
izany teny izany, ka tsy nahazo
niditra nihiarihiary intsony tany
an-tanàna i Jesosy, fa izy ni-
toetra tany ivelany tamy ny tany
foana; ary dia nanatona azy ny
olona rehetra eny tontolo eny.

## TOKO II.

Ary raha afaka ny andro sasa-
ny, dia niditra tany Kaperi-
naomy indray izy; ary dia no la-
zalazai'ny, fa tao an-trano izy.
2 Ary vetivety foana dia nian-
gona ny maro, ka dia tsy nisy hi-
toerana, na dia amy ny varava-
rana aza: ary izy nitory teny
tamy ny.
3 Ary izy nankany amy ny,
dia nitondra ny anankiray ma-
rary maty ila, izay no lanjai'ny
ny efa-dahy.
4 Ary izy rehefa tsy nahazo
nanatona azy, fa nifanety ny
olona, dia nanesotra ny tafon-
trano izay nitoera'ny: ary izy,
rehefa nanesotra azy, dia naidi'
ny ny fandriana izay nandria'ny
ny marary maty ila.
5 I Jesosy raha nahita ny fino-
a'ny, dia nilaza tamy ny marary
maty ila hoe, Anaka, afaka ny
helok'ao.
6 Fa ny mpanoratra sasany
nipetraka teo, ary nifanditra tam-
po ny hoe,
7 Nahoana ity lehilahy ity no
miteny ratsy toy izany? iza no
mahay mamela ny heloka, raha
tsy ny Andriamanitra hiany?
8 Ary vetivety foana i Jesosy,
raha nahalala tam-po ny, fa ni-
fanditra izany tam-po ny izy, dia
nilaza tamy ny hoe, Nahoana
hianareo mifanditra am-po na-
reo zany zavatra izany?
9 Iza no mora mora kokoa, ny
milaza amy ny maty ila hoe,
Afaky ny helok'ao; fa ny mila-
za hoe, Mitsangàna, ary ento ny
fandria'nao, ary mandehana?
10 Fa 'mba ho fantatr'areo, fa
ny Zanadahy manana fahefana
hanafaka ny heloka ambony ny
tany, (dia nilaza tamy ny maty
ila izy,)
11 Izaho milaza amy nao hoe,
Mitsangàna, ary ento ny fandria'
nao, ary modia hianao.
12 Ary izy nitsangana tamy ny
izay, ary nitondra ny fandria'ny,
ary dia lasa izy teo imaso ny izy
rehetra; ka dia talanjona izy re-
hetra, ary nankalaza ny Andria-
manitra, hoe, Izahay tsy 'mbo-
la nahita toy izany.
13 Ary izy dia nandeha indray
tany amoron-dranomasina; ary
ny olona rehetra dia nankany
amy ny, ary izy nampianatra
azy.
14 Ary izy, raha nandalo, dia
nahita any Levy zanaky Alifio
nipetraka tanilany ny fandraisan-
ketra, ary nilaza tamy ny hoe,
Manaraha ahy. Ary izy nitsan-
gana, dia nanaraka azy.
15 Ary tamy ny izany, raha i
Jesosy nipetraka nihinana tao
an-trano, maro ny farantsa sy ny
mpanota niara-nipetraka tamy
ny Jesosy sy ny mpiana'ny: fa
nisy maro tao, ary dia nanaraka
azy izy.

16 Ary ny mpanoratra sy ny
Farisisa, raha nahita azy nihi-
nana tamy ny farantsa sy ny
mpanota, dia nilaza tamy ny
mpiana'ny hoe, Nahoana izy no
mihinana sy misotro amy ny fa-
rantsa sy ny mpanota?
17 I Jesosy raha nandre izany,
dia nilaza tamy ny hoe, Ny fina-
ritra tsy mila mpanao ody, fa ny
marary: izaho tsy avy hiantso
ny marina, fa ny mpanota 'mba
hibebaka.
18 Ary ny mpianatry ny Jaony,
sy ny Farisisa nahavatra nifady:
ary dia avy hilaza amy ny hoe,
Nahoana ny mpianatry ny Jaony
sy ny Farisisa no mifady, fa ny
mpianatr'ao no tsy mifady?
19 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Mahay mifady va ny hava-
ny ny ampakari'ny, raha'mbola
ao amy ny hiany ny mpampaka-
tra? izy tsy mahay mifady, raha
'mbala ao ny mpampakatra.
20 Fa ho avy ny andro, raha
halai'ny any amy ny ny mpam-
pakatra, ary dia hifady izy amy
ny izany andro izany.
21 Tsy misy olona mamboatra
akanjo tonta amy ny lamba vao-
vao: fa raha izany, ny vaovao
natampina handriatra ny tonta,
ary dia hitatra ny triatra.
22 Ary tsy misy olona manisy
toaka vaovao amy ny tavoahan-
gy tonta: fa raha izany, ny toa-
ka vaovao hamohitra ny tavoa-
hangy, ary dia raraka ny toaka,
sady simba ny tavoahangy: fa
ny toaka vaovao tsy maitsy
hatao amy ny tavoahangy vao-
vao.
23 Ary tamy ny izany, raha na-
maky ny tanim-bary tamy ny sa-
bata izy; ary ny mpiana'ny, raha
nandeha, dia vao nanoty ny sa-
lohim-bary.
24 Ary ny Farisisa nilaza tamy
ny hoe, Indro, nahoana izy no
manao izay tsy mety amy ny sa-
bata?
25 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Hianareo tsy 'mbola namaky
izay natao ny Davidra va, raha
nila sady noana izy, 'mba amy
ny izay niaraka tamy ny?
26 Ahoana no nidira'ny tany
an-trano ny Andriamanitra tamy
ny andro ny Abiatara mpiso-
rana be, ary nihinana ny mofo
naseho, izay tsy mety ho hanina,
afa tsy ny mpisorona hiany, ary
nome'ny izay niaraka tamy ny
koa?
27 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ny sabata natao ny ho any ny
olona, fa tsy ny olona ho any ny
sabata:
28 Koa amy ny izany ny Zana-
dahy no Tompo ny ny sabata.

## TOKO III.

Ary izy dia niditra indray tany
amy ny sionagogy; ary nisy le-
hilahy maty tànana teo.
2 Ary izy nizaha taratra azy
na mahasitrana azy amy ny sa-
bata; 'mba hiampanga'ny azy.
3 Ary izy nilaza tamy ny le-
hilahy marary maty tànana,
hoe, Mitsangàna eo afovoany.
4 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Hanao soa va, fa hanao ratsy no
mety hatao amy ny sabata?
Hamonjy ny aina va, fa haha-
faty? Ary dia nangina izy.
5 Ary izy, rehefa nijery azy ta-
my ny fahatezerana, ary nala-
helo fa saro-po izy, dia nilaza
tamin-dralehilahy hoe, Ahinjiro
ny tàna'nao. Ary dia nahinji'
ny: ary sitrana ny tàna'ny.
6 Ary ny Farisisa, raha nivoa-
ka, dia niray tetikia tamy ny
Herodiana tamy ny izany, 'mba
hahafaty azy.
7 Fa i Jesosy niala 'mba amy
ny mpiana'ny hankany amy ny
ranomasina: ary dia nanaraka
azy ny olona maro tany Galily
sy tany Jiodia,
8 Ary tany Jeriosalema, sy

tany Idiomea, ary tany an-dafy
ny Jaoridany; ary ny olona
maro izay nanodidina any Taira
sy Sidona, rehefa nandre izay
zavatra be natao ny, dia nankao
amy ny.
9 Ary izy nilaza tamy ny mpi-
ana'ny, fa misy sambo kely
miandry azy, fa maro ny olona,
fandrao izy mifanety amy ny.
10 Fa izy nahasitrana ny maro,
ka dia nifanety tamy ny 'mba
hanendry azy, izay rehetra na-
nana aretina.
11 Ary ny fanahy maloto,
rehefa nahita azy, dia niondrikia
teo anatreha'ny, ary nitaraina,
hoe, Hianao no zanak' Andria-
manitra.
12 Ary izy nananatra azy mafy
'mba tsy hilaza azy.
13 Ary izy dia niakatra tany
an-tendrombohitra, ary niantso
izay tia ny: ary dia nankany
amy ny izy.
14 Ary izy nanendry roa amby
ny folo lahy 'mba hitoetra ao
amy ny, ary 'mba haniraka azy
hitory teny,
15 Ary hanana fanefana ha-
hasitrana ny aretina, ary hamo-
aka ny demonia;
16 Ary Simona no natao ny
hoe, Petera;
17 Ary Jakoba zanaky Ze-
bedy, ary Jaony rahalahy ny
Jakoba: ary natao ny ny anara'
ny, Boanarijesy, izay no zana-
baratra.
18 Ary Andrio, sy Filipo, sy
Baritolomeo, sy Matio, ary Tao-
masy; ary Jakoba zanaky Ali-
fio, sy Tadio, ary Simona Kana-
nitra.
19 Ary Jiodasy Isikariotra,
izay namadikia azy; ary izy dia
nankany an-trano.
20 Ary ny olona maro nivory
indray, ka dia tsy nahazo nihi-
nana mofo aza izy.
21 Ary ny hava'ny, rehefa
nandre izany, dia nivoaka 'mba
hihazona azy: fa hoy izy, Efa
adala izy.
22 Ary ny mpanoratra nidina
niala tany Jeriosalema, dia na-
nao hoe, Izy manana Belizeboba,
ary amy ny loha ny ny demonia
no namoaha'ny ny demonia.
23 Ary izy, rehefa niantso azy,
dia nanao fanoharana tamy ny
hoe, Atao ny Satana ahoana
hamoaka ny Satana?
24 Ary raha ny fanjakana
miady an-drano, tsy mety ma-
haritra izany fanjakana izany.
25 Ary raha ny trano miady
an-drano, tsy mety maharitra
izany trano izany.
26 Ary raha i Satana miady
an-drano, ary miodina, tsy mety
maharitra, fa manam-parany
izy.
27 Tsy misy olona mahazo
maka ny fanaky ny mahery, re-
hefa miditra any an-trano ny,
raha tsy afatotra angaloha ny
mahery, ary dia vao halai'ny ny
ao an-trano ny.
28 Izaho milaza amy nareo to-
koa, Fa hahazo fifonana ny za-
nak'olona amy ny hahotana re-
hetra, sy ny fitenenan-dratsy
rehetra izay atao ny:
29 Fa izay miteny ratsy any
Fanahy Masina, tsy hahazo fi-
fonana ambarakizay, fa maitsy
mahita loza amy ny fitsarana
mandrakizay izy:
30 Fa hoy izy, Manam-panahy
maloto izy.
31 Dia nankany ny reny ny sy
ny rahalahy ny, ary nitoetra tao
ala-trano, ka naniraka tany amy
ny hiantso azy.
32 Ary ny olona maro nipetra-
ka manodidina azy, ary izy nila-
za tamy ny hoe, Indro, ny reny
nao, sy ny rahalahy nao, mitady
anao ao ala-trano.
33 Ary izy namaly azy hoe, I-
za no reny ko sy rahalahy ko?
34 Ary izy nijery izay nipetra-
ka manodidina azy, dia nilaza

hoe, Indro ny reny ko sy ny
rahalahy ko!
35 Fa izay mankasitraka ny
Andriamanitra, izy no rahalahy
ko, sy anabavy ko, ary reny ko.

## TOKO IV.

Ary vao nampianatra indray
tao amoron-dranomasina izy:
ary ny olona maro dia nivory
tany amy ny, ka dia niditra i
Jesosy tany an-tsambo, ary nipe-
traka tamy ny ranomasina; ary
ny olona rehetra nitoetra tamy
ny tany tao amoron-dranoma-
sina.
2 Ary izy nampianatra azy za-
vatra maro tamy ny fanoharana,
ary nilaza tamy ny fampianara'
ny azy, hoe,
3 Mihenoa; Indro, lasa ny
mpamafy 'mba hamafy:
4 Ary tamy ny izany, raha izy
namafy, dia latsaky ny voa sa-
sany tany amoron-dàlana, ary
dia avy ny vorona, ary nandany
azy.
5 Ary latsaky ny sasany tamy
ny tany be vato, izay nisy tany
kely foana; ary izy nitrebona
vetivety foana, fa tsy nisy tany
lalina:
6 Fa rehefa niposaka ny ma-
soandro, dia nalazo; ary maty
izy, fa tsy nanam-paka.
7 Ary latsaky ny sasany tamy
ny tsilo, ary ny tsilo naniry, dia
nanarona azy, ary tsy namoa.
8 Ary latsaky ny sasany tamy
ny tany soa, ary raha naniry sy
namoa, dia vokatra; ary dia
namoa, ny sasany avy intelo-
polo heny, ary ny sasany avy
inenim-polo heny, ary ny sasany
avy injato heny.
9 Ary izy nilaza tamy ny, hoe,
Izay manan-tsofina malady, ave-
lao izy hihaino.
10 Ary raha nitoetra irery izy,
dia nanontany ny hevitra ny fa-
noharana tamy ny, izay nana-
raka 'mba amy no roa amby ny
folo lahy.
11 Ary izy nilaza tamy ny,
hoe, Ome'ny anareo 'mba haha-
fantatra ny zavatra afenina amy
ny fanjakany ny Andriamanitra;
fa ny zavatra rehetra, atao ny
amy ny fanoharana amy ny izay
any ivelany:
12 Fa izy mahiratra, fa tsy
mahita; ary izy mandre, fa tsy
mihaino, na dia mahalala; fan-
droa hampibebaha'ny, ary have-
la ny ny helo'ny.
13 Ary izy nilaza tamy ny,
hoe, Tsy fantatr'areo va izany
fanoharana izany? Ary atao
nareo ahoana no hahafantatra
ny fanoharana rehetra?
14 Ny mpamafy dia mamafy
ny teny.
15 Ary ireto izay latsaka tao
amoron-dàlana, no izay nafafy
ny ny teny; ary rehefa nandre,
dia avy faingiana i Satana, ary
maka ny teny izay nafafy ny
tam-po ny.
16 Ary izay nafafy ny tamy ny
tany be vato, no izay mandre ny
teny, ary mandray azy faingiana
amy ny fifaliana.
17 Ary izy tsy 'mbola mamaka
tsara, ary amy ny izany, tsy
maharitra ela izy: ary rehefa
avy ny fahasosorana sy ny fa-
haratsiana amy ny teny, dia ta-
fintohina faingiana izy.
18 Ary izay nafafy ny tamy ny
tsilo, no izay mandre ny teny,
19 Ary ny fitandremany ny
fivelomana, ary ny famitaky ny
harena, ary ny filany ny zavatra
sasany dia miditra hamono ny
teny, ka tsy hamoaza'ny.
20 Ary izay nafafy ny tamy ny
tany soa, no izay mandre ny
teny, ary mandray azy; ary dia
mamoa, ny sasany avy intelo-
polo heny, ny sasany avy in-
enim-polo heny, ary ny sasany
injato heny.
21 Ary izy nilaza tamy ny,
hoe, Enti'ny ny jiro va hape-

tra'ny ambany ny vata, na ambany ny farafara? Tsy hatao ny va amy ny fitoeran-jiro?
22 Fa tsy misy ierena, izay tsy ho hita ny; ary tsy misy afenina, izay tsy haseho ny.
23 Raha misy olona manantsofina malady, avelao izy hihaino.
24 Ary izy nilaza tamy ny, hoe, Tandremo izay re nareo: amy ny izay ohatra no atao nareo, dia no hohari'ny hianareo.
25 Fa izay rehetra manana, dia home'ny: ary izay rehetra tsy manana, dia halai'ny any amy ny izay anana'ny.
26 Ary izy nilaza, hoe, Ny fanjakan'Andriamanitra dia toy ny olona, raha mamafy voa amy ny tany;
27 Ary matory sy mifoha amy ny andro sy ny alina, ary ny voany dia naniry, sady vaky vazana, fa tsy fanty'ny ny faniry ny.
28 Fa ny tany mamoa ho azy; voalohany dia mitohatra, ary dia teraka, ary rehefa izany, dia soa-maravo izy.
29 Fa rehefa masaka ny voany, dia mitondra fijinjana faingiana izy, fa efa akeky ny fararano.
30 Ary izy nilaza tamy ny, hoe, Tahaky ny inona no hatao ntsikia ny fanjakan'Andriamanitra? Ary amy ny fanoharana manao ahoana no hanoharan'tsikia azy?
31 Izy tahaky ny voan-tsinapy, raha nafafy ny tamy ny tany, kely no ho ny voa rehetra amy ny tany:
32 Fa rehefa nafafy ny, dia naniry izy, ary lehibe no ho ny anana rehetra, ary manan-tsampana lehibe izy, ka dia mialoka ao amy ny, ny voro-manidina.
33 Ary tamy ny fanoharana maro tahaky izany no nambara ny tamy ny ny teny, toy izay hay ny handrenesa 'ny.
34 Raha tsy tamy ny fanoharana, tsy niteny tamy ny izy: ary raha mitokana, dia nambara ny tamy ny mpiana'ny ny zavatra rehetra.
35 Ary izy tamy ny izany andro izany, no ny hariva, dia nilaza tamy ny, hoe, Avelao isikia hankany andafy.
36 Ary izy, rehefa nampody ny olona maro, dia naka azy, raha tany an-tsambo izy. Ary nisy sambo madinikia hafa koa teo amy ny.
37 Ary no ny avy ny tafiodrivotra lehibe, ary ny alondrano nianjera tamy ny sambo, dia feno rano izy.
38 Ary izy natory tamy ny vody ny ny sambo tambony ny ondana: ary izy namoha azy, ary nilaza tamy ny hoe, Tompo ko, tsy manino' nao, raha maty izahay?
39 Ary izy dia nifoha, ary nandrara ny rivotra, ary nilaza tamy ny ranomasina hoe, Miadàna, mitsahara. Ary ny rivotra dia nitsahatra, sady tony ny andro.
40 Ary izy nilaza tamy ny hoe, Nahoana hianareo no matahotra toy izany? Nahoana no tsy manam-pinoana hianareo?
41 Ary izy natahotra indrindra, ary nifampilaza, hoe, Manao ahoana ity lehilahy ity, ka ny rivotra sy ny ranomasina mankato azy?

## TOKO V.

Ary izy namaky ny ranomasina hankany andafy, any amy ny tany Gadareny.
2 Ary rehefa nivoaka tamy ny sambo, dia nifanena tamy ny vetivety ny lehilahy manampanahy maloto, izay niala tamy ny fasana.
3 Izy nonina tao amy ny fasana; ary ny olona tsy nahay namatotra azy, na amy ny gadra fohy aza:

4 Fa nafato'ny matetikia tamy
ny gadra fohy sy ny gadra lava,
ary ny gadra fohy no tapahi'ny,
ary ny gadra lava no vaky ny;
ary tsy nisy olona nahay namo-
laka azy.
5 Ary izy nitoetra mandraka-
riva, andro aman-alina, tany an-
tendrombohitra, ary tao amy ny
fasana, mitaraina, ary miteti-tena
amy ny vato.
6 Fa izy nahita any Jesosy eny
lavitr'eny, ary nihiazakazaka,
dia nitsaoka azy,
7 Ary izy nitaraina tamy ny feo
mahery, ary nilaza, hoe, Inona
no hatao ko amy nao, Jesosy,
Zanak'Andriamanitra avo in-
drindra? Ampianiana'ko anao
amy ny Andriamanitra 'mba
tsy hahoria'nao ahy.
8 Fa izy nilaza tamy ny hoe,
Mivoaha amin-dralehilahy, ry
fanahy maloto.
9 Ary i Jesosy nanontany tamy
ny, hoe, Iza no anara'nao? Ary
izy nilaza tamy ny, hoe, Lejiona
no anara'ko; fa maro izahay.
10 Ary izy nilelapaladia tamy
ny'mba tsy ho roahi'ny hiala
amy ny tany izy.
11 Ary nisy kisoa maro nifahy
tany amy ny tendrombohitra.
12 Ary ny demonia nifona
tamy ny, hoe, Asavy 'mba hidi-
ra'nay any anaty ny kisoa.
13 Ary i Jesosy namela azy ta-
my ny izany. Ary ny fanahy
maloto, rehefa nivoaka, dia ni-
ditra tany anaty ny kisoa: ary
ny kisoa nihazakazaka tamy ny
tevana, ka sendaotra tamy ny
ranomasina, (ary tokony ho roa
arivo izy,) ary dia maty tany an-
dranomasina izy.
14 Ary izay namahy ny kisoa
dia nandositra, ary nilaza izany
teny izany tany an-tanàna, ary
tany an-tsaha. Ary dia nivoa-
ka'mba hizaha izay natao ny izy.
15 Ary izy nankany tamy ny
Jesosy, dia nahita izay nanana
ny demoniaka sady nanana ny
lejiona, mipetraka, ary miakanjo,
ary mody ny sai'ny: ary dia
natahotra izy.
16 Ary izay nahita izany, dia
nilaza tamy ny izay nanava'ny
ny demoniaka sy ny kisoa.
17 Ary izy vao nangataka ta-
my ny 'mba hiala amy ny tany
ny.
18 Ary rehefa tonga tany an-
tsambo izy, ny demoniaka dia
nangataka tamy ny 'mba hitoe-
tra ao amy ny.
19 Nefa i Jesosy tsy namela
azy, fa nilaza tamy ny hoe, Mo-
dia any amy ny hava'nao, ary
lazao amy ny izay natao ny ny
Tompo tamy nao, ary namindra-
fo tamy nao izy.
20 Ary izy niala, dia vao nila-
za tany Dekapolisa izay natao
ny Jesosy tamy ny: ary dia ga-
ga ny olona rehetra.
21 Ary i Jesosy rehefa nande-
ha tany an-tsambo indray, 'mba
hankany andafy, dia nivory ta-
ny amy ny ny olona maro: ary
izy efa amby amoron-dranoma-
sina.
22 Ary, indro, avy ny mpana-
paky ny sionagogy anankiray,
Jairosy no anara'ny; ary izy
rehefa nahita azy, dia nianko-
hoka tamy ny tongo'ny.
23 Ary izy nifona mafy tamy
ny, hoe, Ny zanak'o vavy kely
marary saiky maty: masìna
hianao, mankanesa hametraka
ny tàna'nao amy ny, 'mba haha-
sitrana azy, ary dia ho velona izy.
24 Ary i Jesosy niara-nandeha
tamy ny; ary ny olona maro
nanaraka azy, sady nanety azy.
25 Ary nisy vehivavy ananki-
ray nitsi-dra roa amby ny folo
taona,
26 Ary izy nandefitra zavatra
maro tamy ny mpanao ody maro,
ary izy efa nandany ny fanana'ny
rehetra, ary tsy mety sitrana, fa
niharatsy ratsy ko koa izy,

27 Ary izy rehefa nandre any
Jesosy, dia nifanety tamy ny
olona tao aoria'ny, ary nanendry
ny akanjo ny.
28 Fa hoy ravehivavy, Raha
mahazo hanendry ny akanjo ny
aza, dia ho sitrana aho.
29 Ary vetivety foana dia niha-
maina ny loha ny ny fitsi-dra
ny; ary fanta'ny fa sitrana tamy
ny izany aretina izany izy.
30 Ary i Jesosy nahalala tamy
ny izany, fa nisy soa niala tamy
ny, dia nihodina izy teo amy
ny olona nifanety, ary nilaza
hoe, Iza no nanendry ny akanjo
ko?
31 Ary ny mpiana'ny nilaza ta-
my ny hoe, Hianao mahita ny
olona maro mifanety anao, ary
hoy hianao, Iza no nanendry ahy?
32 Ary izy nijery manodidina
'mba hizaha'ny izay nanao iza-
ny zavatra izany.
33 Fa ny vehivavy natahotra
sady nangovitra, fa fanta'ny izay
natao ny tamy ny, dia nankany,
ary niondrikia teo anatreha'ny,
ary nilaza tamy ny ny to rehetra.
34 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Rankizy vavy, ny finoa'nao efa
nahasitrana anao; mandehana
miadana, ary sitràna amy ny
areti'nao hianao.
35 Raha 'mbola niteny izy, dia
avy izay nirahi'ny ny mpana-
paky ny sionagogy, ka manao
hoe, Maty ny zanak'ao vavy:
nahoana hianao 'mbola mahory
ny Tompo?
36 Ary i Jesosy, raha vao
nandre ny teny izay natao ny,
dia nilaza tamy ny mpanapaky
ny sionagogy, hoe, Aza mataho-
tra, fa minoa hiany.
37 Ary izy tsy namela ny olona
hanaraka azy, afa tsy i Petera
sy Jakoba, ary Jaony rahalahy
ny Jakoba.
38 Ary izy dia nankany an-
trano ny mpanapaky ny siona-
gogy, ary nahita ny mihorako-
raka, ny mitomany, ary ny ma-
lahelo indrindra.
39 Ary izy, rehefa niditra, dia
nilaza tamy ny, hoe, Nahoana
hianareo no mihorakoraka sy
mitomany? Ny ankizy vavy
tsy 'mba maty, fa matory.
40 Ary izy nihiomehy azy.
Fa izy rehefa nampivoaka azy
rehetra, dia naka ny ray sy reny
ny ankizy vavy, sy izay nitoetra
tao amy ny, ary dia niditra tany
amy ny ankizy vavy.
41 Ary izy nihazona ny ankizy
vavy tamy ny tàna'ny, ary nila-
za tamy ny hoe, Talita kiomy;
izay ahafantara'ny hoe, Ankizy
vavy, izaho milaza amy nao,
mitsangàna.
42 Ary vetivety foana, dia ni-
tsangana ny ankizy vavy, ary
nandehandeha; fa efa roa amby
ny folo taona izy. Ary talanjona
izy rehetra tamy ny fahatalan-
jonana lehibe.
43 Ary izy nananatra azy tamy
ny izany 'mba tsy hilazalaza amy
n'olona izany; ary izy nandidy
'mba home'ny azy zavatra ho
hanina.

## TOKO VI.

Ary i Jesosy nivoaka tao, ary
nankany amy ny tany ny; ary ny
mpiana'ny dia nanaraka azy.
2 Ary rehefa tonga ny sabata,
dia vao nampianatra tany amy
ny sionagogy izy: ary maro izay
nandre, dia gaga, ka nanao hoe,
Aiza no ahazoa'ny ity lehilahy
ity izany? Ary manao ahoana
izay fahendreny nome'ny azy,
ka hay ny ny tàna'ny hanava'ny
izany fahagagana izany?
3 Tsy ity ny mpandrafitra za-
naky Mary, rahalahy ny Jakoba,
sy Jose, sy Jioda, ary Simona?
Ary ny anabavy ny tsy mitoetra
ety amy nay va izy. Ary dia
tafintohina tamy ny izy.
4 Fa i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ny mpaminany tsy 'mba

afa-boninahitra, raha tsy amy ny
tany ny, sy amy ny hava'ny, ary
amy ny mpianakavy ny.
5 Ary izy tsy nahay nanao fa-
hagagana akory tao, afa tsy na-
metraka ny tàna'ny tamy ny olo-
na marary vitsy foana, ary dia
nahasitrana azy izy.
6 Ary gaga izy tamy ny tsy fi-
noa'ny. Ary izy dia nitety vohi-
tra mampianatra.
7 Ary izy niantso ny roa amby
ny folo lahy hankao amy ny, ary
dia vao naniraka azy tsy roa
roa; ary nome'ny azy fanefana
tamy ny fanahy maloto;
8 Ary izy nananatra azy hoe,
Aza mitondra amy ny aleha
nareo na kitapo, na mofo, na vola
amy ny kitapo nareo, afa tsy
tehina hiany:
9 Fa asivy ny kapa: aza mita-
fy akanjo roa.
10 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Amy ny izay trano no hidira'na-
reo, mitoera any ambara-piala
nareo.
11 Ary izay tsy mety hampan-
droso anareo, ary tsy hihaino
anareo, raha miala hianareo, he-
tsikietseho ny vovoka, ho afaka
amy ny tongotr'areo, ho vavo-
lom-belona hiampanga'ny azy.
12 Ary izy nivoaka, dia nitory
hoe, Tsy mety raha tsy mibe-
baka.
13 Ary izy namoaka ny demo-
nia maro, ary nanosotra ny maro
tamy ny menaka izay narary,
ary dia nahasitrana azy izy.
14 Ary i Herodra mpanjaka,
raha nandre izany; (fa efa re
ny ny anara'ny;) ary izy nilaza
hoe, Efa nitsangana tamy ny
maty i Jaony mpanao batisa, koa
amy ny izany dia natao ny ny
fahagagana.
15 Ny sasany nanao hoe, Elia-
sa izy Ary ny sasany nanao hoe,
Mpaminany izy, na toy ny mpa-
minany anankiray.
16 Ary rehefa nandre izany i
Herodra, dia nanao hoe, I Jaony
izy, izay no tapahi'ko ny loha
ny: izy efa nitsangana tamy ny
maty.
17 Fa i Herodra rehefa nani-
raka, dia nampisambotra any
Jaony, ary dia nampamatotra
azy tany amy ny trano maizina,
tamy ny fitiava'ny ny Herodia
vady ny Filipo rahalahy ny; sady
nampakari'ny ho vady ny izy.
18 Fa i Jaony efa nanao tamy
ny Herodra hoe, Tsy mety raha
halai'nao ny vady ny ny raha-
lahy nao.
19 Koa amy ny izany, dia tezi-
tra tamy ny i Herodra, ary taha-
mono azy, fa tsy azo ny.
20 Fa i Herodra natahotra any
Jaony, ka fanta'ny fa lehilahy
marina sy masina, ary izy niaro
azy; ary rehefa nandre azy, dia
nanao zavatra maro izy, ary dia
nihaino azy tamy ny fifaliana.
21 Ary rehefa tonga ny andro
tsara, raha i Herodra nanao fa-
nasana, tamy ny andro nihe-
renan-taona nahateraha'ny, ho
any ny Andriandahy ny, sy ny
Kapiteny, ary ny loholony ny
Galily;
22 Dia niditra ny zanaka vavy
ny Herodia, ary nandihy, ary
nankasitraka any Herodra sy
izay niara-nipetraka tao amy ny,
ny mpanjaka nilaza tamy ny an-
kizy vavy hoe, Mangataha amy
ko izay hilai'nao, ary dia home'-
ko anao,
23 Ary izy nianiana tamy ny,
hoe, Izay hangatahi'nao amy ko,
dia home'ko anao hatry ny sa-
saky ny fanjaka'ko.
24 Ary izy dia nivoaka, ary ni-
laza tamin-dreny ny, hoe, Inona
no hangatahi'ko? Ary izy nila-
za hoe, Ny loha ny Jaony mpa-
nao batisa.
25 Ary izy nizotra hiditra amy
ny izay, any amy ny mpanjaka,
ary nangataka, hoe, Ilai'ko 'mba
home'nao ahy faingiana ny loha

ny Jaony mpanao batisa ao amy
ny lovia.
26 Ary ny mpanjaka dia nala-
helo indrindra; nefa tamy ny fi-
tiava'ny ny fianiana'ny, sy ny
olona niara-nipetraka tao amy
ny, dia tsy nety handà azy izy.
27 Ary ny mpanjaka dia na-
niraka faingana ny mpamono
olona anankiray, ary nandidy
'mba ho enti'ny ny loha ny: ary
izy nandeha, ary no tapahi'ny
ny loha ny tany an-trano maizina,
28 Ary nenti'ny ny loha ny tao
amy ny lovia, ary dia nome'ny
any lay zaza vavy: ary dia no-
me'ny ny lay zaza vavy an-dreny
ny izy.
29 Ary rehefa nandre izany
ny mpiana'ny, dia nandeha haka
ny faty ny izy, ary dia nalevi'ny
tany am-pasana.
30 Ary ny apositaoly niango-
na tany amy ny Jesosy, ary no
lazai'ny tamy ny ny zavatra rehe-
tra, na izay natao ny, na izay
nampianara'ny.
31 Ary izy dia nilaza tamy ny
hoe, Andeha hianareo hitokana
any amy ny fitoerana mangin-
gina, ary mitsahara kely kely: fa
maro no mifamoivoy, ka tsy
misy hitsaharana hihinana.
32 Ary izy dia nandeha an-
tsambo tany amy ny fitoerana
mangingina hitokana.
33 Ary ny olona nahita azy
nandeha, ary maro no nahalala
azy, ary no ny niala tamy ny
tanàna rehetra, dia nihazaka-
zaka hankany izy.
34 Ary i Jesosy, rehefa nivoa-
ka, dia nahita ny olona maro,
ary dia namindra-fo tamy ny, fa
izy toy ny ondry izay tsy manam-
piandry: ary dia vao nampiana-
tra azy ny zavatra maro izy.
35 Ary rehefa lasan-davitra ny
andro, ny mpiana'ny dia nan-
kany amy ny, ary nilaza hoe,
Ity no fitoerana mangingina, ary
efa tafapaka ny andro ankehi-
triny:
36 Ravao izy, 'mba hankane-
sa'ny any an-tsaha, sy any amy
ny vohitra manodidina 'mba hi-
vidy mofo ho azy; fa izy tsy
manan-kanin-ko hani'ny.
37 Ary izy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, Omeo hanina izy.
Ary hoy izy tamy ny, Handeha
hividy mofo va izahay, izay azo
ny ny roan-jato eranambatry, ary
home'ny azy ho hani'ny?
38 Ary hoy izy tamy ny, Firy
ny ampempa nareo? Andeha
ary izahao. Ary rehefa fanta'-
ny, dia hoy izy, Dimy, sy hazan-
drana roa.
39 Ary izy nandidy azy ham-
pipetraka ny olona rehetra an-
tokony tamy ny ahi-maitso.
40 Ary izy dia nipetraka tamy
ny an-toko zato, sy dimam-polo.
41 Ary izy rehefa naka ny am-
pempa dimy sy ny hazandrano
roa, dia niandrandra ny lanitra,
dia nisaotra, ary no vaky ny ny
ampempa, ary nome'ny ny mpia-
na'ny 'mba hapetra'ny eo ano-
loany ny olona; ary ny hazan-
drano roa no zarai'ny tamy ny
izy rehetra.
42 Ary izy rehetra raha nihi-
nana, dia voky.
43 Ary dia nalai'ny ny sobiky
roa amby ny folo, feno ny som-
bintsombiny sy ny hazandrano.
44 Ary izay nihinana ny am-
pempa, dia ho dimy arivo lahy.
45 Ary tamy ny izany, dia
nasai'ny Jesosy ny mpiana'ny
hiditra ao an-tsambo 'mba hita
aloha ny ho any andafy, any
Betisaida,¶ raha nampirava ny
olona izy.
46 Ary izy rehefa nampandeha
azy, dia niala hankany amy ny
tendrombohitra 'mba hivavaka.
47 Ary no ny hariva, ny sambo
dia teo ampovoany ny ranoma-
sina, ary izy irery hiany no tany
an-tanety.
48 Ary izy nahita azy nivoy

fatratra; fa ny rivotra nanoha
azy: ary tamy ny fiambenana
fahefatra tamy ny alina, dia nan-
kany amy ny izy, ka nitsangan-
tsangana tambony ny ranoma-
sina, ary izy tia handalo azy.
49 Fa izy rehefa nahita azy
nitsangantsangana tambony ny
ranomasina, dia natao ny ho
matoatoa izy, ary nitaraina mafy
izy:
50 Fa izy rehetra rehefa nahi-
ta, dia natahotra. Ary tamy ny
izany, dia nilaza tamy ny hoe
izy, Matokia: fa izaho no izy;
fa aza matahotra.
51 Ary izy niakatra hankany
amy ny tao an-tsambo; ary ny
rivotra dia nitsahatra: ary dia
talanjona, ka dia gaga indrin-
dra izy.
52 Ary izy tsy nihevitra ny
amy ny ampempa: fa efa niha-
saropo izy.
53 Ary rehefa nita izy, dia nan-
kany amy ny tany Genesareta,
ary dia nanakeky ny tany.
54 Ary izy rehefa nivoaka ta-
ny amy ny sambo, dia nahalala
azy tamy ny izay.
55 Ary nihazakazaka tamy ny
izany tany manodidina rehetra
izany, dia vao nitondra ny ma-
rary tamy ny fandriana, tany
amy ny izay natao ny no ni-
toera'ny.
56 Ary na aiza na aiza no ha-
leha ny, na amy ny vohitra, na
amy ny tanàna, na amy ny ta-
ny, dia napetra'ny tamy ny là-
lana ny marary, ary izy nifona
tamy ny 'mba hamela'ny azy
hanendry, na dia ny sisiny ny
akanjo ny hiany aza: ary dia
sitrana izay nanendry azy.

TOKO VII.

Ary ny Farisisa niangona tany
amy ny, sy ny mpanoratra sa-
sany, izay avy tany Jeriosalema.
2 Ary rehefa hita ny, fa ny
mpiana'ny sasany mihinana amy
ny tànana maloto, (izany hoe
tànana tsy mioza) dia nanaratsy
azy izy.
3 Fa ny Farisisa, sy ny Jiosy
rehetra, raha tsy mioza ny tà-
na'ny matetikia, tsy homana, fa
mitana ny fanaon-drazana izy.
4 Ary izy, raha avy any an-tse-
na, raha tsy manoza, tsy homa-
na. Ary misy zavatra maro koa,
izay nasai'ny 'mba ho tandre-
mana, ny manasa ny kapoaka,
sy ny vilany, sy ny lovia vara-
hina, ary ny farafara.
5 Ary ny Farisisa sy ny mpa-
noratra nanontany tamy ny hoe,
Nahoana ny mpianatr'ao no tsy
manaraka ny fanaon-drazana, fa
homa-mofo amy ny tànana tsy-
mioza izy?
6 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Marina ny nami-
nania' ny Esaia anareo mpihia-
tsaravelatsihy, toy ny ny sorata'
ny, hoe, Ity olona ity mankalaza
ahy amy ny molotra, fa manala-
vitra ahy amy ny fo ny.
7 Fa izy mivavaka amy ko fo-
ana, ka mampianatra ny didy ny
ny olona ho fampianarana.
8 Ka avela ny ny didy n'An-
driamanitra, fa hianareo mitan-
drina ny fanao ny ny olona, sy
ny manasa ny vilany, sy ny ka-
poaka: ary zavatra maro toy iza-
ny no atao nareo.
9 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Hianareo tokoa manary ny didy
ny ny Andriamanitra, 'mba hi-
tandrina ny fanao nareo.
10 Fa i Mosesy efa nanao hoe,
Manaraha ny ray nao sy ny reny
nao; ary, Izay manozona ny ray,
na ny reny, avelao ho faty tokoa
izy:
11 Fa hianareo manao hoe,
Raha ny olona hilaza amy ny
ray, na amy ny reny, hoe, Kori-
bany, (izany hoe,) fanatitra ity
amy ny soa izay azo nao amy ko:
12 Ary hianareo tsy hamela
azy hanao na inona na inona

amy ny ray ny, na ny reny ny
intsony;
13 Ary hianareo mahafoy ny
teny ny Andriamanitra amy ny
fanao nareo, izay no tori'nareo:
ary zavatra maro toy izany no
atao nareo.
14 Ary izy rehefa niantso ny
olona rehetra, dia nilaza tamy
ny hoe, Mihainoa ahy hianareo
rehetra, ary fantaro.
15 Ny zavatra eo ivelany ny
olona, izay miditra any anaty
ny, tsy mahay mahaloto azy:
fa ny zavatra izay mivoaka any
amy ny, no mahaloto ny olona.
16 Raha misy manan-tsofina
malady, avelao izy hihaino.
17 Ary izy rehefa niditra tany
an-trano hiala amy ny olona, ny
mpiana'ny dia nanontany azy
izany fanoharana izany.
18 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Hianareo koa va tsy manan-tsai-
na? hianareo va tsy mahalala,
fa izay ivelany, raha miditra any
anaty ny ny olona, tsy mahay
mahaloto azy;
19 Fa tsy izay miditra am-po
ny, fa an-kibo ny, ary dia mivoa-
ka any amy ny fivoahana, ary
mampivalana ny hanina rehetra.
20 Ary izy nilaza hoe, Izay mi-
voaka amy ny olona, no maha-
loto ny olona.
21 Fa izay tany anaty ny, dia
mivoaka amy ny fo ny ny olona,
ny sain-dratsy, ny fanintahana,
ny filan-dratsy, ny famonoan-o-
lona,
22 Ny halatra, ny fahihirana,
ny fanahy ratsy, ny famitahana,
ny fijangajangana, ny maso rat-
sy, ny fitenenan-dratsy, fiavona-
vonana, fahadalana:
23 Izany zavatra ratsy rehetra
izany, no mivoaka any anaty ny,
ary mahaloto ny olona.
24 Ary izy niala tao, dia nan-
kany amy ny tany ny Taira sy
Sidona; ary izy niditra tany an-
trano, ary tsy tia ny ho fantatry
ny olona izany: fa tsy nahay
niery izy.
25 Fa ny vehivavy anankiray,
ny zana'ny vavy tanora manana
fanahy maloto, nandre azy, ary
nankany, dia niankohoka tamy
ny tongo'ny:
26 Ny vehivavy dia Girikia,
tany amy ny fireneny Siriofeni-
sy; ary izy nifona tamy ny, 'mba
hamoaka ny demonia amy ny
zana' ny vavy.
27 Fa i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Avelao angaloha ho voky
ny zaza; fa tsy mety izany, raha
alai'ny ny mofon-jaza, home'ny
ny amboa.
28 Ary izy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, Marina izany, Tom-
po ko: nefa ny amboa ao am-
bany ny latabatra mihinana ny
sombi-mofon-jaza.
29 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Amy ny izany teny izany, dia
mandehana hianao; fa ny demo-
nia efa niala tamy ny zanak'ao
vavy.
30 Ary izy, rehefa tonga tany
an-trano ny, dia nahita fa efa
niala ny demonia tamy ny, ary
ny zana'ny vavy nandry tamy ny
fandriana.
31 Ary izy niala tamy ny tany
ny Taira sy Sidona indray, ary
nankany amoron-dranomasina
ny Galily hamaky ny tany De-
kapolisy.
32 Ary izy nitondra ny mare-
nina anankiray, sady adala vava,
tany amy ny; ary izy nifona ta-
my ny 'mba hametraha'ny ny
tàna'ny tamy ny.
33 Ary izy nanokana azy irery
tamy ny olona maro, ary izy nan-
garona ny sofi'ny tamy ny ran-
tsan-tàna'ny, ary nandrora, dia
nanendry ny lela ny;
34 Ary izy niandrandra ny la-
nitra, dia nisento, ary nilaza ta-
my ny hoe, Efata, Izany hoe,
Avelao halady izy.
35 Ary dia nalady tamy ny

izay ny sofi'ny, ary afaka ny fa-
haraiki-dela, ka dia nahay nite-
ny izy.
36 Ary izy nananatra azy 'mba
tsy hilaza-laza amy n'olona: fa
raha nananatra azy izy, dia nae-
ly ny izany be be ko koa;
37 Ary talanjona indrindra izy,
ka nanao hoe, Izy efa nanao za-
vazatra rehetra tsara: ny mare-
nina atao ny malady ary ny mo-
ana miteny.

TOKO VIII.

Tamy ny izany andro izany, dia
be indrindra ny olona, ary no
tsy manan-ko-hanina, i Jesosy
dia niantso ny mpiana'ny, ary
nilaza tamy ny hoe,
2 Izaho miantra ny olona
maro, fa izy efa nitoetra hate-
loana tamy ko ankehitriny, ary
tsy manan-ko-hanina izy:
3 Ary raha izaho hampirava
azy hifady any an-trano ny, dia
ho valaka any an-dàlana izy:
fa avy lavitra ny sasany.
4 Ary ny mpiana'ny dia na-
maly azy hoe, Aiza no hahazoa'
ny ny olona mofo, ampy haha-
voky izao olona izao aty an-efi-
tra?
5 Ary izy nanontany tamy ny
hoe, Manana ampempa firy hia-
nareo? Ary izy nilaza hoe, Fito.
6 Ary izy nandidy ny olona hi-
petraka amy ny tany: ary izy
nandray ny ampempa fito, dia
nisaotra, ary no vaky ny, ary
nome'ny ny mpiana'ny 'mba ha-
petra'ny eo anatreha'ny; ary
dia napetra'ny teo anatreha'ny
ny olona.
7 Ary izy nanana hazandrano
madinikia vitsy foana: ary izy
nisaotra, dia nasai'ny 'mba ha-
petra' ny eo anatreha'ny.
8 Ary izy nihinana, ka dia vo-
ky: ary izy nanangona ny som-
bintsombiny izay sisa tsy lany,
tao amy ny harona fito.
9 Ary izay nihinana dia tokony
ho efatra arivo lahy: ary dia
nampodi'ny izy.
10 Ary vetivety foana raha
nankany an-tsambo izy sy ny
mpiana'ny, dia nankany amy ny
tany Dalimaniota izy.
11 Ary ny Farisisa nandeha,
ary vao nanontany tamy ny, ka
mitady famantarana amy ny avy
any an-danitra, 'mba haka fa-
nahy azy.
12 Ary izy nisento indrindra
tao amy ny fanahy ny, ary ni-
laza, hoe, Nahoana ity taranaka
ity no mitady famantarana? Iza-
ho milaza amy nareo tokoa, fa
tsy misy famantarana home'ny
ho any ity taranaka ity.
13 Ary izy namela azy, dia vao
niditra indray tany an-tsambo,
ary niala hankany an-dafy.
14 Ary ny mpianatra efa nana-
dino hitondra mofo, ary izy tsy
nanana tany an-tsambo, fa am-
pempa iray hiany.
15 Ary izy nananatra azy, hoe,
Tandremo, ary mialà amy ny fa-
hasirasirany ny Farisisa, sy ny
fahasirasirany ny Herodra.
16 Ary izy nifanditra, hoe, Isi-
kia tsy 'mba nitondra mofo an-
gaha.
17 Ary i Jesosy raha nahalala
izany, dia nilaza tamy ny, hoe,
Nahoana no ifandira' nareo, fa
tsy nitondra'nareo mofo? tsy
'mbola saini'nareo, ary tsy'mbo-
la fantatr' areo va? Ary 'mbo-
la malain-kino va ny fo nareo?
18 Manana maso, fa tsy ma-
hita va hianareo? manan-tsofina,
fa tsy mandre va hianareo? ary
tsy mahatadidy va hianareo?
19 Raha izaho namaky ny am-
pempa dimy tamy ny olona dimy
arivo, firy sobiky no feno som-
bintsombiny nalai'nareo? Ary
izy nilaza, hoe, Roa amby ny
folo.
20 Ary raha no vaky ko ny
ampempa fito tamy ny efatra a-
rivo, firy sobiky no feno som-

bintsombiny no nalai'nareo? A-
ry izy nilaza, hoe, Fito.
21 Ary izy nilaza tamy ny,
hoe, Nahoana no tsy 'mbola fan-
tatr' areo?
22 Ary izy dia nankany Beti-
saida; ary izy nitondra lehilahy
jamba tao amy ny, ary izy nifo-
na tamy ny'mba hanendry azy.
23 Ary izy nandray ny lehilahy
jamba tamy ny tàna'ny, ary izy
nitondra azy hivoaka amy ny ta-
nàna; ary izy rehefa nandrora
tamy ny maso ny, ary raha na-
petra' ny ny tàna'ny tamy ny,
dia nanontany tamy ny, raha na-
hita zavatra izy.
24 Ary izy niandrandra, ary
nilaza, hoe, Izaho mahita olona,
toy ny hazo, nefa mandeha.
25 Rehefa natao ny tamy ny
maso ny indray ny tàna'ny, ary
nampiandrandra azy, dia nahi-
ratra izy, ary nahita tsara ny
olona.
26 Ary izy nampody azy han-
kany amy ny trano ny, hoe, Aza
mankany amy ny tanàna, ary
aza milaza amy ny ao an-tanàna.
27 Ary i Jesosy dia nivoaka,
sy ny mpian'ny, ary nankany
amy ny tanàny ny Sesarea Fili-
py: ary, raha tany an-dàlana
izy, dia nanontany tamy ny mpia-
na'ny, ary nilaza tamy ny hoe,
Atao ny olona iza aho?
28 Ary izy namaly, hoe, i Jao-
ny mpanao batisa: fa ny sasany
manao hoe, Eliasa; ary ny sa-
sany, Ny anankiray tamy ny
mpaminany.
29 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Fa atao nareo iza aho? Ary i
Petera namaly, dia nilaza tamy
ny hoe, Hianao no Kraisty.
30 Ary izy nananatra azy 'mba
tsy hilazalaza amy n'olona.
31 Ary izy vao nampianatra
azy, fa ny Zanadahy tsy maitsy
handefitra zavatra maro, ary
ho lavi'ny ny loholona, sy ny
mpisorona be, ary ny mpanora-
tra, ary ho vonoi'ny, ary rehefa
afaka hateloana andro, dia hi-
tsangana indray izy.
32 Ary izy nitory tsara izany
teny izany. Ary i Petera naka
azy, ary vao nananatra azy.
33 Fa rehefa nihodina, ary ni-
jery ny mpiana'ny izy, dia na-
nanatra any Petera hoe, Man-
kanesa ato aoria'ko, ry Satana:
fa hianao tsy misaina izay any
ny Andriamanitra, fa izay any
ny olona.
34 Ary rehefa niantso ny olo-
na sy ny mpiana'ny izy, dia ni-
laza tamy ny, hoe, Izay ta-hana-
raka ahy, avelao izy handà ny
tena ny, ary hitondra ny hazo
fijalia'ny, ary hanaraka ahy.
35 Fa izay ta-hamonjy ny ai'ny,
dia hahavery azy; fa izay ta-ha-
mery ny ai'ny amy ny fitiava'ny
ahy, sy ny filazan-tsara, dia ha-
monjy azy.
36 Fa inona no soa azo ny ny
olona, raha mahazo izao tontolo
izao, ary very ny ai'ny?
37 Fa inona no tsy home'ny
ny olona hatakalo ny ny ai'ny?
38 Fa na iza na iza menatra
ahy sy ny teny ko amy ny ity
taranaka manintaka ity, sady
meloka, ny Zanadahy ho mena-
tra azy kosa, raha avy izy amy
ny voninahitry ny Ray ny sy
amy ny anjely masina.

## TOKO IX.

Ary izy nilaza tamy ny hoe, I-
zaho milaza amy nareo marina
tokoa, Fa misy sasany eto, izay
tsy hanandrana ny fahafatesana,
mandrapa-hita ny ny fanjakan'-
Andriamanitra mandroso amy
ny hery.
2 Ary raha afaky ny heneman-
andro, dia nenti'ny Jesosy i Pe-
tera, sy i Jakoba, ary i Jaony, ary
nenti'ny hiakatra any an-ten-
drombohitra avo hitokana: ary
dia nova'ny teo anatreha'ny.
3 Ary ny akanjo ny dia nane-

latrelatra, fotsy dia fotsy toy ny
fanala, ka tsy misy mpamotsy
lamba ambony ny tany mahay
mamotsy azy toy izany.
4 Ary i Eliasa, sy i Mosesy ni-
seho tamy ny teo; ary izy dia
niresaka tamy ny Jesosy.
5 Ary i Petera namaly, dia ni-
laza tamy ny Jesosy hoe, Tompo
ko, tsara, raha mitoetra eto iza-
hay: ary avelao izahay hanao
trano-fotsy telo; ny iray ho anao,
ary ny iray ho any Mosesy, ary
ny iray ho any Eliasa.
6 Fa tsy hita ny izay ho lazai'
ny; fa natahotra indrindra izy.
7 Ary nisy rahona nanaloka a-
zy: ary nisy feo avy tamy ny ra-
hona, nanao hoe, Ity no zanak'o
malala ko: henoy izy.
8 Ary tamy ny izany, raha ni-
jery manodidina, tsy nahita olo-
na intsony izy, afa tsy i Jesosy
hiany teo amy ny.
9 Ary izy, raha nidina tany
an-tendrombobitra, dia nanana-
tra azy, 'mba tsy hilazalaza amy
n'olona izay zavatra hita ny,
mandrapitsanga'ny ny Zanada-
hy amy ny maty.
10 Ary izy nitahiry izany teny
izany tan-kibo ny, ary nifanon-
tany hoe izy, Inona no hevitry
ny fitsanganana amy ny maty.
11 Ary izy nanontany tamy ny
hoe, Nahoana ny mpanoratra
manao hoe, I Eliasa tsy maitsy
ho avy aloha?
12 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, I Eliasa avy aloha
tokoa, ary mamboatra ny zava-
tra rehetra; ary izay no sorata'
ny amy ny Zanadahy hoe, Fa
tsy maitsy mandefitra zavatra
maro, ary ho lavi'ny foana izy.
13 Fa izaho milaza amy nareo
hoe, Efa tonga tokoa i Eliasa,
ary dia natao ny tamy ny, izay
sitraky ny fo ny, toy izay nano-
rata'ny azy.
14 Ary izy, raha tonga tany
amy ny mpiana'ny, dia nahita
ny olona maro manodidina azy,
ary ny mpanoratra nifanontany
tamy ny.
15 Ary tamy ny izany, ny olo-
na rehetra, raha nahita azy, dia
talanjona indrindra, ary nihiaza-
kazaka tany amy ny, dia niara-
haba azy.
16 Ary izy nanontany tamy ny,
hoe, Inona no anontanie'nareo
amy ny?
17 Ary ny anankiray tamy ny
olona maro namaly, ary nilaza
hoe, Tompo ko, izaho efa niton-
dra ny zanak'o lahy taty amy
nao, izay manana fanahy moana;
18 Ary amy ny izay itondra'ny
azy, dia manorotoro azy izy;
ary izy mandoa vory, sy niki-
troka ny nify ny, ary dia hatsa-
tra izy: ary izaho nilaza tamy
ny mpianatr'ao, 'mba hamoaka
azy; fa tsy nahay izy.
19 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Itoy taranaka itoy
tsy manam-pinoana, hoatrinona
ny hahela'ko amy nareo? hoa-
trinona ny handefera'ko amy
nareo? ento aty amy ko izy.
20 Ary izy nitondra azy tany
amy ny: ary raha hita ny, dia na-
norotoro azy tamy ny izany, ny
fanahy; ary lavo tamy ny tany,
sady nitsinkiasinkiasina, ka nan-
doa vory izy,
21 Ary izy nanontany tamy ny
ray ny hoe, Hoatrinona ny naha-
tongava'ny izany tamy ny? Ary
izy nilaza hoe, Hatrany fony izy
'mbola kely.
22 Ary izy namotraka azy ma-
tetikia tamy ny afo sy ny rano
'mba hamono azy: fa raha hia-
nao mahay manao zavatra ako-
ry, mamindrà fo amy nay, ary
vonjeo izahay.
23 I Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Raha mahay mino hianao,
ny zavatra rehetra hay ny ny
mino.
24 Ary tamy ny izany, ny ray
ny ny zaza kely, dia nitaraina,

ary nilaza tamy ny fandatsahan-
drano-maso hoe, Tompo ko, mi-
no aho; dia vonjeo aho amy ny
tsy finoa'ko.
25 Fa i Jesosy, raha nahita
ny olona nihazakazaka hivory,
dia nananatra ny fanahy maloto,
ka nanao tamy ny hoe, Hianao
fanahy moana sy marenina, iza-
ho mananatra anao, mivoaha
amy ny, ary aza miditra any
anaty ny intsony.
26 Ary ny fanahy nitaraina,
ary nanorotoro azy, ary nivoaka
tamy ny; ary efa toy ny maty
izy; ka natao ny ny maro hoe,
Efa maty izy.
27 Fa i Jesosy nitana azy tamy
ny tàna'ny, ary nanangana azy;
ary dia nitsangana izy.
28 Ary rehefa tonga tany an-
trano izy, ny mpiana'ny nanon-
tany tamy ny mangingina hoe,
Nahoana no tsy mahavoaka azy
izahay?
29 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Izany zavatra izany tsy azo
avoaka, raha tsy amy ny fivava-
hana sy ny fifadiana.
30 Ary izy niala teo, ary na-
maky any Galily; ary tsy tia ny
ho fantatry ny olona izany.
31 Fa izy nampianatra ny
mpiana'ny, ary nilaza tamy ny
hoe, Ny Zanadahy hatolo'ny any
amy ny tàna'ny ny olona, ary ho
vonoi'ny izy; ary rehefa ho vo-
noi'ny, dia hitsangana amy ny
hateloan-andro izy.
32 Fa tsy azo ny izany teny
izany, ary dia natahotra hanon-
tany amy ny izy.
33 Ary raha tonga tany Kape-
rinaomy izy: ary raha amby any
an-trano, dia nanontany tamy ny
izy, Inona no nifandira'nareo
tany an-dàlana?
34 Ary izy tsy niteny: fa raha
tany an-dàlana, dia nifanditra
izy, iza no atao ny ho ambony
indrindra.
35 Ary izy nipetraka, ary ni-
antso ny roa amby ny folo lahy,
ary nilaza tamy ny hoe, Raha
misy te-ho aloha, dia hatao ny
fara'ny no ho izy rehetra, ary
hanompo azy rehetra.
36 Ary izy naka zaza kely, ary
napetra'ny teo afovoa'ny: ary
raha no trotroi'ny tamy ny san-
dry ny, dia nilaza tamy ny hoe
izy,
37 Izay handray zaza kely toy
ity amy ny anara'ko, dia man-
dray ahy izy: ary izay mandray
ahy, tsy 'mba mandray ahy, fa
izay naniraka ahy izy.
38 Ary i Jaony namaly azy,
hoe, Tompo ko, izahay nahita ny
anankiray namoaka ny demonia
tamy ny anara'nao, ary tsy ma-
naraka anay izy: ary izahay
nandrara azy, fa tsy manaraka
anay izy.
39 Fa i Jesosy nilaza hoe, Aza
mandrara azy: fa tsy misy olona
hanao fahagagana amy ny ana-
ra'ko, izay sahy hanaratsy ahy
foana.
40 Fa izay tsy manohitra an-
tsikia dia an-tsikia izy.
41 Fa izay hanome rano amy
ny kapoaka hosotroi'nareo amy
ny anara'ko, fa any Kraisty hi-
anareo, izaho milaza amy nareo
tokoa, tsy ho very ny fitia ny.
42 Ary izay hahatafintohina
ny anankiray amy ny ireo madi-
nikia ireo izay mino ahy, tsara
tsara ko koa, raha ahanto'ny
amy ny vozo ny ny fanoto-vato,
ary hilentikia any amy ny rano-
masina.
43 Ary raha ny tàna'nao maha-
tafintohina anao, tapaho izy: fa
tsara ho anao, 'mba hiditra ho
kilemaina any amy ny fiainana
no ho ny manana tànana roa
hankany amy ny helo, any amy
ny afo tsy mety maty mandraki-
zay;
44 Any ny kanka'ny tsy mety
maty, ary ny afo tsy azo vonoina.
45 Ary raha ny tongotr'ao ma-

hatafintohina anao, tapaho izy:
fa tsara ho anao 'mba hiditra ho
mandringia amy ny fiainana, no
ho ny manana tongotra roa ha-
ria'ny any amy ny helo, any amy
ny afo tsy mety maty mandraki-
zay;
46 Any ny kanka'ny tsy mety
maty, ary ny afo tsy azo vonoina.
47 Ary raha ny maso nao ma-
hatafintohina anao, potsiro izy:
fa tsara ho anao 'mba hiditra ho
tokamaso any amy ny fanjakan'
Andriamanitra, no ho ny mana-
maso roa haria'ny any amy ny a-
fo any amy ny helo;
48 Any ny kanka'ny tsy mety
maty, ary ny afo tsy azo vonoina.
49 Fa izy rehetra hahasirasira'
ny amy ny afo, ary ny fanalam-
boady rehetra hahasirasira'ny
amy ny fanasina.
50 Tsara ny fanasina: fa raha
matsatso ny fanasina, atao ny
ahoana no hahasirasira azy?
Asivy fanasina amy ny tena na-
reo, ary mifankatiava tsara hia-
nareo.

TOKO X.

Ary izy nitsangana, dia niala
teo, ary nankany amy ny tany ny
Jiodia, any an-dafy ny Jaorida-
ny: ary ny olona niangona tany
amy ny indray; ary izy nampia-
natra azy indray, toy ny fanao ny.
2 Ary ny Farisisa nankao amy
ny, ary nanontany tamy ny hoe,
Mety va raha misao-bady ny
olona? fa nenti'ny haka fanahy
azy izany.
3 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Inona no nandidia'
ny Mosesy anareo?
4 Ary izy nilaza hoe, I Mose-
sy namela hanoratra taratasy fi-
saoram-bady, 'mba hisaora'ny.
5 Ary i Jesosy namaly, dia ni-
laza tamy ny hoe, Ny fahasaro-
po nareo no nanorata'ny tamy
nareo izany fandidiana izany.
6 Fa fony namorona'ny izao
tontolo izao, ny Andriamanitra
nanao azy lahy sy vavy.
7 Ary amy ny izany, dia hilao-
zan-dralehilahy ny ray aman-
dreny, ary hiray amy ny vady ny;
8 Ary izy roroa ho nofo iray:
ka dia tsy ho roa intsony izy, fa
ho nofo iray hiany.
9 Ary izay nampiraisi'ny ny
Andriamanitra, aza avela ho sa-
rahi'ny ny olona.
10 Ary ny mpiana'ny nanonta-
ny izany tamy ny indray, tany
an-trano.
11 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Izay misao-bady, ary mampaka-
tra ny hafa, dia mampisintaka
azy izy.
12 Ary raha ny vehivavy mi-
saotra ny lahy, ary ampakari'ny
hafa, dia misintaka izy.
13 Ary izy nitondra ankizy
madinikia tany amy ny, 'mba
hanendre'ny azy; ary ny mpia-
na'ny nandrara izay nitondra.
14 Fa i Jesosy, raha nahita
izany, dia tezitra izy, ary nilaza
tamy ny hoe, Avelao ny ankizy
madinikia hanatona ahy, fa aza
rarana: fa any ny to azy ny fan-
jakan' Andriamanitra.
15 Fa izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Na iza na iza tsy
handray ny fanjakan' Andriama-
nitra toy ny zaza kely, tsy haha-
zo hiditra any akory izy.
16 Ary izy nitroto azy tamy
ny sandry ny, dia napetra'ny ny
tàna'ny tamy ny, ary nitahy azy.
17 Ary rehefa amby any an-
dàlana izy, dia avy ny anankiray
nihiazakazaka, ary nandohalikia
tamy ny, dia nanontany tamy ny
hoe, Tompo ko tsara, inona no
hatao ko 'mba handova'ko fiai-
nana mandrakizay?
18 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Nahoana aho no atao
nao tsara? fa tsy misy tsara, fa
iray hiany, izay Andriamanitra.
19 Hianao mahalala ny didy,
manao hoe, Aza manintaka hia-
nao, Aza mamono hianao, Aza

mangalatra hianao, Aza miam-
panga laingia hianao, Aza ma-
mitaka hianao, Manaraha ny ray
nao sy ny reny nao.
20 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Tompo ko, izany
rehetra izany efa no tandrema'
ko fony aho vao zaza.
21 Ary i Jesosy no ny nijery
azy, dia tia azy, ary nilaza tamy
ny hoe, 'Mbola misy zavatra iray
loha sisa: mandehana, dia ami-
dio ny fanana'nao, ary omeo ho
any ny malahelo, ary dia hanan-
drakitra any an-danitra hianao:
ary avia hanaraka ahy, ary ento
ny hazo fijaliana.
22 Ary izy nalahelo tamy ny
izany teny izany, dia nandeha,
sady ory izy: fa nanana fanana
be izy.
23 Ary i Jesosy nijery mano-
didina, ary nilaza tamy ny mpia-
na'ny hoe. Manao ahoana ny
hahasarotry ny hidira'ny ny ma-
nan-karena amy ny fanjakan'
Andriamanitra!
24 Ary ny mpianatra dia gaga
tamy ny teny ny. Fa i Jesosy
namaly indray, ary nilaza tamy
ny hoe, Anaka, manao ahoana
ny hasarotry ny hidira'ny ny
mahatoky ny harena amy ny fan-
jakan' Andriamanitra!
25 Moramora kokoa no hidira'
ny ny angamenavava amy ny
vody fanjaitra, no ho ny hidira'
ny ny manan-karena amy ny
fanjakan' Andriamanitra.
26 Ary talanjona indindra izy,
dia nifampilaza hoe, Iza no azo
ho vonjena?
27 Ary i Jesosy no ny nijery
azy dia nilaza hoe, Tsy hay
ny olona izany, fa tsy amy ny An-
driamanitra: fa hay ny Andria-
manitra ny zavatra rehetra.
28 Ary i Petera nilaza tamy
ny hoe, Indro, fa efa foy nay ny
zavatra rehetra, ary nanaraka
anao.
29 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Izaho mi-
laza amy nareo marina tokoa,
Tsy misy olona izay efa nahafoy
ny trano ny, na ny rahalahy ny,
na ny anabavy ny, na ny ray ny,
na ny reny ny, na ny vady ny,
na ny zana'ny, na ny tany ny,
amy ny fitiava'ny ahy sy ny fila-
zan-tsara,
30 Fa izy hahazo zato heny
ankehitriny amy ny izao faha-
velomana izao, trano, sy raha-
lahy, ary anabavy, ary reny, ary
zanaka, ary tany, 'mba amy ny
faharatsiana; ary amy ny faha-
velomana ho avy, fiainana man-
drakizay.
31 Fa maro ny ao aoriana ho
aloha; ary ao aloha ho ao ao-
riana.
32 Ary izy nandeha tamy ny
làlana nankany Jeriosalema;
ary i Jesosy nialoha azy: ary
dia talanjona izy; ary raha na-
naraka izy, dia natahotra izy.
Ary izy naka ny roa amby ny
folo lahy indray, ary vao nilaza
tamy ny, izay zavatra ho tonga
amy ny,
33 Hoe, Indro, izahay hiakatra
any Jeriosalema; ary ny Zana-
dahy hatolo'ny amy ny mpisoro-
na be, sy ny mpanoratra; ary
hamelohi'ny ho faty izy, dia ha-
tolo'ny amy ny Jentilisa izy;
34 Ary izy haneso azy, ary hi-
kiapoka azy, ary handrora azy,
ary hamono azy: ary amy ny
hateloana, dia hitsangana indray
izy.
35 Ary i Jakoba sy Jaony za-
naky Zebedy, tonga tany amy
ny, ka nanao hoe, Tompo ko tia
nay 'mba hatao nao amy nay
izay iri'nay.
36 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Inona no tia anareo hatao ko
amy nareo?
37 Izy nilaza tamy ny hoe,
Tendreo 'mba hipetraha'nay, ny
anankiray amy ny ankavana'nao,
ary ny anankiray amy ny anka-

via'nao, any amy ny voninahitr'
ao.
38 Fa i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Hianareo tsy mahalala izay
angatahi'nareo: hay nareo va
ho sotroina ny amy ny kapoaka
izay ho sotroi'ko? ary hatao ny
batisa amy ny batisa izay hana-
va'ny ahy batisa va?
39 Ary izy nilaza tamy ny, Hay
nay. Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Hianareo hisotro tokoa
amy ny kapoaka izay hisotroa'
ko; ary amy ny batisa izay ha-
nava'ny ahy batisa hatao ny ba-
tisa anareo:
40 Fa 'mba hipetraha'nareo
amy ny ankavana'ko, na amy ny
ankavia'ko, tsy ahy ny fanome-
zana izany; fa ho any izay na-
namboara'ny izany.
41 Ary ny folo lahy, raha nan-
dre izany, dia vao tezitra tamy
ny Jakoba sy Jaony.
42 Fa i Jesosy niantso azy, ary
nilaza tamy ny hoe, Fantatr'
areo, fa izay natao hanapaka ny
Jentilisa dia mampanompo; ary
ampanompoi'ny ny lehibe izy.
43 Fa tsy 'mba toy izany amy
nareo: fa izay te-ho lehibe amy
nareo, dia hanompo anareo izy:
44 Ary izay te-ho ambony in-
drindra amy nareo, dia hanom-
po azy rehetra.
45 Fa ny Zanadahy tsy avy
'mba ho tompoi'ny, fa 'mba ha-
nompo, ary hanolotra ny ai'ny
ho avotra hisolo ny maro.
46 Ary izy nankany Jeriko:
ary raha niala tany Jeriko, izy
sy ny mpiana'ny 'mba amy ny
olona maro, i Baritimeo jamba,
zanaky Timeo, nipetraka tani-
lan-dàlana mangataka.
47 Ary izy, raha nandre, fa i
Jesosy any Nazareta no izy, dia
vao nitaraina, ary nilaza hoe, I
Jesosy, hianao zanaky Davidra
mamindrà fo amy ko.
48 Ary maro nananatra azy
'mba hangina: fa izy nitaraina
bebe ko koa, Hianao zanaky
Davidra, mamindrà fo amy ko.
49 Ary i Jesosy nijanona, ary
nandidy azy 'mba hantsoi'ny
ho any amy ny. Ary izy niantso
any lehy jamba, ary nilaza tamy
ny hoe, Mifalia, mitsangana;
fa izy miantso anao.
50 Ary izy nanary ny lamba
ny, dia nitsangana, ary nankany
amy ny Jesosy.
51 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Inona no
ilai'nao 'mba hatao ko amy nao?
Lehy jamba nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, 'mba hahiratra ny
maso ko.
52 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Mandehana hianao; ny
finoa'nao efa namonjy anao. Ary
nahiratra tamy ny izay ny maso
ny, ary izy nanaraka any Jesosy
tamy ny izay naleha ny.

## TOKO XI.

Ary izy, raha nanakeky any Je-
riosalema, hankany Betifagy, sy
Betany, any an-tendrombohitra
ny Oliva, dia naniraka mpiana'-
ny roa lahy izy,
2 Ary nilaza tamy ny hoe,
Mandehana any amy ny vohitra
tandrify nareo: ary raha miditra
any hianareo, dia hahita zanak'
ampondra mifatotra hianareo,
izay tsy'mbola nitaingenan'olo-
na; vahao, dia ento aty izy.
3 Ary raha misy olona milaza
amy nareo, Nahoana hianareo
manao izany? Lazao, ny Tompo
no maka azy; ary dia hateri'ny
vetivety aty izy.
4 Ary izy nandeha, ary nahita
zanak'ampondra mifatotra teo
ivelany ny varavarana tao an-
tsampanan-dàlana; ary dia no
vaha'ny izy.
5 Ary ny sasany izay nitoetra
teo, dia nilaza tamy ny hoe, Na-
hoana hianareo no mamaha ny
zanak'ampondra?
6 Ary izy nilaza tamy ny, toy

izay nandidia'ny ny Jesosy azy:
ary dia navela ny handeha izy.
7 Ary izy nitondra ny zanak'
ampondra tany amy ny Jesosy,
ary natafy ny azy ny fitafia'ny;
ary dia nataingena'ny izy.
8 Ary maro no namelatra ny
fitafia'ny tamy ny làlana: ary ny
sasany nanapaka ny rantsan-ka-
zo, ary dia nahaha'ny tamy ny
làlana.
9 Ary izay nialoha, sy izay na-
naraka, nitaraina, hoe, Hosana;
Tahi'ny izay avy amy ny anara-
ny ny Jehovah:
10 Tahi'ny ny fanjakany Da-
vidra, ray nay: Hosana amy ny
avo indrindra.
11 Ary i Jesosy niditra tany
Jeriosalema, ary nankany an-
tempoly: ary no nijery ny zavatra
rehetra manodidina, ary efa ha-
riva ny andro, dia lasa nanka-
ny Betany izy, 'mba amy ny roa
amby ny folo lahy.
12 Ary no ny maraina, raha
niala tamy ny Betany izy, dia
noana izy:
13 Ary nahita ny aviavy eny
lavitra eny, misy ravina, izy dia
nankany, fa natao ny hisy voa
tao amy ny: ary raha nankany
amy ny izy, dia tsy nisy halai'ny
afa tsy ny raviny hiany; fa tsy
'mbola tonga ny taona ny fa-
moazana.
14 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Tsy hisy
olona hihinana ny voa nao in-
tsony ambarakizay. Ary ny mpi-
ana'ny nandre izany.
15 Ary izy nankany Jeriosale-
ma: ary i Jesosy dia niditra
tany an-tempoly, dia vao namoa-
ka ny mpivarotra sy ny mpividy
tao amy ny tempoly, ary dia
nanongana ny latabatry ny mpa-
nakalo vola, sy ny fitoerany ny
mpivaro-boromahailala;
16 Ary dia tsy navela ny hiton-
dra fanaka amy ny tempoly izy.
17 Ary izy nampianatra, ka na-
nao tamy ny hoe, Tsy no sorata'
ny hoe va, Ny trano ko hatao
ny hoe, trano fivavahana ho any
ny olona rehetra? fa efa natao
nareo trano fiereny ny mpanga-
latra izy.
18 Ary ny mpanoratra sy ny
mpisorona be nandre izany, ary
nitady 'mba hamonoa'ny azy:
fa izy natahotra azy, fa talanjona
ny olona rehetra tamy ny fam-
pianara'ny.
19 Ary rehefa hariva ny an-
dro, dia nivoaka tany an tanàna
izy.
20 Ary no ny maraina ny an-
dro, raha nandalo izy, dia nahita
lehy aviavy, ka maina hatramy
ny faka'ny.
21 Ary i Petera nahatsiaro iza-
ny, dia nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, indry, fa efa nalazo
lehy aviavy izay nozoni'nao.
22 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Manàna fi-
noana amy ny Andriamanitra.
23 Fa izaho milaza amy nareo
tokoa, Na iza na iza hilaza amy ny
ity tendrombohitra ity, Mifindrà
hianao, ary mianjera any amy
ny ranomasina; ary tsy hiaha-
nahana am-po ny, fa hino ny
zavatra izay no lazai'ny, ka ho
tonga tokoa izany; dia hahazo
izay no lazai'ny izy.
24 Ary amy ny izany, izaho
milaza amy nareo, Izay rehetra
angatahi'nareo, raha mivavaka,
ka inoa'nareo fa ho azo, dia ho
azo nareo.
25 Ary raha mijanona hivava-
ka hianareo, raha manan-teny
amy n'olona hianareo, avelao
izy, 'mba hamela ny ny Ray
nareo izay any an-danitra ny
hahota'nareo kosa.
26 Fa raha tsy avela nareo, ny
Ray nareo izay any an-danitra
tsy hamela ny hahota'nareo kosa.
27 Ary izy nankany Jeriosale-
ma indray: ary raha nandeha
tany an-tempoly izy, dia nanka-

ny amy ny ny mpisorona be, sy ny
mpanoratra, ary ny loholona,
28 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Amy ny fanefan'iza no anava'
nao izany zavatra izany? Ary
iza no efa nanome anao izany
fanefana izany, 'mba hanava'nao
izany?
29 Ary i Jesosy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, Izaho kosa
hanontany zavatra iray loha
amy nareo, ary mamalia ahy,
ary izaho hilaza amy nareo, amy
ny fanefan'iza no anava'ko izany
zavatra izany.
30 Avy taiza ny batisa any
Jaony, tany an-danitra va, fa
tamy n'olona? mamalia ahy.
31 Ary izy nifampilaza hoe,
Raha ho lazain-tsikia hoe, Mantsy
tany an-danitra; dia hatao
ny hoe, Nahoana hianareo no
tsy nino azy?
32 Fa raha ho lazain-tsikia
hoe, Tamy ny olona; matahotra
ny olona izy: fa natao ny olona
rehetra ho mpaminany i Joany,
33 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny Jesosy hoe, Tsy fantatr'ay.
Ary i Jesosy namaly,
dia nilaza tamy ny hoe, Izaho
kosa tsy hilaza amy nareo, tamy
ny fanefan'iza no anava'ko izany
zavatra izany.

TOKO XII.

Ary izy vao nanao fanoharana
tamy ny hoe, Ny olona anankiray
nanao tanim-boaloboka, ary
no fefe'ny manodidina, ary izy
nihady tao amy ny, ny famiazana,
dia nanao trano fiarovana, ary
nahofa'ny tamy ny mpiasa, dia
lasa nivahiny izy.
2 Ary tamy ny andro fanangonam-boa,
dia naniraka ny ankizy
lahy anankiray hankany amy ny
mpiasa, mba haka ny vokatry ny
tanim-boaloboka tamy ny mpiasa.
3 Ary izy nisambotra azy, dia
nikiapoka azy, ary dia nampandeha
azy foana.
4 Ary izy naniraka ny ankizy
lahy hafa koa tamy ny indray;
ary no toraha'ny, ka dia nandratra
ny loha ny, ary nandroaka
azy, ka dia naharatsi'ny indrindra
izy.
5 Ary izy naniraka ny ankizy
lahy hafa koa; ary no vonoi'ny
izy, sy maro koa; ny sasany no
kapohi'ny, ary ny sasany no vonoi'ny.
6 Ary izy 'mbola nanan-janaka
lahy anankiray malala ny, dia
naniraka azy tany amy ny koa,
hoe, Izy hanaja ny zanak'o.
7 Fa izany mpiasa izany nifampilaza
hoe, Itoy ny fara;
andeha ho vonoin-tsikia izy, ary
dia ho an-tsikia ny lova.
8 Ary izy nisambotra, sy namono
azy, ary dia namoaka azy
tany amy ny tanim-boaloboka.
9 Atao ny ny tompon-tanim-boaloboka
ahoana amy ny izany?
izy hankany hamono ny mpiasa,
ary dia home'ny ny mpiasa
sasany ny tanim-boaloboka.
10 Ary tsy 'mbola no vaki'nareo
izany soratra izany, hoe, Ny
vato izay no lavi'ny ny mpanao
trano, efa tonga fehi-zoro:
11 Natao ny ny Jehovah izany,
ary mahagaga eo imaso ntsikia?
12 Ary izy nitady hitana azy,
fa natahotra ny olona izy: fa
fanta'ny, fa izy natao ny izany
fanoharana izany: ary raha
nandao azy, dia lasa ny olona.
13 Ary izy naniraka ny Farisisa
sasany, sy ny Herodiana
sasany hihendry azy amy ny
fiteny ny.
14 Ary rehefa tonga izy, dia
nilaza tamy ny hoe, Tompo ko,
fantatr'ay fa marina hianao, fa
hianao tsy matahotra olona: na
mizaha tavan'olona aza, fa
mampianatra marina tokoa ny
làlan' Andriamanitra, Mety va
raha mandoa hetra ho any Kaisara,
fa tsia?

15 Handoa va izahay, fa tsy
handoa? Fa izy mahalala ny
fihatsaravelatsihy ny, dia nilaza
tamy ny hoe, Nahoana hianareo
no maka fanahy ahy? ento aty
amy ko ny farantsa 'mba hiza-
ha'ko azy.
16 Ary izy nitondra azy. Ary
izy nilaza tamy ny hoe, An'iza
ity sary olona sy soratra ity?
Ary izy nilaza tamy ny hoe, Any
Kaisara.
17 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Omeo any
Kaisara izay any Kaisara, ary
any Andriamanitra izay any An-
driamanitra. Ary dia talanjona
tamy ny izy.
18 Ary ny Sadiosisa sasany
nankany amy ny, izay nanao hoe,
Tsy misy fananganany ny maty;
ary izy nanontany tamy ny, hoe,
19 Tompo ko, i Mosesy efa
nanoratra tamy nay hoe, Raha
maty ny rahalahy ny ny olona,
ary ny vady ny mitondra tena,
ary tsy manan-anaka, dia ampa-
kari'ny ny rahalahy ny ny vady
ny, ary hiteraka hamelo-maso
ny rahalahy ny.
20 Ary nisy fito mirahalahy:
ary ny zoky ny nampaka-bady,
ary maty momba izy.
21 Ary ny faharoa, dia nam-
pakatra azy, ary maty, ka tsy
nanan-anaka izy; ary ny faha-
telo toy izany koa.
22 Ary izy fito lahy nanam-
bady azy, ary tsy nanan-anaka
izy: ary farany izy rehetra, dia
maty kosa ny vehivavy.
23 Amy ny fananganany ny
maty, raha hitsangana izy, Iza
no tompom-bady? fa izy fito
lahy efa nanam-bady azy.
24 Ary i Jesosy namaly, dia ni-
laza tamy ny hoe, Hianareo tsy
diso va amy ny izany, fa hiana-
reo tsy mahalala ny Soratra Ma-
sina, na ny hery ny ny Andria-
manitra?
25 Fa raha hitsangana amy ny
maty izy, tsy misy mampakatra,
na manolotra izay ampakari'ny;
fa tahaky ny anjely izay any
an-danitra izy.
26 Fa ny amy ny maty, hitsan-
gana izy, tsy 'mbola namaky
teny tamy ny boky ny Mosesy
va hianareo, ahoana ny teny na-
tao ny ny Andriamanitra tamy
ny, tany anaty ny ny ala kely,
hoe, Izaho no Andriamanitry ny
Abirahama, sy Andriamanitry ny
Isaka, ary Andriamanitry ny Ja-
koba?
27 Izy tsy Andriamanitry ny
maty, fa ny velona: ary amy ny
izany dia diso indrindra hia-
nareo.
28 Ary ny mpanoratra anan-
kiray nankany, ary raha nandre
ny fifandira'ny, ary nahalala fa
no valia'ny tsara izy, dia nanon-
tany tamy ny hoe, Inona ny didy
voalohany amy ny izy rehetra?
29 Ary i Jesosy namaly azy
hoe, Ny didy voalahany amy ny
izy rehetra hoe, Mihainoa, ry
Isarely; Ny Jehovah Andria-
manitr'ay, no Jehovah iray hi-
any:
30 Ary tiava ny Jehovah An-
driamanitr'ao amy ny fo nao re-
hetra, ary amy ny fanahy nao
rehetra, ary amy ny sai'nao re-
hetra, ary amy ny hery nao re-
hetra: izany no didy voalohany.
31 Ary ny faharoa 'mba toy
izany hiany, Tiava ny nama'nao
tahaky ny tena nao. Tsy misy
didy hafa mihoatra no ho ireo.
32 Ary ny mpanoratra nilaza
tamy ny hoe, Tsara izany, Tom-
po ko, hianao efa nilaza ny ma-
rina: fa iray hiany ny Andria-
manitra; ary tsy misy, afa tsy
izy:
33 Ary 'mba ho tia azy amy
ny fo rehetra, ary amy ny saina
rehetra, ary amy ny fanahy re-
hetra, ary amy ny hery rehetra,
ary 'mba ho tia ny nama'ny toy
ny tena, dia mihoatra no ho ny

fanaterana ho dorana sy ny fa-
nalamboady rehetra izany.
34 Ary i Jesosy raha nahita, fa
no valia'ny tsara izy, dia nilaza
tamy ny hoe, Hianao tsy 'mba
manalavitra ny fanjakan' An-
driamanitra. Ary tsy nisy olona
sahy nanontany azy intsony.
35 Ary i Jesosy namaly, dia ni-
laza hoe, Raha nampianatra tany
an-tempoly izy, Manao ahoana
no lazai'ny ny mpanoratra, fa
zanaky Davidra ny Kraisty?
36 Fa ny Fanahy Masina na-
nao tamy ny vava ny Davidra
hoe, Ny Jehovah nilaza tamy
ny Tompo ko, hoe, Mipetraha
ao amy ny tàna'ko ankavanana,
ambarapa-hanaova'ko ny faha-
valo nao ho fandiavany ny ton-
gotr'ao.
37 Ary i Davidra amy ny iza-
ny, dia nanao azy hoe, Tom-
po ko; ary ahoana no mahaza-
na'ny azy? Ary ny olona maro
nihaino azy tamy ny fifaliana.
38 Ary izy nilaza tamy ny tao
amy ny fampianara'ny hoe, Tan-
dremo ny mpanoratra izay ta-
handeha amy ny lamba lava, ary
teho harahabai'ny olona any an-
tsena,
39 Ary ny fitoerana aloha any
amy ny sionagogy, sy ny fitoera-
na aloha ao amy ny fisakafoana:
40 Izay manimba ny trano ny
ny mpitondra tena, ary manao
vavaka lava reny 'mba hizaha-
na: ireo handray fampijaliana
mafy indrindra.
41 Ary i Jesosy nipetraka tao
tandrify ny ny fitehirizan-draki-
tra, ary nijery ny olona manda-
tsaka vola any amy ny fitehiri-
zan-drakitra: ary maro ny ma-
nan-karena dia nandatsaka be
tao.
42 Ary ny mpitondra-tena a-
nankiray malahelo nankany, dia
nandatsaka vakim-bola roa, to-
kony ho vary roa venty.
43 Ary izy niantso ny mpiana'
ny, dia nilaza tamy ny hoe, Izaho
milaza amy nareo tokoa, Itoy
mpitondra tena malahelo itoy,
efa nandatsaka be no ho izay
rehetra nandatsaka tao amy ny
fitehirizandrakitra:
44 Fa izy rehetra amy ny habe
ny ny fanana'ny, no nandatsaka
tao; fa izy amy ny fahalelova'ny,
efa nandatsaka tao ny fanana'ny
rehetra, dia ny fiveloma'ny re-
hetra.

## TOKO XIII.

Ary raha nivoaka tany amy ny
tempoly izy, ny mpiana'ny a-
nankiray nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, izahao, fa manao
ahoana io vato io sy io rafitra
io?
2 Ary i Jesosy namaly, dia ni-
laza tamy ny hoe, Hita nao va
io rafitra lehibe io? tsy avela ny
ny vato hifanongoa, na iray a-
kory, izay tsy ho rava ny.
3 Ary izy raha nipetraka tany
amy ny tendrombohitry ny Oli-
va teo tandrify ny ny tempoly, i
Petera, sy Jakoba, sy Jaony,
ary Andrio, nanontany tamy ny
mangingina hoe,
4 Lazao amy nay, rahoviana
no ho tonga izay? ary inona
no famantarana, raha ho tonga
izany rehetra izany?
5 Ary i Jesosy namaly azy, dia
vao nilaza hoe, Tandremo fan-
drao misy olona hamitaka ana-
reo:
6 Fa maro ho avy amy ny
anara'ko, ka manao hoe, Izaho
no izy; ary dia hamitaka ny
maro.
7 Ary raha hianareo handre'ny
ady sy ny filazany ny ady, aza
matahotra: fa tsy maitsy ho ton-
ga izany, fa tsy 'mbola tonga ny
farany.
8 Ary ny firenena hiady amy
ny firenena, ary ny fanjakana
amy ny fanjakana; ary dia hi-
horohoro ny tany amy ny fitoe-

rana maro, ary dia hisy mosa-
rena sy alahelo: izany no voa-
lohany ny fahoriana.
9 Fa tandremo nareo, fa hatolo'
ny amy ny Sionedry hianareo:
ary ho kapohi'ny any amy ny
sionagogy hianareo: ary ho en-
ti'ny eo anatrehany ny mpana-
paka sy ny mpanjaka hianareo,
amy ny fitiava'nareo ahy ho fa-
nambarana azy.
10 Ary ny filazan-tsara tsy
maitsy ho tori'ny aloha amy ny
firenena rehetra.
11 Fa raha izy hitarikia anareo,
sy hiampanga anareo, aza mi-
hievitra, na misaina rahateo izay
ho lazai'nareo: fa izay saina
home'ny anareo amy ny izany
ora izany, no hambara nareo:
fa tsy hianareo no miteny, fa ny
Fanahy Masina.
12 Ary amy ny izany, ny raha-
lahy hiampanga ny rahalahy ny
ho faty, ary ny ray amy ny zana'
ny; ary ny zanaka hanohitra ny
ray sy ny reny ny, ary hiampan-
ga azy ho faty.
13 Ary hianareo ho hala ny ny
olona rehetra, amy ny fitiava'-
nareo ny anara'ko: fa izay ma-
haritra hatr'amy ny farany no
ho vonje'ny.
14 Fa raha hita nareo ny faha-
vetavetena ny fandravana, mi-
toetra amy ny fitoerana tsy mety,
(avelao izay mamaky hahalala,)
dia avelao izay mitoetra any
Jiodia handositra any amy ny
tendrombohitra:
15 Ary ny any ambony ny tra-
no, aza midina ao an-trano, na
hiditra haka zavatra ao an-trano
ny.
16 Aza avela hiverina izay any
an-tsaha, haka ny fitafia'ny.
17 Fa loza any ny bevohoka,
sy ny mampinono amy ny izany
andro izany!
18 Ary mivavaha 'mba tsy han-
dosira'nareo amy ny ririnina.
19 Fa amy ny izany andro iza-
ny, hisy fahoriana izay tsy 'mbo-
la nisy toa azy, fony nanava'ny
ny Andriamanitra izao tontolo
izao mandrak'ankehitriny, ary
dia tsy hisy intsony.
20 Ary raha tsy natsaha'ny ny
Andriamanitra izany andro iza-
ny, tsy hisy nofo ho vonjena:
fa amy ny fitiava'ny ny olom-
pidina izay no fidi'ny, dia na-
tsaha'ny izany andro izany.
21 Ary amy ny izany, raha ny
olona hilaza amy nareo hoe, In-
dro, ety i Kraisty; ary, indro,
ery izy; azy mino:
22 Fa hiseho i Kraisty sando-
ka sy ny mpaminany sandoka,
ary haneho famantarana, sy fa-
hagagana, 'mba hamitaka ny
olom-pidina aza, raha hay ny.
23 Fa tandremo: indro, efa
no lazai'ko tamy nareo rahateo
ny zavatra rehetra.
24 Fa amy ny izany andro
izany, raha afaky izany fahoria-
na izany, dia ho maizina ny ma-
soandro, ary ny volana tsy ha-
hazava,
25 Ary hianjera ny kintana
amy ny lanitra, ary ho hozon-
gozoni'ny ny hery ny ny lanitra.
26 Ary izy hahita ny Zana-
dahy avy amy ny rahona, amy
ny hery lehibe sy ny vonina-
hitra.
27 Ary izy haniraka ny anjely
ny, ary hanangona ny olompi-
dina amy ny vazan-tany, amy ny
farany ny tany indrindra hatr'-
amy ny fara-vody lanitra.
28 Ary ianaro ny fanoharana
amy ny aviavy: Raha vao ma-
naroka ny sampa'ny, sy mandra-
vina, dia fantatr'areo, fa akeky
ny fahavaratra:
29 Hianareo tahaky izany ko-
sa, raha vao hita nareo, ka tonga
izany zavatra izany, fantaro fa
akeky omby eo am-baravarana
izy.
30 Izaho milaza amy nareo to-
koa, fa ity taranaka ity tsy ho

simba ny, ambarapaha-tonga iza-
ny rehetra izany.
31 Ny lanitra sy ny tany ho
simba ny; fa ny teny ko tsy ho
simba ny.
32 Fa tsy misy olona mahalala
izany andro sy ora izany, na ny
anjely any an-danitra, na ny Za-
nadahy aza, afa tsy ny Ray.
33 Tandremo, miambena, ary
mivavaha: fa tsy fantatr'areo
izay hihiavia'ny izany.
34 Fa ny Zanadahy toy ny le-
hilahy nandeha lavitra, izay na-
mela ny trano ny, ary nasai'ny
ny mpanompo ny hitandrina, ary
nome'ny ny isan'olona ny raha-
raha ny, ary dia nasai'ny ny
mpiambim-baravarana hiambi-
na tsara.
35 Miambena hianareo amy
ny izany: fa tsy fantatr'areo izay
hihiavia'ny ny tompon-trano, na
ho hariva, na ho mamaton'alina,
na ho maneno akoho, na ho ma-
raina:
36 Fandrao avy tampoka izy,
dia mahita anareo matory.
37 Ary izay lazai'ko amy na-
reo, dia lazai'ko amy ny izy re-
hetra, Miambena.

## TOKO XIV.

Raha afaky indroa andro, dia
avy ny pasikia, (fandalovana) sy
ny fandroana ny mofo tsy masi-
rasira: ary ny mpisorona be sy
ny mpanoratra nitady izay hi-
sambora'ny azy amy ny fitaka
'mba ho vonoi'ny.
2 Fa izy nilaza hoe, Tsy amy
ny fandroana, sao mifandrozo-
na ny olona.
3 Ary raha tany Betany tao
an-trano ny Simona boka izy, dia
avy ny vehivavy anankiray ni-
tondra vata alabasitara misy
menaka saro-bidy; ary izy na-
maky ny vata, dia naidi'ny tamy
ny loha ny, raha nipetraka nihi-
nana izy.
4 Ary ny sasany tezitra tam-po
ny, dia nilaza hoe, Nahoana no
simba toy izany ny menaka soa?
5 Fa ho lafo mihoatra no ho
ny vola denaria telon-jato iny,
ary home'ny ny malahelo. Ary
izy dia nimonjomonjo tamy ny.
6 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Avelao izy; nahoana hia-
nareo no mahory azy? fa izy efa
nanao soa tamy ko.
7 Fa ny malahelo mitoetra a-
my nareo mandrakariva, ary na
oviana na oviana tia nareo hanao
soa amy ny, dia azo atao nareo:
fa izaho tsy mitoetra amy nareo
mandrakariva.
8 Izy efa nanao izay hay ny:
izy nanao izany rahateo, 'mba
hanosotra ny tena ko raha alevi'
ny.
9 Izaho milaza amy nareo to-
koa, Ka na aiza na aiza, amy ny
izao tontolo izao, no hitoria'ny
ity filazan-tsara ity, dia ham-
bara ny koa izay natao ny ity
vehivavy ity ho fahatsiarovana
azy.
10 Ary i Jiodasy Isikariotra,
ny anankiray tamy ny roa amby
ny folo lahy, nankany amy ny
mpisorona be hamadikia azy
amy ny.
11 Ary rehefa nandre izany,
dia faly izy, ary nikiasa hanome
azy vola. Ary izy nitady izay
hamadiaha'ny azy tsara.
12 Ary tamy ny voalohan-an-
dro ny ny mofo tsy masirasira,
rehefa nanala voady ny pasikia,
ny mpiana'ny nilaza tamy ny
hoe, Aiza no tia nao handeha-
na'nay sy hamboara'nay 'mba
hihinana'nao ny pasikia?
13 Ary izy naniraka ny mpia-
na'ny roa lahy, ary nilaza tamy
ny hoe, Mandehana any an-tanà-
na, ary hisy lehilahy hihaona
amy nareo mitondra fantsakan-
drano: manaraha azy.
14 Ary amy ny izay hidira'ny,
lazao amy ny tompon-trano, Hoy
ny Tompo, Aiza ny trano fihi-

nanana, izay hihinana'ko ny pa-
sikia amy ny mpianatr'o?
15 Ary izy hanoro anareo ny
trano fieferana ambony izay ma-
lalaka voa temitra sy voa voa-
tra: any amboary ho anay.
16 Ary ny mpiana'ny nande-
ha, ary nankany an-tanàna, ary
nahita toy izay no lazai'ny tamy
ny; ary izy dia namboatra ny
pasikia.
17 Ary no ny harivariva, dia
avy izy 'mba amy ny roa amby
ny folo lahy.
18 Ary raha nipetraka sy nihi-
nana izy, dia nilaza hoe i Jesosy,
Izaho milaza amy nareo tokoa,
Misy anankiray amy nareo izay
mihinana amy ko hamadikia
ahy.
19 Ary vao nalahelo izy, ary
izy nilaza tsy iray ray tamy ny
hoe, Izaho va no izy? ary ny
hafa koa nilaza hoe, Izaho va
no izy?
20 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Ny anankiray amy
ny roa amby ny folo lahy, izay
hangarona amy ko anaty ny ny
lovia no izy.
21 Ary ny Zanadahy mandeha
tokoa, tahaky ny sorata'ny: fa
loza any izay lehilahy hamadikià
ny Zanadahy! tsara no ho tsy
teraka izany lehilahy izany.
22 Ary raha nihinana izy, i Je-
sosy dia nandray ny mofo, ary
no ny nisaotra, dia no vaky ny,
ary dia nome'ny azy, ary izy ni-
laza hoe, Raiso, hano: ity no
tena ko.
23 Ary izy no ny nandray ny
kapoaka, sy nisaotra, dia nome'
ny azy: ary dia nisotro izy re-
hetra.
24 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ity no ra ko tamy ny fanekena
vao vao, izay andatsaha'ny hi-
solo ny maro.
25 Izaho milaza amy nareo to-
koa, Izaho tsy hisotro intsony
ity vokatry ny tahom-boaloboka
ity, ambarapaha-tonga ny ny an-
dro vao hisotroa'ko indray izy
any amy ny fanjakan'Andria-
manitra.
26 Ary rehefa nihira izy, dia
lasa nankany an-tendrombohitry
ny Oliva.
27 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ho tafintohina amy ko hia-
nareo rehetra anio alina: fa iza-
ny no sorata'ny, hoe, Ho kapo-
hi'ko ny mpiandry, ary dia hiely
ny ondry.
28 Ary rehefa nitsangana aho,
dia handeha hialoha anareo ho
any Galily aho.
29 Ary i Petera nilaza tamy ny
hoe, Raha ho tafintohina izy re-
hetra, izaho tsy 'mba ho tafin-
tohina.
30 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Izaho milaza amy nao to-
koa, Fa amy ny ity andro ity, ka
dia amy ny ity alina ity, raha
vao maneno indroa ny akoho,
hianao handà ahy in-telo.
31 Ary izy niteny mafy mafy
ko koa hoe, Raha ho faty amy
nao aza aho, izaho tsy handà
anao. Ary 'mba toy izany koa
no lazai'ny izy rehetra.
32 Ary izy nankany amy ny
tany izay atao ny hoe, Getsi-
many: ary izy nilaza tamy ny
mpiana'ny hoe, Mipetraha ety
hianareo, fa handeha hivavaka
aho.
33 Ary izy nitondra any Pete-
ra sy Jakoba sy Jaony, ary dia
vao talanjona indrindra izy, sady
nalahelo indrindra;
34 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ory indrindra mandrapaha-faty
ny fanahy ko: tomoera ety, ary
ambeno.
35 Ary no ny nialoha kely izy,
dia niankohoka, ary izy niva-
vaka 'mba ho afaka any amy ny,
izany ora izany, raha azo atao.
36 Ary izy nilaza hoe, Aba,
Ray ko, ny zavatra rehetra hay
nao; esory amy ko ity kapoaka

ity: nefa tsy ny sitra-po ko no
atao, fa ny anao.
37 Ary izy nankany, dia nahita
azy natory, ary izy nilaza tamy
ny Petera, Simona, matory va
hianao? Hianao tsy mahay
miambina va na ora iray hia-
ny aza?
38 Miambena hianareo, ary
mivavaha, 'mba tsy hankanesa'
nareo amy ny fakam-panahy.
Mety hiany ny fanahy, fa reraka
ny nofo.
39 Dia lasa indray izy, ary ni-
vavaka, ary nilaza izany teny
izany.
40 Ary raha niverina izy, dia
nahita azy natory indray, (fa efa
nilondolondo ny maso ny,) ary
tsy fanta'ny izay havaly ny azy.
41 Ary izy avy in-telo, ary ni-
laza tamy ny hoe, Matoria anke-
hitriny, ary mialà sasatra: aoka
izay, efa akeky ny fotoana; in-
dro, ny Zanadahy hatolo'ny amy
ny tànany ny mpanota.
42 Mitsangàna, andeha isikia;
indro, fa efa akeky ny mama-
dikia ahy.
43 Ary tamy ny izany, raha
'mbola niteny izy, dia avy i Jio-
dasy, anankiray amy ny roa am-
by ny folo lahy, ary nisy olona
maro be nomba azy, mitondra
sabatra, sy tehina, izay nirahi'ny
ny mpisorona be, sy ny mpano-
ratra, ary ny loholona.
44 Ary izay namadikia azy,
dia nanao famantarana tamy ny
hoe, Izay horoha'ko no izy; sam-
bory, ary ento, fa aza avela ho
afaka izy.
45 Ary raha tonga, dia nizotra
nankany amy ny faingiana izy,
ary nanao hoe, Tompo ko, tom-
po ko; ary izy dia nanoroka azy.
46 Ary ny olona naninjitra ny
tàna'ny tamy ny, dia nisambotra
azy.
47 Ary ny anankiray izay ni-
toetra teo anilany, dia nanoaka
ny sabatra, ary no kapai'ny ny
mpanompo ny ny mpisorona be,
ary no tapahi'ny sofi'ny.
48 Ary i Jesosy namaly, dia ni-
laza tamy ny hoe, Hianareo va
mivoaka tahaky ny mpitana ny
mpangalatra, 'mba hisambotra
ahy amy ny sabatra sy ny tehina?
49 Izaho, raha tany amy ny
tempoly amy nareo isan'andro,
nampianatra, fa hianareo tsy ni-
sambotra ahy: fa ny Soratra Ma-
sina tsy maitsy ho tanteraha'ny.
50 Ary izy rehetra nandao azy,
sady nandositra.
51 Ary ny zatovo anankiray
nanaraka azy, nitafy lamba ha-
riry madinikia, ary natao ny ta-
my ny tena ny mitanjaka; ary
ny zatovo dia nisambotra azy:
52 Ary izy dia namela ny lam-
ba hariry madinikia, ary nando-
sitra azy mitanjaka.
53 Ary izy nitondra any Jesosy
tany amy ny mpisorona be; ary
ny mpisorona be rehetra sy ny
loholona, ary ny mpanoratra efa
niangona tao amy ny.
54 Ary i Petera dia nanaraka
azy lavi-davitra, hankany amy
ny trano ny mpisorona be: ary
izy nipetraka tao amy ny mpa-
nompo dia namindro.
55 Ary ny mpisorona be sy ny
Sionedry rehetra nitady vavolom-
belona hiampanga any Jesosy,
'mba hamonoa'ny azy; fa tsy
nahita na iray akory izy.
56 Ary maro izay niampanga
laingia azy, fa tsy niray teny ny
fiampanga'ny.
57 Ary nitsangana ny sasany,
dia niampana laingia azy hoe,
58 Izahay efa nandre azy ni-
laza hoe, Izaho handrava ity
tempoly ity, izay natao ny tamy
ny tànan'olona, ary amy ny ha-
teloana, dia hanao tempoly hafa
aho, izay tsy hatao ny amy ny
tànan'olona.
59 Kandrefa izany, ny vavo-
lombelona tsy niray teny.
60 Ary ny mpisorona be ni-

tsangana teo afovoany, ary na-
nontany any Jesosy hoe, Tsy ma-
nan-kavaly va hianao? Inona
no iampanga'ny ireo vavolom-
belona ireo anao?
61 Fa izy tsy niteny, ary tsy
namaly. Ary ny mpisorona be
nanontany tamy ny indray, dia
nanao tamy ny hoe, Hianao va
i Kraisty Zanak'Andriamanitra
izay isaorana?
62 Ary hoy Jesosy, Izaho no
izy: ary hianareo hahita ny Za-
nadahy mipetraka amy ny tà-
nana ankavanana ny hery, ary
avy amy ny raho ny ny lanitra.
63 Ny mpisorona be nandriatra
ny akanjo ny, dia nilaza hoe,
Inona no vavolombelona hilain-
tsikia intsony?
64 Hianareo efa nandre ny teny
ratsy: ahoana no hevitr'areo?
Ary dia natao ny izy rehetra to-
kony ho faty izy.
65 Ary ny sasany vao nandrora
azy, dia no sarona'ny ny tava
ny, ary nasia'ny totohondry, ary
izy nilaza tamy ny hoe, Mami-
nania: ary ny mpanompo name-
ly azy tahamaina.
66 Ary raha i Petera nitoetra
tamy ny trano ambany, dia avy
ny anankiray amy ny ankizy va-
vy ny mpisorona be:
67 Ary izy raha nahita any
Petera namindro, dia nijery azy,
ary nilaza hoe, Hianao koa tamy
ny Jesosy tamy ny Nazareta.
68 Fa izy nandà hoe, Tsy fan-
tatr'o, ary tsy azo ko izay lazai'
nao. Ary izy nivoaka tany an-
kianja; dia naneno ny akoho.
69 Ary ny ankizy vavy nahita
azy indray, dia nilaza tamy ny i-
zay nijanona teo anilany hoe,
Ity lehilahy ity teo amy ny koa.
70 Ary izy dia nandà indray.
Ary vetivety foana, rehefa afaky
izany, izay nijanona teo anilany,
dia nilaza indray tamy ny Pete-
ra hoe, Hianao tokoa no anan-
kiray amy ny; fa hianao olona
any Galily, ary ny fiteny nao
miray amy ny.
71 Fa izy vao niozona sy nia-
niana hoe, Tsy fantatr'o izany
lehilahy izany, izay no teneni'
nareo.
72 Ary dia naneno indray ny
akoho. Ary i Petera nahatsiaro
izay teny no lazai'ny Jesosy tamy
ny, Raha vao maneno ny akoho
indroa, hianao handa ahy intelo.
Ary izy raha nihievitra izany,
dia nitomany.

## TOKO XV.

Ary raha maraina koa, ny mpi-
sorona be sy ny loholona sy ny
mpanoratra ary ny Sionedry re-
hetra, dia nihiendry, sy namato-
tra any Jesosy, ary nitondra azy,
dia natolo'ny tamy ny Pailatra
izy.
2 Ary i Pailatra nanontany tamy
ny hoe, Hianao va mpanjaky ny
Jiosy? Ary izy namaly, dia ni-
laza tamy ny hoe, Efa voa laza
nao.
3 Ary ny mpisorona be niam-
panga azy zavatra maro.
4 Ary i Pailatra nanontany ta-
my ny indray hoe, Hianao tsy
mamaly akory va? indro, fa
zavatra be no iampanga'ny anao.
5 Fa i Jesosy tsy 'mbola na-
maly na indraim-bava akory;
ka dia gaga i Pailatra.
6 Ary ny fanao ny, raha man-
dro, no mandefa anankiray teo
amy ny mpifatotra, izay angata-
hi'ny.
7 Ary nisy anankiray izay na-
tao ny hoe, Barabasa, izay na-
fato'ny tamy ny izay niara-niodi-
na tamy ny, sady efa namono
olona tamy ny fiodinana.
8 Ary ny olona maro nitaraina,
dia vao nangataka tamy ny,
'mba hatao ny toy izay fanao ny
mandrakariva.
9 Fa i Pailatra namaly azy hoe,
Tia nareo va raha halefa ko ho
anareo ny mpanjaky ny Jiosy?

10 Fa fanta'ny, fa ny mpiso-
rona be efa nanolotra azy tamy
ny fialonana.
11 Fa ny mpisorona be nitaona
ny olona, 'mba handefa any Ba-
rabasa.
12 Ary i Pailatra namaly, dia
nilaza tamy ny indray hoe, Inona
no tia'nareo hatao ko amy ny
izay atao nareo hoe, Mpanjaky
ny Jiosy ?
13 Ary izy nitaraina indray
hoe, Homboy amy ny hazo fija-
liana izy.
14 Ary i Pailatra nilaza tamy
ny hoe, Nahoana, inona no ratsy
natao ny ? Ary vao mainkia
nampinananana azy hoe, Hom-
boy amy ny hazo fijaliana izy.
15 Ary i Pailatra tia hankasi-
traka ny olona, dia no vaha'ny i
Barabasa ho azy, ary nome'ny
azy ny Jesosy, rehefa no kapo-
hi'ny, 'mba homboa'ny amy ny
hazo fijaliana.
16 Ary ny miaramila nitondra
azy tany amy ny izay atao ny
hoe, Poritoriona ; ary izy nam-
piangona ny miaramila rehetra.
17 Ary izy nampiakanjo azy
tamy ny mangamanga, ary nan-
drary ny satroka tsilo, dia nasa-
tro'ny ny loha ny.
18 Ary vao niarahaba azy,
Mifalia, hianao Mpanjaky ny
Jiosy !
19 Ary no kapohi'ny tamy ny
hazo kely ny loha ny, ary izy no
rora'ny, dia nandohalikia hitsao-
ka azy.
20 Ary izy rehefa naneso azy,
dia nalai'ny ny lamba man-
gamanga tamy ny, ary nampita-
fi'ny azy ny fitafia'ny, ary izy
nenti'ny 'mba homboa'ny amy
ny hazo fijaliana.
21 Ary izy nanery any Simona
Sirena, anankiray izay nandalo
avy tany an-tsaha, sady ray ny
Alekisandra, sy Riofasy, 'mba
hitondra ny hazo fijalia'ny.
22 Ary izy nitondra azy tany
amy ny tany Gologota, izany
fitoerana izany, natao ny hoe,
Fitoeran-karandoha.
23 Ary nome'ny toaka izy ha-
roharoi'ny ny miora ho sotroi-
na : fa tsy nandray izy.
24 Ary rehefa no homboa'ny
tamy ny hazo fijaliana, dia niloka
ny fizarany ny akanjo ny, izay
mety halai'ny izy rehetra.
25 Ary rehefa amby amy ny
ora fahatelo, dia nanombo azy
tamy ny hazo fijaliana izy.
26 Ary nasia'ny ny soratra fi-
ampanga'ny teo ambony ny hoe,
NY MPANJAKY NY JIOSY.
27 Ary nisy mpangalatra roa
lahy niarak'omboa'ny tamy ny
teo amy ny hazo fijaliana ; ny a-
nankiray tamy ny ankavana'ny,
ary ny anankiray tamy ny anka-
via'ny.
28 Ary dia tanteraky ny sora-
tra izay manao hoe, Ary izy
nisai'ny tamy ny mpanota.
29 Ary izay nandalo, dia niteny
ratsy azy, ary nanifikifikia ny lo-
ha ny, ary nanao hoe, Hianao
izay mandrava ny tempoly, ary
manorina azy amy ny hateloana,
30 Vonjeo ny tena nao, ary
mialà amy ny hazo fijaliana.
31 Ary ny mpisorona be koa,
dia naneso, sy nifampilaza tamy
ny mpanoratra hoe, Izy namon-
jy ny sasany ; fa ny tena ny tsy
hay ny vonjena.
32 Avelao i Kraisty ny Mpan-
jaky ny Isiraely hiala amy ny
hazo fijaliana ankehitriny, 'mba
hizaha'nay, ary 'mba hinoa'nay.
Ary toy izany koa no faneso ny
izay niarak'omboa'ny tamy ny
hazo fijaliana teo amy ny.
33 Ary raha amby amy ny ora
fahenina, dia maizina ny tany
rehetra hatr'amy ny ny ora fa-
hasivy.
34 Ary tamy ny ora fahasivy,
i Jesosy nitaraina tamy ny feo
mahery, hoe. Eloy, Eloy, lama
sabakitany ? izany hoe, Andria-

manitr'o, Andriamanitr'o, naho-
ano hianao no mahafoy ahy ?
35 Ary ny sasany izay nijanona
teo anilany, rehefa nandre izany,
dia nilaza hoe, Indro, izy mian-
tso any Eliasa.
36 Ary ny anankiray nihiaza-
kazaka, ary nameno ny fifohana
tamy ny rano maharikivy, ary
napetra'ny tamy ny tsora-kazo,
ary nome'ny azy ho sotroina, ka
manao hoe, Avelao izy: avelao
hizahan-tsikia, raha avy i Eliasa
hampidina azy.
37 Ary i Jesosy nitaraina tamy
ny feo mahery, dia niala ny
ai'ny.
38 Ary triatra hatra'ny ambo-
ny, ka hatr'any ambany ny fisa-
ronana amy ny tempoly.
39 Ary ny mpifehy zato izay
nijanona tandrify ny, rehefa na-
hita azy nitaraina toy izany, ary
niala ny ai'ny, dia nanao hoe,
Ity lehilahy ity no Zanak'An-
driamanitra tokoa.
40 Ary nisy koa vehivavy sa-
sany nitsinjo lavitra ; i Mary
Magidalena, sy Mary reny ny
Jakoba kely, sy Jose, ary Sa-
lomy tao amy ny ;
41 (Ary izy koa nanaraka, sy
nanompo azy, raha tao i Galily
izy ;) ary ny vehivavy maro
koa izay niaraka tamy ny han-
kany Jeriosalema.
42 Ary no ny harivariva, fa i-
zany no fanamboarana, izany
hono, ny andro aloha ny ny sa-
bata,
43 Dia avy i Josefa amy ny
Arimatia, mpitsara manan-daza,
izay niandry ny fanjakan'Andria-
manitra koa, ary izy niditra tamy
ny Pailatra tsy natahotra, ary
nangataka ny faty ny Jesosy.
44 Ary i Pailatra gaga, raha
maty sahady izy ; ary izy raha
niantso ny mpifehy zato, dia na-
nontany tamy ny, raha maty ela
izy.
45 Ary rehefa nahalala izany
tamy ny mpifehy zato, dia nome'
ny any Josefa ny faty.
46 Ary izy nividy lamba ha-
riry madinikia, ary nampidina
azy, dia no fonosi'ny tamy ny
hariry madinikia, ary izy nan-
devina azy tamy ny fasana izay
efa no lavaha'ny tamy ny vato
lampy, ary nakodia'ny ny vato
tamy ny varavarany ny fasana.
47 Ary i Mary Magidalena sy
Mary reny ny Jose nijery izay
nametraha'ny azy.

## TOKO XVI.

Ary raha tapitra ny sabata, i
Mary Magidalena sy Mary reny
ny Jakoba ary Salomy, nividy
zava-manitra 'mba hankany ha-
nosotra azy.
2 Ary maraina koa tamy ny
voalohan'andro tamy ny herin-
andro, dia nankany amy ny fa-
sana izy, raha vao miposaka ny
masoandro.
3 Ary izy nifampilaza hoe, Iza
no hanakodiadia ny vato hiala
amy ny varavarany ny fasana ?
4 Ary izy rehefa nijery, dia
nahita, fa nakodiadia'ny ny vato,
nefa lehibe indrinda izy.
5 Ary raha niditra tamy ny fa-
sana izy, dia nahita ny zatovo
nipetraka tamy ny ankavanana
nitafy lamba fotsy lava: ary izy
dia natahotra.
6 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Aza matahotra: fa hianareo mi-
tady any Jesosy tany Naza-
reta, izay efa no homboa'ny tamy
ny hazo fijaliana: izy efa nitsan-
gana ; fa tsy ato izy: izahoa
izay fitoerana no nametraha'ny
azy.
7 Ary mandehana, lazao amy
ny mpiana'ny, sy Petera, fa izy
mialoha anareo any Galily: any
no hahita'nareo azy, tahaky izay
efa no lazai'ny tamy nareo.
8 Ary izy raha nivoaka faingi-
ana, dia niala tamy ny fasana ;
fa nangovitra, ary talanjona izy:

ary izy tsy nilaza tamy n'olona
akory; fa natahotra izy.
9 Ary i Jesosy raha nitsangana
maraina koa tamy ny voalohan'
andro, tamy ny herin-andro, dia
niseho taloha tamy ny Mary
Magidalena, izay namoaha'ny ny
demonia fito.
10 Ary ny vehivavy nandeha,
dia nilaza tamy ny izay tao amy
ny, ka misaona sy mitomany izy.
11 Ary izy rehefa nandre fa
velona izy, sady hitan-dravehi-
vavy, dia tsy nino izy.
12 Raha afaka izany, dia niova
tarehy izy tamy ny mpiana'ny
roa lahy, raha nandeha, ary
nankany an-tsaha.
13 Ary izy raha nandeha, dia
nilaza izany tamy ny sasany: fa
tsy nino azy izy.
14 Rehefa afaka izany, dia ni-
seho tamy ny irakia amby ny
folo lahy izy, raha nipetraka ni-
hinana, ary izy nananatra azy
tamy ny tsy finoa'ny, sy ny fa-
hasarotry ny fo ny, fa izy tsy
nino izay nahita azy, rehefa ni-
tsangana,
15 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Mandehana hianareo any amy
ny izao tontolo izao, ary mitoria
ny filazan-tsara amy ny olombe-
lona rehetra.
16 Izay mino, sy ny atao ny
batisa no ho vonje'ny; fa izay
tsy mino no hatao ny ho faty.
17 Ary ireo famantarana ireo
no hanaraka izay mino: Dia
hamoaka ny demonia amy ny
anara'ko izy; ary hiteny ny teny
izay tsy 'mbola natao ny;
18 Izy hitana ny menarana;
ary izy raha misotro ny zavatra
mahafaty, dia tsy haninona azy
izany; izy hametraka ny tàna'
ny amy ny marary, ary dia ho
sitrana izy.
19 Ary tamy ny izany, ny Tom-
po, rehefa niresaka tamy ny, dia
nenti'ny hiakatra any an-danitra,
ary izy nipetraka tamy ny tà-
nana ankavanan'Andriamanitra.
20 Ary izy nandeha, ary nitory
eny tontolo eny, ary ny Tompo
manampy azy, ary nahato ny
teny tamy ny famantarana izay
nampanarahi'ny.

---

## NY FILAZAN-TSARA

# NO SORATA'NY I LIOKA.

### TOKO I.

FA maro no efa niraharaha ha-
noratra ny fanambarany izay za-
vatra neke'ny indrindra tamy
nay,
2 Toy ny nitoria'ny azy tamy
nay, sady vavolombelona sy mpi-
tory teny fony taloha;
3 Sitrak'o kosa, rehefa nahazo-
a'ko marina ny fahalalany ny
zavatra rehetra tamy ny taloha
indrindra, handahatra ho sora-
ta'ny amy nao, Teofiliosy tsara
indrindra,
4 'Mba ho fantatr'ao tokoa izay
zavatra nampianara'ny anao.
5 NISY tamy ny andro ny He-
rodra mpanjaka ny Jiodia, mpiso-
rona anankiray, ny anara'ny Za-
kariasa, tamy ny fisoronany ny
Abia: ary ny vady ny, tamy ny
zanaka vavy ny Arona, ary ny
anara'ny, Elizabeta.
6 Izy roroa marina teo anatre-
han' Andriamanitra, tsy manan-
tsiny amy ny fanarahany ny didy
rehetra, sy ny fitandremany ny
Tompo.
7 Ary izy tsy nanan-anaka, sa-
dy momba i Elizabeta, ary efa
antitra izy roroa.
8 Ary tamy ny izany, raha izy

nanao ny fanao ny mpisorona teo
anatrehan' Andriamanitra tamy
ny fitondrany ny fisorona'ny,
9 Manaraky ny fanao ny mpi-
sorona, dia tonga ny anjara ny
handoroa'ny ny zava-manitra, re-
hefa tany amy ny tempoly ny
Tompo izy.
10 Ary ny ankabiazany ny olo-
na rehetra nivavaka teo ala-tra-
no, tamy ny fandoroany ny zava-
manitra.
11 Dia niposaka tany amy ny
ny anjely ny ny Tompo, nijanona
tamy ny ilany ankavanany ny
fivoadiany ny zava-manitra.
12 Ary rehefa nahita azy i Za-
kariasa, dia ory, sady natahotra
indrindra.
13 Fa ny anjely nilaza tamy ny,
Aza matahotra, Zakariasa; fa
efa re ny ny fivavak'ao; ary
Elizabeta vady nao hiteraka za-
za lahy ho anao, ary hatao nao
Jaony ny anara'ny.
14 Ary izany hahafaly anao;
ary maro hifaly amy ny andro
hateraha'ny.
15 Fa izy ho lehibe eo anatre-
hany ny Tompo, ary izy tsy hiso-
tro toaka, na toaka mahery; ary
ho fenoi'ny Fanahy Masina hatr'
any an-kibon-dreny ny izy.
16 Ary maro amy ny zanaky
Isiraely no hampivereni'ny amy
ny Andriamanitra Tompo ny.
17 Ary izy hialoha azy amy ny
fanahy, sy ny hery ny Eliasa,
'mba hampody ny fon-dray amy
ny zana'ny, ary amy ny faha-
hendreny ny marina hamboatra
ny tsy manaraka; ho olona ha-
neky ny Tompo.
18 Ary i Zakariasa nilaza tamy
ny anjely, Atao ko ahoana no
hahafantatry izany? fa izaho efa
lehibe, ary ny vady ko koa efa
antitra.
19 Ary ny anjely namaly, dia
nilaza tamy ny, Izaho no Gabiri-
ely, izay mijanona eo anatrehan'
Andriamanitra; ary nirahi'ny
aho 'mba hilaza amy nao, ary
hanambara amy nao ireo teny
mahafaly ireo.
20 Ary, indro, fa ho moana hia-
nao, ary tsy hahay hiteny amba-
rapaha-tongava'ny izany zavatra
izany, fa hianao tsy nino ny teny
ko izay hefai'ny amy ny fotoa'ny.
21 Ary ny olona niandry any
Zakariasa, ary talanjona no ny
nitoetra ela toy izany tamy ny
tempoly izy.
22 Ary rehefa nivoaka izy, dia
tsy nahay niteny tamy ny izy: ary
fanta'ny, fa efa nahita zavatra
tamy ny tempoly izy; fa izy na-
natsikia azy tamy ny famanta-
rana, ary nitoetra tsy nahay ni-
teny.
23 Ary raha vao tapitra ny an-
dro nanaova'ny ny raharaha ny,
dia nody izy.
24 Ary raha afaka izany andro
izany, dia nitoe-jaza i Elizabeta
vady ny, ary izy niery dimy vo-
lana, hoe,
25 Izao no natao n'Andriama-
nitra tamy ko tamy ny izay an-
dro nitsinjova'ny ahy, 'mba ha-
nesora'ny ny tsiny ko amy ny
olona.
26 Ary tamy ny fahenim-bola-
na no nirahin'Andriamanitra ny
anjely, i Gabiriely, tany amy ny
tanàny ny Galily, natao ny hoe,
Nazareta,
27 Tamy ny virijina nampaka-
ri'ny ny lehilahy, ny anara'ny,
Josefa, tamy ny mpianakavy ny
Davidra, ary ny anara'ny ny vi-
rijina, Mary.
28 Ary ny anjely niditra tamy
ny, ary nilaza, Mifalia, ny hasoa-
vi'ny; ny Tompo ao amy nao;
finaritra hianao amy ny vehivavy.
29 Ary raha nahita azy, dia na-
lahelo tamy ny teny ny izy, ary
nihevitra, ka manao ahoana iza-
ny fiarahaba izany.
30 Ary ny anjely nilaza tamy
ny, Aza matahotra, Mary; fa efa
nahita fahasoavana tamy n'An-

driamanitra hianao.
31 Ary, indro, hianao hitoe-ja-
za an-kibo nao, ary hiteraka zaza
lahy, ary JESOSY no hatao nao
anara'ny.
32 Izy ho lehibe, ary hatao ny
izy, hoe, Zanaky ny Avo Indrin-
dra: ary ny Jehovah Andriama-
nitra hanome azy ny lapa ny
Davidra, ray ny:
33 Ary izy hanjaka any ny
mpianakavy ny Jakoba mandra-
kizay; ary ny fanjaka'ny tsy ha-
nana fahataperana.
34 Ary i Mary nilaza tamy ny
anjely, Atao ahoana no hisy iza-
ny, sady tsy 'mbola nahalala
lahy aho?
35 Ary ny anjely namaly, dia
nilaza tamy ny, Ny Fanahy Ma-
sina hanarona anao, ary ny hery
nyAvo Indrindra hanaloka anao:
ary amy ny izany, ny terak'ao
masina hatao ny hoe, Zanak'An-
driamanitra.
36 Ary, indro, i Elizabeta zana-
drahavavin-dreny nao efa nitoe-
jaza koa, nefa antitra izy; ary
izao no fahenim-bolana amy ny
izay natao ny momba.
37 Fa tsy misy zavatra tsy hay
n'Andriamanitra.
38 Ary i Mary nilaza, Indro ny
ankizy vavy ny Tompo; atavy
amy ko manaraky ny teny nao.
Ary ny anjely dia niala tao amy
ny.
39 Ary i Mary nitsangana tamy
ny izany andro izany, dia nande-
ha faingana tamy ny havoana, ta-
ny amy ny tanàny ny Jiodia:
40 Ary niditra tany an-trano
ny Zakariasa, ary niarahaba any
Elizabeta.
41 Ary tamy ny izany, rehefa
nandre ny fiarahaba ny Mary i E-
lizabeta, dia nihetsikia ny zaza
tan-kibo ny; ary no fenoi'ny
Fanahy Masina i Elizabeta;
42 Ary izy niteny tamy ny feo
mahery, ary nilaza hoe, Finari-
tra hianao amy ny vehivavy, ary
finaritra ny hateraky ny kibo nao.
43 Ary avy amy ko taiza izany,
no vangia'ny ny reny ny Tompo
ko aho?
44 Fa, indro, raha vao re ko
ny feo ny fiarahaba'nao, dia ni-
hetsikia ny zaza tan-kibo ko,
sady ravoravo.
45 Ary finaritra izay nino: fa
hefai'ny ny Tompo izay zavatra
no lazai'ny tamy ny.
46 Ary hoy Mary, Ny fanahy
ko mankalaza ny Tompo,
47 Ary ny fanahy ko ravoravo
tamy ny Andriamanitra mpa-
monjy ko.
48 Fa izy efa nitsinjo ny faha-
lehelovany ny ankizy vavy ny:
fa, indro, hatr'amy ny ankehi-
triny, dia hantsoi'ny ny zafy re-
hetra ho finaritra aho.
49 Fa ny Tsitoha efa nanao
zavatra lehibe tamy ko: ary
masina ny anara'ny.
50 Ary ny famindram-po ny
amy ny izay matahotra azy, hatr'
any zafy mandrakizay.
51 Izy efa naneho ny hery ny
ny sandry ny; izy mampiely ny
miavonavona amy ny fihevi-poa-
na ny fo ny.
52 Izy efa nampidina ny 'le-
hibe tamy ny lapa ny, ary na-
nandratra ny malahelo.
53 Izy efa nahavoky ny noana
tamy ny zava-tsoa; ary ny
manankarena nampandehani'ny
foana.
54 Izy efa nanampy any Isi-
raely mpanompo ny, tamy ny fa-
hatsiarovany ny famindram-po
ny;
55 Toy ny lazai'ny tamy ny
ray nay, tamy ny Abirahama, sy
ny zana'ny mandrakizay.
56 Ary i Mary nitoetra tamy
ny Elizabeta, tokony ho telo vo-
lana, ary niverina tany amy ny
trano ny.
57 Ary tonga ny andro have-
loma'ny i Elizabeta; ary izy nite-
raka zaza lahy.

58 Ary re ny ny nama'ny, sy
ny hava'ny izay famindram-po
lehibe natao ny Tompo tamy ny;
dia niara-dravoravo tamy ny izy.
59 Ary tamy ny havaloan-an-
dro dia avy hamora ny zaza izy;
ary ny anara'ny natao ny, Za-
kariasa, manaraky ny anarany
ny ray ny.
60 Ary ny reny ny namaly
hoe, Tsy izany; fa hatao ny
Jaony.
61 Ary izy nilaza tamy ny, Tsy
misy na iray akory amy ny ha-
va'nao, izay antsoi'ny amy ny
ity anarana ity.
62 Ary izy nanao famantarana
tamy ny ray ny, izay tia ny hatao
ny anara'ny.
63 Ary izy nangataka zavatra
hanoratana, ary sorata'ny hoe,
Jaony no anara'ny. Ary dia
talanjona izy rehetra.
64 Ary nisokatra faingana ny
vava ny, dia afaka niteny ny
lela ny; ary niteny, ka nidera ny
Andriamanitra.
65 Ary natahotra izay rehetra
nanodidina azy; ary niely izany
zavatra rehetra izany tamy ny
havoany ny Jiodia rehetra.
66 Ary izay rehetra nandre
izany, dia natao ny tam-po ny,
hoe, Hanao ahoana ity zavatra
ity? Ary ny tànany ny Tompo
tao amy ny.
67 Ary i Zakariasa ray ny feno
Fanahy Masina, ary naminany
hoe,
68 Hisaora'ny ny Jehovah An-
driamanitry ny Isiraely; fa izy
efa namangy, ary nanavotra ny
olo'ny,
69 Ary efa nanandratra ny tan-
droky ny famonjena ho anay, ta-
my ny mpianakavy ny Davidra,
mpanompo ny;
70 (Toy ny teneni'ny tamy ny
vava ny mpaminany masina hatr'
amy ny taloha indrindra:)
71 'Mba hamonje'ny anay amy
ny fahavalo nay, ary amy ny tà-
nany izay rehetra tsy tia anay;
72 'Mba hanefa ny famindram-
po tamy ny ray nay, ary haha-
tsiaro ny faneke'ny masina;
73 Ny fianiana izay natao ny
tamy ny Abirahama, ray nay,
74 'Mba hanampia'ny anay, re-
hefa no vonje'ny izahay tamy ny
tànany ny fahavalo nay, hanompo
azy amy ny tsy fahatahorana,
76 Amy ny fahamasinana, sy
ny fahamarinana eo anatreha'ny,
amy ny andro nay rehetra.
76 Ary hianao, razaza, hantsoi'
ny mpaminany ny Avo Indrin-
dra: fa hianao handeha hialoha
ny Tompo, 'mba hamboatra ny
aleha ny:
77 'Mba hanome ny olo'ny ny
fahalalany ny famonjena amy ny
famela'ny ny helo'ny,
78 Amy ny fiantrany ny famin-
dram-po ny ny Andriamanitr'ay,
ary amy ny izany ny fipoak'an-
dro, any amy ny avo, efa na-
mangy anay,
79 'Mba hanome ny fahaza-
vana ho any izay mipetraka amy
ny maizina, ary amy ny aloky
ny fahafatesana 'mba hitondra
ny tongotr'ay any amy ny làlany
ny fiadanana.
80 Ary ny zaza kely nitombo,
ary tonga mahery ny sai'ny, ary
nitoetra tany an-efitra, ambara-
paha-tongany ny andro ny hise-
hoa'ny amy ny Isiraely.

TOKO II.

Ary tamy ny izany andro izany
dia namoaka teny i Kaisara
Agiositaosy, 'mba hanorata'ny
ny fanjakana rehetra.
3 (Ary izany fanoratana voa-
lohany izany natao ny, raha i Si-
riniosy no nanapaka any Siria.)
3 Ary lasa tsy iray ray izy re-
hetra any amy ny vohi'ny 'mba
ho sorata'ny.
4 Ary i Josefa kosa niala tany
Galily, tamy ny tanàna Naza-
reta, hankany Jiodia any amy

ny tanàny ny Davidra, izay na-
tao ny, hoe, Betilehemy, (sady
avy tamy ny mpianakavy sy ny
fireneny ny Davidra izy,)
5 'Mba ho sorata'ny 'mba amy
ny Mary, nampakari'ny ho vady
ny, sady bevohoka.
6 Ary tamy ny izany, raha ni-
toetra tao izy, dia tonga ny an-
dro haveloma'ny.
7 Ary izy niteraka lahy matoa
ny, ary nakanjoa'ny tamy ny a-
kanjon-jaza, ary napetra'ny tamy
ny fihinanam-bilona; fa tsy nisy
hitoera'ny tao an-trano.
8 Ary nisy tamy ny izany tany
izany mpiandry ondry nitoetra
tany an-tsaha, nitandrina ny fian-
drasany ny ondry ny tamy ny
alina.
9 Ary, indro, ny anjely ny Tom-
po tonga tany amy ny, ary ny vo-
ninahitry ny Tompo nanelatre-
latra nanodidina azy; ary dia na-
tahotra indrindra izy.
10 Ary ny anjely nilaza tamy
ny, Aza matahotra: fa, indro, iza-
ho mitondra teny tsara amy ny fi-
faliana be, izay ho any ny olona
rehetra:
11 Fa teraka ho anareo anio any
an-tanàny ny Davidra, ny mpa-
monjy, izay no Kraisty Tompo.
12 Ary izany ho famantarana
amy nareo; Hianareo hahita ny
zaza kely nakanjoa'ny tamy ny
akanjon-jaza, mandry amy ny
fihinanam-bilona.
13 Ary nisy vetivety tamy ny
anjely, maro tamy ny ankama-
roany ny lanitra midera ny An-
driamanitra, ka manao hoe,
14 Voninahitra any ny Andria-
manitra amy ny Avo Indrindra,
ary fiadanana amy ny tany, fan-
kasitrahana tsara amy ny olona.
15 Ary tamy ny izany, raha ny
anjely niala tao amy ny, hankany
an-danitra, dia nifampilaza ny le-
hilahy izay niandry ondry, Ave-
lao isikia handeha ankehitriny
any am-Betilehemy, ary hizaha
izay zavatra vao tonga, izay nam-
pahafantari'ny ny Tompo an-tsi-
kia.
16 Ary tamy faingana izy, ary
nahita any Mary, sy Josefa, ary
ny zaza kely mandry amy ny fi-
hinanam-bilona.
17 Ary raha vao hita ny, dia
naeli'ny ny teny no lazai'ny tamy
ny, izay nanambara izany zaza
kely izany.
18 Ary izay rehetra mandre,
dia talanjona tamy ny izay zava-
tra no lazai'ny ny mpiandry on-
dry tamy ny.
19 Fa i Mary nitahiry izany re-
hetra izany, ary nandatsaka tan-
kibo ny.
20 Ary ny mpiandry ondry ni-
verina, mankalaza sy midera ny
Andriamanitra amy ny zavatra
rehetra re ny sy hita ny, toy ny no
lazai'ny tamy ny.
21 Ary rehefa tonga ny hava-
loana andro hamora'ny ny zaza,
ary natao ny JESOSY ny ana-
ra'ny, izany no natao ny anjely
anara'ny, fony izy 'mbola tany
an-kibo.
22 Ary rehefa tonga ny andro
ny fahadiova'ny manaraky ny la-
làny ny Mosesy, dia nenti'ny ta-
ny Jeriosalema 'mba hatolo'ny
amy ny Tompo izy;
23 (Toy ny no sorata'ny tamy
ny lalàny ny Tompo, Ny lahy
matoa rehetra hatao ny ho ma-
sina amy ny Tompo;)
24 Ary 'mba hateri'ny fanalam-
boady manaraky izay no lazai'ny
tamy ny lalàny ny Tompo, Vo-
romahailala mivady, na zana-do-
mohina roa.
25 Ary, indro, nisy lehilahy
tany Jeriosalema, ny anara'ny
Simeona; ary izany lehilahy iza-
ny marina, ary tsara fanahy,
miandry ny fahafinare tany ny
Isiraely; ary ny Fanahy Masina
tao amy ny.
26 Ary nambarany ny Fanahy
Masina tamy ny, ka tsy hanan-

drana ny fahafatesana ambarapa-hahita ny any Kraisty Tompo.
27 Ary nenti'ny ny Fanahy tany
amy ny tempoly izy: ary rehefa
nampidirin-dray sy reny ny Jesosy zaza kely, 'mba hatao ny amy
ny manaraky izay nandidia ny
ny lalàna,
28 Dia no trotroi'ny tamy ny
sandry ny izy, ary nisaotra ny
Andriamanitra, ka nanao hoe,
29 Tompo ko, hianao mamela
ny mpanompo nao ho faty ankehitriny amy ny fiadanana, manaraky ny teny nao:
30 Fa ny maso ko efa nahita
ny famonje'nao,
31 Izay namboari'nao teo anatrehany ny olona rehetra;
32 Ny mazava 'mba hahazava
ny Jentilisa, ary ny voninahitry
ny Isiraely, olo'nao.
33 Ary talanjona i Josefa sy ny
reny ny tamy ny izay zavatra
nanambara ny azy.
34 Ary i Simeona nitsio-drano
azy, ary nilaza tamy ny Mary
reny ny, Indro, ity ho fandavoany sy fanaganany ny maro amy
ny Isiraely koa; ary ho famantarana izay ho toherina,
35 (Eny, ny lefona hanindrona
ny ai'nao koa,) 'mba haseho ny
ny fiheverany ny fo maro.
36 Ary nisy mpaminany vavy
anankiray, Ana, zanaka vavy ny
Fanioely, amy ny firenena ny
Asera: izy efa anti-panahy, ary
nitoetra tamy ny vady ny fito
taona, fony izy tsy nahalala
lahy;
37 Ary izy nitondra tena tokony ho efatra amby valo-polo
taona, izay tsy niala tamy ny
tempoly, fa nanompo tamy ny
fifadiana sy ny fivavahana aman'
alina.
38 Ary no ny niditra tamy ny
izany izy, dia nisaotra ny Tompo koa izy, ary nilaza azy tamy
ny izay rehetra niandry ny fanavotana tao i Jeriosalema.
39 Ary rehefa nahavita ny zavatra rehetra, manaraky ny lalàny ny Tompo, dia nody tany
i Galily, teo amy ny tanà' ny ny
Nazareta izy.
40 Ary ny zaza nitombo, ary
nahery tamy ny sai'ny, fenoi'ny
fahendrena: ary ny fahasoava'
ny ny Andriamanitra tao amy ny.
41 Ary ny ray sy reny nankany
Jeriosalema isan-taona tamy ny
fandroany ny pasikia.
42 Ary rehefa roa amby ny folo taona ny zaza, dia niakatra
tany Jeriosalema izy, manaraky
ny fanao ny fandroana.
43 Ary rehefa tapitra izany andro izany, raha nody izy, i Jesosy zaza kely nitoetra tao aoriana tao i Jeriosalema; fa i Josefa sy reny ny tsy nahalala.
44 Fa izy natao ny niaraka tamy ny, rehefa nandeha làlana
indray andro; ary izy nitady
azy tamy ny hava'ny, sy ny olompanta'ny.
45 Ary izy raha tsy nahita azy,
dia niverina tany Jeriosalema
indray, nitady azy.
46 Ary tamy ny izany, rehefa
afaky ny hateloana andro, dia
hita ny tao amy ny tempoly izy,
mipetraka eo afovoany ny mpampianatra, mihaino, sy manontany
azy.
47 Ary izay rehetra nandre azy,
dia talanjona tamy ny fahalala'ny,
sy ny famalia'ny.
48 Ary izy raha vao nahita azy,
dia gaga: ary ny reny ny nilaza
tamy ny, Anaka, nahoana hianao
no nanao toy izany tamy nay?
indro, malahelo nitady anao ny
ray nao sy izaho.
49 Ary izy nilaza tamy ny, Nahoana hianareo no mitady ahy?
tsy fantatr'areo va fa tsy mahay
tsy hatao ko ny raharaha ny ny
Ray ko?
50 Ary tsy fanta'ny izay teny
no lazai'ny tamy ny.
51 Ary izy niaraka nidina ta-

my ny, ary nankany i Nazareta,
ary nanaraka ny natao ny, fa
ny reny ny nitahiry izany zavatra
rehetra izany tam-po ny.
52 Ary i Jesosy nitombo tamy
ny sai'ny sy ny tena ny, ary tamy
ny fitiavany ny Andriamanitra,
sy ny olona.

TOKO III.

Ary tamy ny taona fahadimy
amby ny folo no nanjaka'ny
Teberiosa Kaisara, i Pontiosa
Pailatra no nanapaka any Jiodia,
ary i Herodra no tetiraka ny Galily,
ary i Filipo rahalahy ny no
tetiraka ny Itiora sy ny tany ny
Trakonitisa, ary i Lisaniasa no
tetiraka ny Abilene.
2 Raha i Anasa sy Kaiafasa
no mpisorona be, dia tonga ny
teny ny Andriamanitra tamy ny
Jaony zanaky Zakariasa tany
an-efitra.
3 Ary izy nankany amy ny tany
manodidina ny Jaoridany, mitory
ny batisa ny fibebahana 'mba
hamela'ny ny heloka;
4 Toy ny no sorata'ny tamy ny
boky ny teny Esaia mpaminany
hoe, Ny feo mitaraina any anefitra,
Amboary ny làlany ny Jehovah,
ahitsio ny aleha'ny.
5 Ny lohasaha rehetra ho fenoi'ny,
ary ny tendrombohitra sy
ny havoana rehetra haetri'ny, ary
ny meloka hahitsi'ny, ary ny làlana
maraorao ho halamai'ny;
6 Ary ny nofo rehetra hahita ny
famonjen' Andriamanitra.
7 Dia nilaza tamy ny olona
maro izay nankany amy ny izy,
'mba hanava'ny batisa hoe, Ry
taranaky ny menarana, iza no
efa nananatra anareo handositra
ny loza efa ho avy?
8 Koa amy ny izany, ataovy
izay fitondrana mendriky ny fibebahana:
ary aza milaza am-po
hoe, I Abirahama no ray nay: fa
izaho milaza amy nareo, Ny Andriamanitra
mahay manangana
ireo vato ireo ho zanaky Abirahama.
9 Ary ankehitriny amy ny izany,
ny famaky apetra'ny amy ny
fototry ny hazo: koa amy ny
izany, ny hazo rehetra izay tsy
mamoa tsara ho jinja'ny, ary dia
hatao ny ao anaty afo.
10 Ary ny olona nanontany tamy
ny hoe, Inona hatao nay?
11 Izy namaly ary nilaza tamy
ny hoe, Izay manana akanjo roa,
avelao izy hanome ny iray ho
any tsy manana; ary izay manan-kanina,
avelao izy hanao toy
izany koa.
12 Dia avy kosa ny farantsa
'mba hanava'ny batisa azy, ary
nilaza tamy ny hoe, Tompo ko,
Inona hatao nay?
13 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Aza manefa mihoatra no ho izay
no tendre'ny hatao nareo.
14 Ary ny miaramila kosa nanontany
tamy ny hoe, Ary Inona
hatao nay? Ary izy nilaza tamy
ny hoe, Aza mandoza ny olona
foana, ary aza miampanga laingia,
ary aza mierina amy ny
tamby nareo.
15 Fa raha ny olona niandry,
ary izy rehetra nisaina any Jaony
tam-po ny na izy no Kraisty
na tsia;
16 I Jaony namaly, dia nilaza
tamy ny izy rehetra hoe, Izaho
manao batisa anareo tokoa amy
ny rano; fa avy izay mahery no
izaho, ny fehin-kiapa ny tsy tokony
ho vaha'ko: izy hanao batisa
anareo amy ny Fanahy Masina
sy ny afo:
17 Izay manana ny fikopaha'
ny amy ny tàna'ny, ary izy handio
ny famoloa'ny tokoa, ary
hamory ny vary amy ny sompitra;
fa ny mololo hodora'ny amy
ny afo tsy mety maty.
18 Ary ny zavatra maro koa
tamy ny fananarana no tori'ny
tamy ny olona.
19 Fa i Herodra tetiraka nana-

ri'ny tamy ny izay nanava'ny
any Herodia, vady ny Filipo ra-
halahy ny, ary tamy ny izay ratsy
rehetra izay natao ny Herodra,
20 Ary izany nampia'ny tamy
ny natao ny rehetra, ny namato-
tra any Jaony tamy ny trano
maizina.
21 Ary tamy ny izany, rehefa
natao batisa ny olona rehetra, dia
natao ny batisa koa i Jesosy, ary
no ny nivavaka, dia nisokatra
ny lanitra.
22 Ary ny Fanahy Masina ni-
dina tany amy ny tamy ny endri-
javatra toy ny voromahailala, ary
avy ny teny tany an-danitra,
manao hoe, Hianao no zana'ko
malala'ko; hianao no ankasitra-
ha'ko indrindra.
23 Ary i Jesosy rehefa tokony
ho telo-polo taona, (natao ny ho
zanaky Josefa,) izay avy tamy
ny Hely,
24 Izay avy tamy ny Matata,
izay avy tamy ny Levy, izay avy
tamy Meliky, izay avy tamy ny
Jana, izay avy tamy ny Josefa,
25 Izay avy tamy ny Matatiosa,
izay avy tamy ny Amosa, izay
avy tamy ny Naoma, izay avy
tamy ny Esily, izay avy tamy ny
Nagay,
26 Izay avy tamy ny Mahata,
izay avy tamy ny Matatiosa, izay
avy tamy ny Semey, izay avy
tamy ny Josefa, izay avy tamy
ny Jioda,
27 Izay avy tamy ny Joana,
izay avy tamy ny Resa, izay avy
tamy ny Zorobabela, izay avy
tamy ny Salatiela, izay avy tamy
ny Nery,
28 Izay avy tamy ny Meliky,
izay avy tamy ny Ady, izay avy
tamy ny Kósama, izay avy tamy
ny Elimodama, izay avy tamy
ny Ery,
29 Izay avy tamy ny Jose, izay
avy tamy nyEliezera, izay avy ta-
my ny Jaorima, izay avy tamy ny
Matata, izay avy tamy ny Levy,
30 Izay avy tamy ny Sime-
ona, izay avy tamy ny Jioda,
izay avy tamy ny Josefa, izay
avy tamy ny Jonana, izay avy
tamy ny Eliakimy.
31 Izay avy tamy ny Melea,
izay avy tamy ny Mainana, izay
avy tamy ny Matata, izay avy
tamy ny Natana, izay avy tamy
ny Davidra,
32 Izay avy tamy ny Jese, izay
avy tamy ny Obeda, izay avy
tamy ny Boza, izay avy tamy ny
Salimona, izay avy tamy ny Na-
sona,
33 Izay avy tamy ny Amina-
daba, izay avy tamy ny Arama,
izay avy tamy ny Esiroma, izay
avy tamy ny Faresa, izay avy
tamy ny Jioda,
34 Izay avy tamy ny Jakoba,
izay avy tamy ny Isaka, izay
avy tamy ny Abirahama, izay
avy tamy ny Tara, izay avy tamy
ny Nakora,
35 Izay avy tamy ny Saroka,
izay avy tamy ny Ragao, izay
avy tamy ny Faleka, izay avy
tamy ny Hebery, izay avy tamy
ny Sala,
36 Izay avy tamy ny Kainana,
izay avy tamy ny Arifakisedra,
izay avy tamy ny Sema, izay avy
tamy ny Noe, izay avy tamy ny
Lameka,
37 Izay avy tamy ny Matiosela,
izay avy tamy ny Enoka, izay
avy tamy ny Jaredra, izay avy
tamy ny Malelily, izay avy tamy
ny Kainana,
38 Izay avy tamy ny Enosa,
izay avy tamy ny Seta, izay avy
tamy ny Adama, izay avy tamy
n'Andriamanitra.

## TOKO IV.

Ary i Jesosy no fenoi'ny Fa-
nahy Masina, dia niala tamy ny
Jaoridany, ary no taomi'ny ny
Fanahy tany an-efitra izy,
2 Efa-polo andro no naka'ny ny
devoly fanahy azy. Ary tamy ny

izany andro izany, tsy nihinan-
kanina akory izy: ary rehefa
tapitra izany, dia noana izy.
3 Ary ny devoly nilaza tamy
ny hoe, Raha Zanak'Andriama-
nitra hianao, teneno ireo vato ireo
ho tonga mofo.
4 Ary i Jesosy namaly azy
hoe, No sorata'ny, Fa ny olona
tsy velona amy ny mofo hiany,
fa amy ny izay rehetra no ten-
dre'ny ny Andriamanitra.
5 Ary ny devoly nitondra azy
tany amy ny tendrombohitra avo,
dia naneho azy vetivety foana
ny fanjakana rehetra amy ny izao
tontolo izao.
6 Ary ny devoly nilaza tamy
ny hoe, Izao fanapahana rehetra
izao home'ko anao, ary ny voni-
nahi'ny: fa nome'ny ahy; ary
izay tia ko no home'ko azy.
7 Koa amy ny izany raha hia-
nao hivavaka amy ko, dia ho
anao izy rehetra.
8 Ary i Jesosy namaly, dia ni-
laza tamy ny hoe, Efa no sora-
ta'ny, Hianao hivavaka amy ny
Jehovah Andriamanitr'ao, ary
izy hiany no ho tompoi'nao.
9 Ary izy nitondra azy tany
Jeriosalema, ary nampitoetra
azy tamy ny tampony ny tem-
poly, ary nilaza tamy ny hoe,
Raha Zanak'Andriamanitra hia-
nao, mienjera àny ambany àny:
10 Fa efa no sorata'ny, Izy
handidy ny anjely ny 'mba hitan-
drina hiaro anao;
11 Ary izy hitana anao, fan-
drao ho tafintohina amy ny vato
ny tongotr'ao na indray mandeha
akory aza.
12 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Izao no
lazai'ny, Aza maka fanahy any
Jehovah Andriamanitr'ao hia-
nao.
13 Ary rehefa tapitra ny faka'
ny ny devoly fanahy azy, dia
nandao azy izy hatr'amy ny an-
dro ny.

14 Ary i Jesosy niverina tamy
ny hery ny ny fanahy tany Ga-
lily: ary ny laza ny dia niely ta-
my ny tany rehetra manodidina.
15 Ary izy no ny nampiana-
tra tamy ny sionagogy ny, dia
nankalazai'ny izy rehetra izy.
16 Ary izy nankany i Nazareta,
izay nahabe azy: ary manaraky
ny fanao ny, dia niditra tany
amy ny sionagogy tamy ny sa-
bata, ary nitsangana 'mba ha-
maky teny.
17 Ary natolo'ny azy ny boky
ny Esaia mpaminany. Ary no ny
namelatra ny boky, dia nahita
izay itoera'ny no sorata'ny hoe,
18 Ny Fanahy ny Jehovah amy
ko, sady efa nanosotra ahy hitory
ny filazan-tsara amy ny malahe-
lo; izy efa naniraka ahy 'mba
hitory ny fanafahany ny mpifa-
totra, ary ny fampihiratany ny
maso ny ny jamba, 'mba hana-
faky ny mivadi-po,
19 'Mba hitory ny taona anka-
sitraha'ny ny Jehovah.
20 Ary nahoro'ny ny boky, ary
naveri'ny tamy ny mpanompo,
dia nipetraka izy. Ary ny maso
ny izay rehetra tany amy ny
sionagogy nandinikia azy.
21 Ary izy vao nilaza tamy ny
hoe, Andro àny no tanteraky ity
Soratra Masina ity amy ny sofi'
nareo.
22 Ary izy rehetra no vavo-
lombelona, ary talanjona tamy
ny teny navoaky ny vava ny. Ary
izy nilaza hoe, Tsy ity no zanaky
Josefa va?
23 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Hianareo hilaza amy ko ity oha-
bolana ity tokoa, Mpanao ody,
asitrano ny tena nao: izay no re
nay natao ny tany Kaperinaomy,
atavy aty amy ny tany nao koa
izany.
24 Ary izy nilaza hoe, Izaho
milaza amy nareo marina tokoa,
Tsy misy mpaminany izay an-
kasitraha'ny amy ny tany ny.

25 Fa izaho milaza marina
amy nareo, Maro no mpitondra
tena tamy ny Isiraely tamy ny
andro ny Eliasa, raha nihiantona
ny andro telo taona sy enim-bo-
lana, ka dia nisy mosarena be
tamy ny tany rehetra;
26 Fa tsy nirahi'ny i Eliasa
tamy ny, na iray akory, afa tsy
tany amy ny Sarepitra, tanàny
ny Sidona, tany amy ny vehiva-
vy izay nitondra-tena.
27 Ary maro no boka tany amy
ny Isiraely tamy ny andro ny
Elisiosa mpaminany, ary tsy no-
diovi'ny na iray akory, afa tsy
Namana ny Siriana.
28 Ary izay rehetra tao amy
ny sionagogy raha nandre izany,
dia tezitra indrindra izy.
29 Ary izy nitsangana, dia nan-
droaka azy hiala an-tanàna, ary
nitondra azy tany amy ny farany
ny vodivona, (ny tanà'ny natao
ny tambony ny,) 'mba hanjera
azy.
30 Fa izy nandeha namaky teo
afovoa'ny, ary dia lasa izy,
31 Ary nidina tany i Kapari-
naomy, tanàny ny Galily, ary
dia nampianatra azy tamy ny
sabata.
32 Ary talanjona izy tamy ny
fampianara'ny: fa mahery ny
teny ny.
33 Ary nisy lehilahy tamy ny
sionagogy, izay nanam-panahy
ny demonia maloto, ary nitarai-
na tamy ny feo mahery,
34 Hoe, Endray, fa inona no
atao nao amy nay, Hianao Jeso-
sy amy ny Nazareta? avy ha-
mono anay va hianao? izaho
mahalala anao, Ny Masiny ny
Andriamanitra.
35 Ary i Jesosy nananatra azy
hoe, Mangina hianao, ary mivo-
aha any amy ny. Ary ny de-
monia rehefa namotraka azy teo
afovoany, dia nivoaka tany amy
ny, ary nandratra azy.
36 Ary talanjona izy rehetra,
ary niresaka hoe, Manao ahoana
ity teny ity! fa amy ny fanefana
sy ny hery no andidia'ny ny fa-
nahy maloto, ary dia mivoaka izy.
37 Ary ny laza ny niely tamy
ny fonenana manodidina ny tany
rehetra.
38 Ary izy no ny nivoaka tamy
ny sionagogy, dia niditra tany
amy ny trano ny Simona. Ary
ny reny ny vady ny Simona no
tazoi'ny indrindra; ary izy ni-
fona tamy ny 'mba hahasitrana
azy.
39 Ary izy nitoetra tanila'ny,
ary nampitsahatra ny tazo; ary
dia nilaoza'ny: ary vetivety foa-
na dia nitsangana ley vehivavy,
ary nanompo azy.
40 Ary raha milentikia ny ma-
soandro, izay rehetra manana ny
marary sy ny aretina samy hafa,
dia nenti'ny tany amy ny, ary
izy no ny nametraka ny tàna'ny
tamy ny izy rehetra tsy iray iray,
dia nahasitrana azy.
41 Ary ny demonia nivoaka
tamy ny maro mitaraina, ary
milaza hoe, Hianao no Kraisty
Zanak'Andriamanitra. Ary izy
nandrara azy hilazalaza, fa fan-
ta'ny fa i Kraisty izy.
42 Ary no ny maraina ny an-
dro, dia niala izy, ary nandeha
tany amy ny tany foana: ary ny
olona nitady azy, ary nankany
amy ny, ary nihazona azy 'mba
tsy hiala'ny any amy ny.
43 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Izaho tsy mahay tsy hitory amy
ny tanàna hafa koa ny fanjakan'
Andriamanitra: fa izany no na-
niraha'ny ahy.
44 Ary izy nitory teny tany
amy ny sionagogy ny Galily.

## TOKO V.

Ary tamy ny izany, raha nija-
nona tanilany ny farihy ny Ge-
nesareta ny olona maro, dia ni-
fanizina hankany amy ny 'mba hi-
haino ny teny n'Andriamanitra.

2 Ary nahita sambo roa nian-
tsona tamorony ny farihy; fa ny
mpamovo efa niala, ary nanasa
ny vovo ny.
3 Ary izy niditra tany an-tsam-
bo anankiray izay any Simona,
ary nangataka tamy ny 'mba
hiala'ny kely amy ny tany. Ary
izy nipetraka, ary nampianatra
ny olona maro tany an-tsambo,
4 Ary izy nitsahatra niteny,
dia nilaza tamy ny Simona hoe,
Mandehana any amy ny lalina,
ary alatsaho ny vovo nareo, 'mba
hahazo hazandrano.
5 Ary i Simona namaly, dia ni-
laza tamy ny hoe, Tompo ko,
izahay efa namono-tena man-
drak'alina, ary tsy nahazo na
kely akory: nefa manaraky ny
teny nao, dia halatsak'o ny vovo.
6 Ary rehefa natao ny izany,
dia nahazo hazandrano be in-
drindra; ary vaky ny vovo ny.
7 Ary izy nanantoka ny nama'
ny, izay tany an-tsambo hafa,
'mba ho avy hanampy azy. Ary
dia nankany izy, ary nanondrana
tamy ny sambo izy roroa, dia
vao nilentikia izy.
8 Rehefa hita ny Simona Pete-
ra izany, dia niankohoka tamy
ny tongotry Jesosy, ka manao
hoe, Tompo ko, mialà amy ko:
fa olona meloka aho.
9 Fa izy sy izay rehetra mom-
ba azy, talanjona tamy ny hazan-
drano be, izay azo ny:
10 Ary toy izany koa i Jakoba
sy Jaony zanaky Zebedy izay
namany ny Simona. Ary i Je-
sosy nilaza tamy ny Simona hoe,
Aza matahotra hianao: fa amy
ny izao, dia hatao ko hianao hi-
sambotra ny olona.
11 Ary izy no ny nitondra ny
sambo ny tany amy ny tany, dia
foy ny izy rehetra, ary nanaraka
azy.
12 Ary tamy ny izany, rehefa
tonga tany amy ny tanàna anan-
kiray, indro lehilahy boka in-
drindra; raha hita ny i Jesosy,
dia niankohoka tamy ny tongo'
ny izy, nifona tamy ny hoe,
Tompo ko, raha mety hianao,
mahay mandio ahy hianao.
13 Ary izy naninjitra ny tàna'
ny, dia nanendry azy hoe, Mety
aho: madiova hianao. Ary ny
boka nandao azy tamy ny izany.
14 Ary izy nananatra azy, 'mba
tsy hilazalaza amy n'olona na
iray akory: fa raha lasa, dia
asehoy amy ny mpisorona ny
tena nao, ary atero nao amy ny
fandiovany toy ny no didia'ny
Mosesy, ho fanambarana any
amy ny izany.
15 Fa ny laza ny dia niely be-
be kokoa tamy ny izany: dia
niangona ny olona maro be, 'mba
hihaino, ary hasitrana'ny ny are-
ti'ny.
16 Ary izy niala hankany an-
efitra, dia nivavaka tao izy.
17 Ary tamy ny andro ananki-
ray, raha nampianatra izy, dia
nipetraka tao ny Farisisa, sy ny
mpampianatra ny lalàna, izay efa
niala tamy ny tanàna rehetra
tany i Galily, sy Jiodia, ary Je-
riosalema: ary ny hery ny ny
Tompo nitoetra tao amy ny, 'mba
hahasitrana azy.
18 Ary, indro, ny olona niton-
dra lehilahy tamy ny farafara,
izay maty ila: ary izy nitady
izay hampidira'ny sy hametraha'
ny azy eo aloha ny.
19 Ary no ny tsy hita ny izay
làlana hampidira'ny azy, sady
be ny olona, dia niakatra tamy
ny loha-trano izy, ary rehefa na-
maky ny tafon-trano, dia nam-
pidina azy 'mba amy ny fandria'
ny, teo anatrehany ny Jesosy.
20 Ary no ny nahita ny finoa'
ny, dia nilaza tamy ny hoe, Rale-
hilahy, afaky ny helok'ao.
21 Ary ny mpanoratra sy ny
Farisisa nifanditra hoe, Iza ity
lehilahy ity izay miteny ratsy?
Iza no mahay mamela ny helo-

ka, afa tsy ny Andriamanitra
hiany?
22 Fa rehefa hita ny Jesosy
ny hevi'ny, dia namaly, ary nilaza tamy ny hoe, Nahoana hianareo no mifanditra am-po nareo?
23 Iza no mora mora kokoa hanao hoe, Afaky ny helok'ao; fa hanao hoe, Mitsangàna, ary mandehana?
24 Fa 'mba ho fantatr'areo, fa ny Zanadahy manana fanefana hamela ny heloka aty ambony ny tany, izy milaza amy ny marary maty ila, izaho milaza amy nao hoe, Mitsangàna, ary alao ny fandria'nao, ary modia any an-trano nao.
25 Ary vetivety foana dia nitsangana teo anatreha'ny izy, ary nenti'ny izay fandria'ny, ary dia niala hankany an-trano ny, nankalaza ny Andriamanitra.
26 Ary talanjona izy rehetra, ary nankalaza ny Andriamanitra izy, ary dia natahotra indrindra izy, hoe, Fa izahay efa nahita zavatra mahagaga anio.
27 Ary rehefa afaky izany zavatra izany, dia nandeha izy, ary nahita ny farantsa natao ny hoe, Levy, nipetraka tamy ny fandraisan-ketra: ary izy nilaza tamy ny hoe, Manaraha ahy.
28 Ary izy nahafoy ny rehetra, dia nitsangana, ary nanaraka azy.
29 Ary i Levy nanao fanasana lehibe ho azy tany an-trano ny: ary nisy farantsa maro be, sy ny olon-kafa, izay niara-nipetraka tao amy ny.
30 Fa ny mpanoratra sy ny Farisisa nimonjomonjo tamy ny mpiana'ny hoe, Nahoana hianareo no mihinana sy misotro amy ny farantsa sy ny mpanota?
31 Ary i Jesosy namaly, dia nilaza tamy ny hoe, Ny finaritra tsy mila mpanao ody; fa ny marary.
32 Izaho tsy avy hiantso ny
marina, fa ny mpanota 'mba hibebaka.
33 Ary izy nilaza tamy ny hoe, Nahoana ny mpianatry ny Jaony no mifady matetikia, ary mivavaka, ary ny mpianatry ny Farisisa koa; fa ny anao mihinana sy misotro?
34 Ary izy nilaza tamy ny hoe, Mahay va hianareo hampifady ny havany ny ampakarina, raha 'mbola ao amy ny hiany ny mpampakatra?
35 Fa ho avy ny andro, raha alai'ny ny mpampakatra any amy ny, ary dia hifady izy amy ny izany andro izany.
36 Ary izy nanao fanoharana tamy ny koa: Tsy misy olona mamboatra ny tonta amy ny lamba vao vao; raha izany, dia mampandriatra ny tonta ny vao vao, ary izay nalai'ny tamy ny vao vao tsy mety miray amy ny tonta.
37 Ary tsy misy olona manisy toaka vao vao amy ny tavoahangy tonta; raha izany, ny toaka vao vao hamoitra ny tavoahangy, dia raraka izy, ary very ny tavoahangy.
38 Fa ny toaka vao vao tsy mety raha tsy atao amy ny tavoahangy vao vao; ary dia tsy ho simba izy roroa.
39 Tsy misy olona rehefa nisotro toaka natao ny ela, maniry ny vao vao faingiana: fa hoy izy, Ny ela tsara tsara kokoa.

## TOKO VI.

Ary tamy ny sabata faharoa manaraky ny voalohany, dia namaky ny tanim-bary izy; ary ny mpiana'ny nanongotra ny salohim-bary, ary no kosokosohi'ny tamy ny tàna'ny, dia no hani'ny.
2 Ary ny Farisisa sasany nilaza tamy ny hoe, Nahoana hianareo no manao izay tsy mety atao amy ny sabata?
3 Ary i Jesosy namaly azy hoe,

Tsy 'mbola no vaky nareo va,
izay natao ny Davidra, raha no-
ana izy, sy izay niaraka tamy ny;
4 Ka raha niditra tamy ny tra-
no n'Andriamanitra izy, ary na-
ka sy nihinana ny mofo aseho,
ary nome'ny izay nomba azy
koa; izay tsy mety ho hanina,
afa tsy ny mpisorona hiany?
5 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ny Zanadahy no Tompo ny ny
sabata koa.
6 Ary no ny tamy ny sabata
hafa koa, dia niditra tany amy
ny sionagogy izy, ary nampiana-
tra: ary nisy lehilahy maty ny
tàna'ny ankavanana tao.
7 Ary ny mpanoratra sy ny
Farisisa niandry azy, na mety
hahasitrana azy amy ny sabata
izy; 'mba hahazoa'ny izay hi-
ampanga'ny azy.
8 Fa izy nahalala ny hevi'ny,
ary nilaza tamy ny ley lehilaly
maty tànana hoe, Mitsangàna,
ary mijanòna eo afovoany. Ary
izy nitsangana, dia nijanona.
9 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Izaho hanontany zavatra
iray loha amy nareo: Hanao soa
va, fa hanao ratsy no mety hatao
amy ny sabata? hamonjy ny
aina va, fa hahafaty?
10 Ary izy no ny nijery izay
rehetra manodidina, dia nilaza
tamy ny ley lehilahy hoe, Ahin-
jiro ny tàna'nao. Ary dia natao
ny: ary dia sitra'ny ny tàna'ny,
ka nody toy ny hafa.
11 Ary tezitra indrindra izy;
ary nifampisaina izay hanava'
ny any Jesosy.
12 Ary tamy ny izany andro i-
zany, dia nivoaka hankany an-
tendrombohitra izy, 'mba hivava-
ka ary naharitra ambarak'alina
nivavaka tamy n'Andriamani-
tra.
13 Ary no ny maraina ny an-
dro, dia nantsoi'ny ny mpiana'
ny ary no fidi'ny tao amy ny, roa
amby ny folo lahy, izay koa na-
tao ny hoe, Apositaoly;
14 (I Simona, izay natao ny
hoe Petera, ary i Andrio raha-
lahy ny, i Jakoba sy Jaony, i
Filipo sy Baritolomeo.
15 I Matio sy Tomasa, i Jako-
ba zanaky Alifeosa, ary i Simo-
na natao ny hoe, Zelotesa.
16 Ary i Jiodasa, rahalahy ny
Jakoba, sy Jiodasa Isikariotra, i-
zay mpamadikia.)
17 Ary izy no ny niara-nidina
tamy ny, dia nijanona tamy ny
tany lemaka, ary maro ny mpi-
ana'ny sy ny olona maro be, avy
tany i Jiodia rehetra, ary tany i
Jeriosalema, ary tany amoron-
dranomasina ny Taira sy Sido-
na, 'mba hihaino azy, ary ho
sitrani'ny amy ny areti'ny;
18 Sy izay ory amy ny fanahy
maloto: ary dia no sitrani'ny izy.
19 Ary ny olona rehetra nitady
hanendry azy; fa nisy soa niala
tamy ny, ary nahasitrana azy
rehetra.
20 Ary izy no ny nijery ny
mpiana'ny, dia nilaza hoe Fina-
ritra hianareo izay malahelo: fa
anareo ny fanjakana n'Andria-
manitra.
21 Finaritra hianareo izay no-
ana ankehitriny: fa ho voky isa'
ny hianareo. Finaritra hianareo
izay mitomany ankehitriny: fa
hihiomehy hianareo.
22 Finaritra hianareo raha ha-
lan'olona, ary raha hampisaràhi'
ny hianareo, sy ho haratsi'ny,
ary haria'ny ny anara'nàreo toy
ny zavatra vetaveta, amy ny fi-
tiava'nareo ny Zanadahy.
23 Mifalia hianareo amy ny
izany andro izany, ary ravora-
voa: fa, indro, be ny fitia nareo
any an-danitra: fa toy izany na-
tao ny ny ray ny tamy ny mpa-
minany.
24 Fa loza nareo izay manan-
karena! fa efa raisi'nareo ny
fifalia'nareo.
25 Loza nareo izay voky! fa

ho noana hianareo. Loza nareo
izay mihiomehy ankekitriny! fa
hisaona sy hitomany hianareo.
26 Loza nareo, raha ny olona
rehetra milaza soa anareo! fa
toy izany natao ny ny ray ny ta-
my ny mpaminany sandoka.
27 Fa izaho milaza amy nareo
izay mihaino, Tiavo ny fahavalo
nareo, manava soa amy ny izay
tsy tia anareo,
28 Isaory izay manozona ana-
reo, ary mivavaha ho any izay
manaratsy anareo.
29 Ary izay mamely ny tako-
lak'ao anankiray, omeo koa ny
hafa; ary izay maka ny akanjo
nao, aza mandà azy koa ny lam-
ba nao.
30 Omeo izay rehetra manga-
taka amy nao; ary izay maka ny
zavatr'ao, aza ampodina.
31 Ary toy izay tia nareo ha-
tao ny ny olona amy nareo, ata-
vy toy izany amy ny kosa.
32 Fa raha tia nareo izay tia
anareo, inona no saotra azo na-
reo? fa ny mpanota koa tia izay
tia azy.
33 Ary raha hianareo manao
soa amy ny izay manao soa amy
nareo, inona no saotra azo nareo?
fa ny mpanota koa manao izany.
34 Ary raha hianareo mampi-
sambotra amy ny izay antenai'
nareo ho azo, inona no saotra azo
nareo? fa ny mpanota koa mam-
pisambotra ny mpanota, 'mba
handraisa'ny izany tamy ny in-
dray.
35 Fa tiavo ny fahavalo nareo,
ary manava soa, ary mampisam-
bora, fa aza manantena ho va-
lia'ny indray; ary ho lehibe ny
fitia nareo, ary hianareo ho za-
naky ny Avo Indrindra; fa izy
manao soa amy ny tsy misaotra,
sy ny manao ratsy.
36 Ary amy ny izany mamin-
drà-fo hianareo, toy ny amin-
dram-po ny Ray nareo koa.
37 Ary aza mitsara, ary dia tsy
ho tsarai'ny hianareo: aza ma-
nameloka, ary dia tsy ho helo-
hi'ny hianareo: mamelà, ary
dia havela ny ny helok'areo:
38 Omeo, ary dia home'ny hia-
nareo; ohatra tsara ahintsana sy
afatratra, ary mihoatra no home'
ny amy ny tratra nareo. Fa
amy ny izay ohatra atao nareo,
no ho hari'ny amy nareo indray.
39 Ary izy nanao fanoharana
tamy ny hoe, Ny jamba va ma-
hatarikia ny jamba? tsy ho lavo
any an-davaka va izy roroa?
40 Ny mpianatra tsy 'mba mi-
hoatra ny mpampiana'ny: fa
izay rehetra tanteraka ho toy ny
mpampiana'ny.
41 Ary nahoana hianao no mi-
jery ny sombin-kazo izay amy
ny maso ny ny rahalahy nao, fa
tsy mihievitra ny andry izay
amy ny maso nao?
42 Atao nao ahoana no hilaza
amy ny rahalahy nao, Rahalahy,
avelao aho hanesotra ny sombin-
kazo izay amy ny maso nao, ne-
fa tsy hita nao ny andry izay amy
ny maso nao hiany? Hianao
mpihatsaravelatsihy, esory aloha
ny andry izay amy ny maso nao,
ary dia ho hita nao marina no
hanesotra ny sombin-kazo izay
amy ny maso ny ny rahalahy
nao.
43 Fa ny hazo tsara tsy ma-
moa voa ratsy; ary ny hazo
ratsy tsy mamoa voa tsara.
44 Fa ny hazo rehetra no fan-
tari'ny amy ny voa ny: fa ny
voa n'aviavy tsy halai'ny any
amy ny tsilo, na ny voaloboka
hotaza'ny any amy ny voaroy.
45 Ny olona tsara fanahy amy
ny famoriana tsara ny fo ny, dia
mamoaka izay tsara; ary ny
olona ratsy fanahy amy ny fa-
moriana ratsy ny fo ny, dia ma-
moaka izay ratsy: fa amy ny
fahabe ny ny fo ny no havoaky
ny vava ny.
46 Ary nahoana hianareo no

miantso ahy hoe, Tompo ko,
Tompo ko, ary tsy manao izay
lazai'ko?
47 Izay rehetra manatona ahy,
ary mihaino ny teny ko, ary
mankato azy, dia haseho ko amy
nareo izay toa azy.
48 Izy tahaky ny olona nanao
trano, izay nihady lalina, ary na-
norina azy tambony ny vato-
lampy: ary raha tondraka ny
rano, dia nianjera mafy ny riaka
tamy ny izany trano izany, fa tsy
nahay nampihietsikia azy: satria
naori'ny tambony ny vatolampy.
49 Fa izay mihaino, ary tsy
mankato, no tahaky ny olona
izay tsy nanana fanorenana, fa
nanao trano tambony ny tany;
izay nianjera'ny ny riaka mafy,
ary dia nirodana vetivety foana
izy; ary be rava izany trano
izany.

## TOKO VII.

Ary rehefa nahavita izany teny
rehetra izany, tamy ny fandre-
nesany ny olona, dia niditra tany
Kaperinaomy izy.
2 Ary ny mpanompo ny ambo-
nin-jato anankiray, izay malala
ny, narary efa ho faty.
3 Ary izy rehefa nandre any
Jesosy, dia naniraka ny loholony
ny Jiosy hangataka amy ny,
'mba hankanesa'ny any amy ny,
ary hahasitrana ny mpanompo
ny.
4 Ary izy no ny nankany amy
ny Jesosy, dia nifona mafy tamy
ny hoe, Fa izy tokony hanao
tamy ny izany:
5 Fa izy tia ny firene'nay, ary
efa nanao sionagogy ho anay izy.
6 Ary i Jesosy nandeha nia-
raka tamy ny. Ary izy anke-
hitriny tsy lavitra tamy ny trano
ny ley ambonin-jato, dia nanira-
ka ny sakaiza ny tany amy ny,
ka nanao tamy ny hoe, Aza ma-
lahelo, Tompo ko: fa izaho tsy
miendrikia hidira'nao ambany
ny tafon-trano ko:
7 Ary amy ny izany natao ko
tsy tokony hankany amy nao
aho: fa mitenena, ary dia ho
sitrana ny mpanompo ko.
8 Fa izaho lehilahy manan-
tompo, ka mana-miaramila izay
fehy ko, ary izaho milaza amy
ny anankiray, Mandehana, ary
dia mandeha izy; ary amy ny
sasany koa, Avia, ary dia avy
izy; ary amy ny mpanompo ko,
Atavy izany, ary dia manao izy.
9 Ary i Jesosy rehefa nandre
izany, dia gaga tamy ny izy, ary
niherikia, dia nilaza tamy ny
olona izay nanaraka azy hoe,
Izaho milaza amy nareo, izaho
tsy 'mbola nahita finoana lehibe
toy izany, tsia, na dia tamy ny
Isiraely aza.
10 Ary izay nirahi'ny, dia ni-
verina tao an-trano, ka nahita
ley mpanompo narary sitrana.
11 Ary tamy ny andro mana-
raka, dia nankany amy ny tanàna
natao ny hoe, Naina; ary be
ny mpiana'ny sy ny olona maro
niaraka tamy ny.
12 Ary rehefa nanakeky ny va-
vahady ny ny tanàna, ary, indro,
nisy maty anankiray nenti'ny ni-
voaka, izay zanaka tokan'dreny
ny, sady mpitondra-tena izy: ary
ny olona be tao an-tanàna nom-
ba azy.
13 Ary ny Tompo raha nahita
azy, dia namindra fo tamy ny,
ary nilaza tamy ny hoe, Aza mi-
tomany.
14 Ary izy nankany, dia na-
nendry ny trano-vorona: ary ni-
janona izay nilanja azy. Ary
izy nilaza hoe, Ry zatovo, izaho
milaza amy nao, Mitsangàna.
15 Ary lehy maty dia niarina
hipetraka, ary dia niteny izy.
Ary dia nome'ny an-dreny ny
izy.
16 Ary dia natahotra izy rehe-
tra: ary dia nanome voninahitra
an'Andriamanitra hoe, Efa nipo-

saka tamy nay ny mpaminany
lehibe; ary ny Andriamanitra
efa namangy ny olo'ny.
17 Ary niely ny laza ny tamy
ny Jiodia rehetra, ary tamy ny
tany rehetra manodidina.
18 Ary ny mpianatry ny Jaony
dia nilaza tamy ny, izany rehe-
tra izany.
19 Ary i Jaony niantso roa lahy
tamy ny mpiana'ny, dia nirahi'ny
tany amy ny Jesosy hoe, Hianao
va izay ho avy? fa ny hafa no
handrasa'nay.
20 Ary ny lehilahy rehefa nan-
kany amy ny, dia nilaza hoe, I
Jaony mpanao batisa efa nani-
raka anay taty amy nao hoe,
Hianao va izay ho avy? fa ny
hafa no handrasa'nay?
21 Ary tamy ny izany ora iza-
ny, dia nahasitrana ny maro ta-
my ny rofy sy ny aretina, ary
tamy ny fanahy ratsy; ary maro
ny jamba nampihirati'ny.
22 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Mandehana
hianareo, lazao amy ny Jaony
izay efa hita nareo sy izay re
nareo; fa mihiratra ny jamba,
afaky ny mandringia, diovi'ny
ny boka, malady ny marenina,
atsanga'ny ny maty, ny filazan-
tsara no tori'ny amy ny mala-
helo.
23 Ary finaritra izay tsy ho ta-
fintohina amy ko.
24 Ary no ny niala ny iraky
Jaony, dia voa lazai'ny tamy ny
olona i Jaony, 'Mba hizaha ino-
na no nankanesa'nareo any an-
efitra? Ny volotara hetsiketse-
hi'ny rivotra va?
25 Fa inona no nivoaha'nareo
hizahana? Ny olona izay mitafy,
lamba malemy va? Indro, izay
mitafy soa indindra, ary izay mi-
hinam-py ao amy ny trano ny ny
mpanjaka.
26 Fa inona no ivoaha'nareo
hizahana? Ny mpaminany va?
Eny, hoy izaho amy nareo, fa
mihoetra no ho ny mpaminany.
27 Ity ley no sorata'ny hoe, In-
dro, izaho maniraka ny irak'o eo
anoloa'nao, izay hanamboatra ny
làla'nao eo aloha nao.
28 Fa izaho milaza amy nareo,
Amy ny izay nateraky ny vehi-
vavy, tsy misy mpaminany mi-
hoetra no ho i Jaony mpanao
batisa: nefa izay kely indrindra
amy ny fanjakana n'Andriama-
nitra mihoetra no ho izy.
29 Ary ny olona rehetra izay
nandre, na dia ny farantsa aza,
nahamarina n'Andriamanitra,
raha natao ny batisa tamy ny
batisa ny Jaony izy.
30 Fa ny Farisisa sy ny mpan-
dahatra ny lalàna nandá ny teny
n'Andriamanitra, fa tsy voa ba-
tisa tamy ny izy.
31 Tahak'an-jovy no hanohara'
ko ny olona amy ny ity firenena
ity? ary tahaky ny inona izy?
32 Izy tahaky ny ankizy mipe-
traka amy ny fitoerana an-tsena,
ary mifampiantso hoe, Izahay efa
nitsoka sodina tamy nareo, fa
tsy nandihy hianareo; izahay efa
nisaona tamy nareo, fa tsy nito-
many hianareo.
33 Fa i Jaony mpanao batisa
avy tsy mihinana mofo, na-miso-
tro toaka; ary hoy hianareo,
Manana demonia izy.
34 Avy ny Zanadahy mihinana
sy misotro; ary hoy hianareo,
Indro lehilahy mamo, ary ny
mpisotro toaka, sakaiza ny ny
farantsa sy ny mpanota!
35 Fa ny fahendrena no hama-
rini'ny ny zana'ny rehetra.
36 Ary ny Farisisa anankiray
nampiandrano azy, 'mba hihina-
na ao amy ny. Ary izy niditra
tany an-trano ny ny Farisisa, dia
nipetraka hihinana.
37 Ary, indro, ny vehivavy a-
nankiray tao an-tanàna, izay no
mpanota, rehefa nahafantatra any
Jesosy nipetraka nihinana tany
an-trano ny Farisisa izy, dia ni-

tondra vata alabasitara, nisy menaka.

38 Ary izy nijanona teo ivoho ny tanilany ny tongo'ny, ka nitomany, ary dia vao nanoza ny tongo'ny tamy ny ranomaso, ary no faoha'ny tamy ny volon-doha ny, ary nanoroka ny tongo'ny, dia no hosora'ny ny menaka.

39 Ary no ny nahita izany ny Farisisa izay nampiandrano azy, dia nilaza tam-po izy hoe, Ilehity, raha mpaminany izy, dia fanta'ny fa iza, ary manao ahoana ny vehivavy izay manendry azy; fa mpanota izy.

40 Ary i Jesosy namaly, dia nilaza tamy ny hoe, Simona, izaho manan-kolazaina amy nao. Ary hoy izy, Lazao, Tompo ko.

41 Nisy lehilahy izay nampanana vola tamy ny mpitrosa roa lahy: ny anankiray nitrosa diman-jato denaria, ary ny anankiray dimam-polo.

42 Ary tsy nanan-kaloa izy, dia nafoy ny tamy ny izy roa lahy. Amy ny izany lazao amy ko, iza no tia azy indrindra?

43 I Simona namaly, dia nilaza hoe, Atao ko ley namoiza'ny be. Ary izy nilaza tamy ny, Marina izay natao nao.

44 Ary izy nitodikia tamy ny vehivavy, ary nilaza tamy ny Simona hoe, Hita nao va ity vehivavy ity? Izaho niditra tany antrano nao, fa tsy nome'nao rano hanoza'ko tongotra: fa izy efa nanoza ny tongotr'o tamy ny ranomaso, ka no faoha'ny tamy ny volondoha ny.

45 Hianao tsy nanoroka ahy: fa izy fony aho vao niditra, tsy 'mbola nitsahatra nanoroka ny tongotr'o.

46 Ny loha ko tsy no hosora' nao solikia: fa izy nanosotra ny tongotr'o tamy ny menaka.

47 Ary amy ny izany, izaho milaza amy nao, Afaky ny helo' ny nefa be; fa tia be izy: fa izay manana ny famela'ny ny kely, dia kely no tia ny.

48 Ary izy nilaza tamy ny hoe, Afaky ny helok'ao.

49 Ary izay niara-nipetraka tao amy ny, dia vao nifampilaza hoe, Iza moa ilehity izay mamela ny heloka?

50 Ary izy dia nilaza tamy ny ley vehivavy hoe, Ny finoa'nao namonjy anao; mandehana amy ny fiadanana.

## TOKO VIII.

Ary rehefa afaky izany, dia namaky ny tanàna sy ny vohitra rehetra, mitory sy manambara ny filazan-tsara ny fanjakan' Andriamanitra izy: ary ny roa amby ny folo lahy tao amy ny,

2 Ary ny vehivavy sasany, izay no sitrani'ny tamy ny fanahy ratsy sy ny aretina, i Mary natao ny hoe, Magidaleny tamy ny izay namoaha'ny ny demonia fito,

3 Ary i Joana vady ny Koza, mpitandrina ny fananany Herodra, ary Siosana, ary maro izay nanompo azy tamy ny fanana'ny.

4 Ary rehefa niangona ny olona maro, ary nisy tamy ny isantanàna nankao amy ny, dia nanao fanoharana hoe izy:

5 Ny mpamafy dia nivoaka 'mba hamafy ny voa ny: ary raha namafy izy, dia latsaka tamoron-dàlana ny sasany, ary voa hitsakitsaka, dia lany ny voromanidina izy.

6 Ary ny sasany latsaka tambony ny vatolampy; ary raha vao naniry, dia nalazo izy, sady tsy nisy fandemana.

7 Ary ny sasany latsaka tamy ny tsilo; ary ny tsilo niara-naniry tamy ny, dia nahafaty azy.

8 Ary ny sasany latsaka tamy ny tany soa, ary naniry, dia namoa zato heny. Ary rehefa no lazai'ny izany zavatra izany, dia niantso hoe izy, Izay manan-tsofina malady, avelao izy hihaino.

9 Ary ny mpiana'ny nanonta-
ny tamy ny hoe, Manao ahoana
ity fanoharana ity?
10 Ary izy nilaza hoe, Nome'
ny anareo hahalala ny zavatra
afenina amy ny fanjakan'An-
driamanitra; fa ho any sasany
tamy ny fanoharana, ka mizaha,
fa tsy mahita, ary mandre, fa tsy
mahalala izy.
11 Ary ity no hevi'ny ny fano-
harana: Ny voa ny no teny
n'Andriamanitra.
12 Izay latsaka tamoron-dàla-
na no izay mihaino; dia avy ny
devoly, dia maka ny teny ao am-
po ny, fandrao mino izy, ka ho
vonje'ny.
13 Izay latsaka tambony ny
vatolampy, no izay, raha mihai-
no dia mandray ny teny amy ny
fifaliana; ary ireto tsy manam-
paka, nefa mino vetivety, ary
amy ny andro fakampanahy, dia
miala izy.
14 Izay latsaka tamy ny tsilo
no izay raha nandre, dia mi-
voaka, ary ny fitandremana, sy
ny harena, sy ny fahafinaretana
amy ny ity fiainana ity mahafaty
azy, ary tsy tanteraka ny famoa-
za'ny.
15 Fa izay latsaka tamy ny
tany soa, no izay efa nandre ny
teny tamy ny fo marina, sady
tsara, dia mitandrina azy, ary
mamoa amy ny faharetana.
16 Tsy misy olona rehefa nam-
pirehitra ny jiro, ka sarona'ny
ny vata, na hapetra'ny ambany
ny farafara; fa hatao ny amy
ny fitoeran-jiro 'mba ho hita ny,
izay miditra, ny mazava.
17 Fa tsy misy ierena, ka tsy
ho hita ny; ary tsy misy afeni'
ny, ka tsy ho fanta'ny na tsy
haseho ny.
18 Ary amy ny izany tandre-
mo, fa manao ahoana ny fihai-
noa'nareo: fa izay rehetra ma-
nana, home'ny; ary izay rehetra
tsy manana, dia halai'ny any
amy ny, izay atao ny anana'ny.
19 Ny reny ny sy rahalahy ny,
dia nankany amy ny, fa tsy na-
hazo nanakeky azy, fa nifanety
ny olona.
20 Ary dia no lazai'ny tamy
ny hoe, Ny reny nao sy rahalahy
nao mijanona ivelany, te-hizaha
anao.
21 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Ny reny ko sy ny
rahalahy ko no ireo, izay mihai-
no sy mankato ny teny n'An-
driamanitra.
22 Ary tamy ny andro anan-
kiray, dia niditra tany an-tsam-
bo izy, 'mba amy ny mpiana'ny:
ary izy nilaza tamy ny hoe, Ave-
lao isikia hankany andafy ny
farihy. Ary dia lasa izy.
23 Ary no ny nandeha ny sam-
bo dia natory izy: ary dia avy
ny tafiodrivotra tamy ny farihy;
ary feno rano izy, ary dia very
hevitra izy.
24 Ary izy no ny nankany amy
ny, dia namoha azy hoe, Tompo
ko, Tompo ko, maty izahay. Dia
nifoha izy, ary dia nampitsaha-
tra ny rivotra, sy ny fitopatopa
ny ny rano: ary dia nitsahatra
izy, ka dia tony ny andro.
25 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Aiza ny finoa'nareo? Ary izy
raha natahotra, dia talanjona,
ka nifampilaza hoe, Manao a-
hoana ity lehilahy ity! fa izy
dia mandidy ny rivotra sy ny
rano, ary dia mankato azy.
26 Ary izy dia tonga tamy ny
tany ny Gadarenesa, izay tan-
drify ny Galily.
27 Ary raha nandeha nankany
amy ny tany izy, dia nihaona ta-
my ny, ny lehilahy anankiray avy
tany an-tanàna, izay nisy demo-
nia ela, ary izy tsy nanan-damba,
ba, na nitoetra tany an-trano, fa
teo amy ny fasana.
28 Fa raha nahita any Jesosy
izy, dia nitaraina, ary niankoho-
ka teo anatreha'ny, ary nilaza

tamy ny feo mahery hoe, Inona
no hatao ko amy nao Jesosy,
Zanak'Andriamanitra Avo Indrindra?
izaho mifona amy nao,
aza mahory ahy.
29 (Fa izy nandidy ny fanahy
maloto 'mba hivoaka tamin-dralehilahy.
Fa azo ny matetikia
izy: ka afato'ny tamy ny gadra
lava sy ny gadra fohy; ary izy
nanapaka ny famatorana, ary
dia nenti'ny ny demonia tany
an-efitra izy.)
30 Ary i Jesosy nanontany azy
hoe, Iza no anara'nao? Ary izy
nilaza hoe, Lejiona: satria maro
ny demonia niditra tany anaty
ny.
31 Ary izy nifona tamy ny
'mba tsy handidia'ny azy hankany
amy ny lalina.
32 Ary nisy kisoa maro nifahy
tany amy ny tendrombohitra:
ary izy nifona tamy ny, 'mba
havela ny hiditra any anaty ny.
Ary dia navela ny izy.
33 Ary ny demonia no ny niala
tamy ny ley lehilahy, dia niditra
tanaty ny kisoa; ary ny kisoa
niriotra, ka sendaotra tamy ny
tevana tany amy ny farihy, ary
dia maty izy.
34 Raha izay namahy azy nahita
izay natao ny, dia nandositra,
ary nandeha hilaza izany
tany an-tanàna, ary tany antsaha.
35 Dia nivoaka izy 'mba hizaha
izay natao ny; ary nankany
amy ny Jesosy, ary nahita ley
lehilahy, izay nampiala'ny ny demonia,
nipetraka tanilany ny tongotry
ny Jesosy, voa akanjo,
sady nody ny sai'ny: ary dia
natahotra izy.
36 Ary izay nahita izany, dia
nilaza tamy ny, ny nahasitrana'
ny ny demoniaka.
37 Ary ny olona rehetra tamy
ny tany ny Gadarenesa manodidina,
dia nifona tamy ny 'mba
hiala'ny tany amy ny; fa natahotra
indrindra izy: ary izy niakatra
tany an-tsambo, ary dia
niverina indray.
38 Ary ny lehilahy izay nampiala'ny
ny demonia, dia nifona
'mba hitoetra ao amy ny: fa i
Jesosy nampody azy hoe,
39 Modia any an-trano nao,
ary asehoy izay zavatra lehibe
natao n'Andriamanitra tamy nao.
Ary izy dia nandeha, ary nitory
tamy ny tanàna rehetra izay zavatra
lehibe natao ny Jesosy
tamy ny.
40 Ary tamy ny izany, rehefa
vao niverina i Jesosy, dia nampandroso
azy ny olona: fa izy
rehetra niandry azy.
41 Ary, indro, dia avy ny lehilahy
natoa ny hoe, Jairosy, ary
mpanapaky ny sionagogy izy:
ary izy niankohoka tamy ny tongotry
ny Jesosy, ary nifona tamy
ny 'mba hidira'ny any antrano
ny.
42 Fa izy nanan'anaka vavy
tokana, tokony ho roa amby ny
ny folo taona, ary efa ho faty
izy. Fa raha nandeha izy, dia
nifanety azy ny olona.
43 Ary nisy vehivavy nitsi-dra
roa amby ny folo taona, izay efa
nandany ny hare'ny rehetra tamy
ny mpanao ody, fa tsy nisy nahay
nahasitrana azy akory.
44 Dia nankany ivohony izy,
ary nanendry ny sisiny ny akanjo
ny: ary dia nitsahatra tamy ny
izay ny fitsi-dra ny.
45 Ary i Jesosy nilaza hoe, Iza
no nanendry ahy? Raha nandà
izy rehetra, i Petera sy izay
nomba azy nilaza hoe, Tompo
ko, ny olona maro manety sy
manizina anao, ary hoy hianao,
Iza no nanendry ahy?
46 Ary i Jesosy nilaza hoe,
Nisy olona nanendry ahy; fa
fantatr'o f'efa nisy soa niala tamy
ko.
47 Ary rehefa hita ny ley vehivavy,
fa tsy nahazo niery izy,

dia avy nangovitra, ary nianko-
hoka teo anatreha'ny, dia nilaza
tamy ny, teo anatrehany ny olo-
na rehetra, ka nanao ahoana no
nanendre'ny azy, ary nanao aho-
ana no nahasitrana'ny azy fain-
giana.
48 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Anaka, matokia: ny finoa'nao
efa nahasitrana anao; mande-
hana amy ny fiadanana.
49 Raha 'mbola miteny izy,
dia avy ny anankiray tamy ny
trano ny mpanapaky ny sionago-
gy, milaza amy ny hoe, Maty ny
zanak'ao vavy; aza mahory ny
Tompo.
50 Fa raha nandre izany i Je-
sosy, dia namaly azy hoe, Aza
matahotra: minoa hiany, ary dia
ho sitrana izy.
51 Ary raha tonga tany an-tra-
no izy, dia tsy navela ny ny olo-
na hiditra, afa tsy i Petera, sy
Jaony, sy Jakoba, ary ny ray sy
ny reny ny ankizy vavy.
52 Ary izy rehetra nitomany
ary nisaona azy: fa hoy izy,
Aza mitomany; tsy maty izy, fa
matory.
53 Ary izy nihiomehy azy, fa
fanta'ny efa maty izy.
54 Ary izy namoaka azy rehe-
tra, ary nitana azy tamy ny tà-
nana, dia niantso hoe, Mitsan-
gàna, rankizy vavy.
55 Ary nody indray ny fanahy
ny, dia nitsangana faingiana izy:
ary nasai'ny homena hanina izy.
56 Ary dia talanjona ny ray sy
reny ny: fa izy nananatra azy
'mba tsy hilazalaza amy n'olona
izay natao ny.

## TOKO IX.

Ary izy niantso ny mpiana'ny
roa amby ny folo lahy, dia no-
me'ny azy ny hery sy ny fahe-
fana amy ny demonia rehetra,
ary 'mba hahasitrana ny aretina.
2 Ary izy naniraka azy hande-
ha hitory ny fanjakana n'Andria-
manitra, ary hahasitrana ny ma-
rary.
3 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Aza mitondra zavatra akory amy
ny aleha nareo, na tehina, na
kitapo, na mofo, na vola, na
akanjo roa avy.
4 Ary izay trano no hidira'na-
reo, mitoera any, ary dia mialà
any.
5 Ary izay tsy mety hampan-
droso anareo, raha miala amy
ny izany tanàna izany hianareo,
ahintsano ny vovoka ho afaka
amy ny tongotr'areo, ho vavo-
lombelona hiampanga'ny azy.
6 Ary izy niala, dia nitety vo-
hitra, mitory ny filazan-tsara,
ary mahasitrana amy ny aleha
ny rehetra.
7 Ary i Herodra tetiraka nan-
dre izay rehetra natao ny: ary
dia very hevitra izy, fa no lazai'
ny ny sasany, fa i Jaony efa ni-
tsangana tamy ny maty;
8 Ary ny sasany, i Eliasa efa
niseho; ary ny hafa, efa nitsan-
gana ny mpaminany anankiray
izay tao aloha.
9 Ary i Herodra nilaza hoe, I
Jaony efa no tapahi'ko loha ny,
fa iza ilehity izay andrenesa'ko
izany? Ary izy te-hizaha azy.
10 Ary ny apositaoly, raha vao
niverina, dia nambara ny tamy
ny izay rehetra natao ny. Ary
izy nitondra azy, dia nandeha
mangingina tany amy ny tany
foana amy ny tanàna izay natao
ny hoe, Betisaida.
11 Ary ny olona raha vao na-
halala, dia nanaraka azy: ary
izy nampandroso azy, ary nitory
ny fanjakana n'Andriamanitra
tamy ny, ary nahasitrana izay
nila fahasitranana.
12 Ary rehefa hariva ny andro,
dia tamy ny roa amby ny folo
lahy, ary nilaza tamy ny hoe,
Ravao ny olona 'mba hankane-
sa'ny any an-tanàna sy any an-
tsaha manodidina, ary hitoetra

sy hahazo hanina: fa isikia aty
amy ny tany tsy misy olona.
13 Fa izy nilaza tamy ny hoe,
Omeo hanina izy. Ary izy nila-
za, Izahay tsy manana mihoatra
no ho ny ampempa dimy sy ny
hazandrano roa; raha tsy han-
deha izahay hividy hanina ho
any ireto olona rehetra ireto.
14 Fa izy tokony ho dimy ari-
vo lahy. Ary izy nilaza tamy ny
mpiana'ny hoe, Ampitoero amy
ny antokony dimam-polo avy izy.
15 Ary natao ny izany, dia
nampitoeri'ny izy rehetra.
16 Ary izy dia naka ny am-
pempa dimy sy ny hazandrano
roa, ary niandrandra ny lanitra,
dia nisaotra azy, ary no vaki'ny,
dia nome'ny mpiana'ny 'mba ha-
petra'ny eo anatrehany ny olona
maro.
17 Ary izy rehetra nihinana,
dia voky, ary dia nangoni'ny ny
sombin-tsombiny, izay sisa tsy
lany, roa amby ny folo sobiky.
18 Ary tamy ny izany, raha
nivavaka irery izy, ny mpiana'ny
tao amy ny; izy nanontany tamy
ny hoe, Atao ny ny olona iza aho?
19 Izy namaly, dia nilaza, I
Jaony mpanao batisa; fa hoy ny
sasany, i Eliasa; ary hoy ny ha-
fa, anankiray amy ny mpaminany
tao aloha efa nitsangana indray.
20 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Fa iza moa no atao nareo aho?
i Petera dia namaly hoe, Kraisty
n'Andriamanitra.
21 Ary izy nananatra azy, dia
nandidy azy 'mba tsy hilazalaza
amy n'olona izany;
22 Manao hoe, Ny Zanadahy
tsy mahay tsy handefitra zavatra
maro, ary ho lavi'ny ny loholona
sy ny mpisorona be sy ny mpa-
noratra, ary ho vonoi'ny, ary
hatsanga'ny indray amy ny hate-
loana.
23 Ary izy nilaza tamy ny izy
rehetra hoe, Raha misy ta-hana-
raka ahy, avelao izy handà ny
tena ny, ary hitondra ny hazo fi-
jalia'ny isan'andro, ary hanaraka
ahy.
24 Fa izay ta-hamonjy ny ai'ny,
dia hamery azy; ary izay ta-ha-
mery ny ai'ny amy ny fitiava'ny
ahy, dia hamonjy azy.
25 Fa inona no soa azo ny olo-
na, raha mahazo izao tontolo
izao, ary manary tena, na ho ve-
ry?
26 Fa na iza na iza ho menatra
ahy sy ny teny ko, ny Zanadahy
ho menatra azy kosa, raha avy
izy amy ny voninahi'ny, sy ny any
ny Ray ny, ary ny anjely masina.
27 Fa izaho milaza ny marina
amy nareo, misy sasany eto, izay
tsy hanandrana ny fahafatesana
ambarapaha-hita ny ny fanjaka-
na n'Andriamanitra.
28 Ary tokony ho havaloan'an-
dro, rehefa izany teny izany, dia
nitondra any Petera sy Jaony
ary Jakoba, ary niakatra tany
an-tendrombohitra 'mba hivava-
ka izy.
29 Ary tamy ny izany, raha
nivavaka izy, dia niova ny toe-
tarehy ny, ary ny fitafia'ny fotsy
manelatrelatra.
30 Ary, indro, roa lahy izay
Mosesy sy Eliasa niresaka tamy
ny:
31 Izay niseho tamy ny voni-
nahitra, ary nilaza ny fahafatesa'
ny, izay hefai'ny any Jeriosale-
ma.
32 Fa sondrian-tory i Petera
sy izay nomba azy: ary raha
nahatsiaro izy, dia nahita ny vo-
ninahi'ny, ary ny roa lahy izay
nitoetra tamy ny.
33 Ary tamy ny izany, raha
vao niala tamy ny izy, i Petera
dia nilaza tamy ny Jesosy hoe,
Tompo ko, tsara 'mba hitoera'
nay ety: ary avelao izahay 'mba
hanao trano fotsy telo; ny anan-
kiray ho anao, ny anankiray ho
any Mosesy, ary ny anankiray
ho any Eliasa: fa tsy fanta'ny

izay no lazai'ny.
34 Ary raha niteny izany, dia
tamy ny rahona, ary nanaloka
azy: ary natahotra izy, raha
niditra tamy ny rahona.
35 Ary misy feo avy tamy ny
rahona, manao hoe, Ity no Zanak'o
malala ko: henoy izy.
36 Ary rehefa lasa ny feo, dia
hita ny i Jesosy mitoetra irery.
Ary namehy vava izy, ary tsy
nilazalaza tamy n'olona na iray
akory tamy ny izany andro izany,
izay zavatra hita ny.
37 Ary tamy ny andro manaraka,
raha nidina tamy ny havoana
izy, ny olona maro dia
nitsena azy.
38 Ary, indro, ny lehilahy ananiray
amy ny olona, nitaraina
hoe, Tompo ko, izaho mifona
amy nao, tsinjovy ny zanak'o:
fa zanak'o lahy tokana izy:
39 Ary, indro, ny fanahy mitondra
azy, ary dia mitaraina
tampoka izy; ary mamiravira
azy, ka dia mandoa vory izy,
ary manorotoro azy indrindra,
ka dia malain-kiala amy ny izy.
40 Ary izaho nifona tamy ny
mpianatr'ao 'mba hamoaka azy;
fa tsy nahay izy.
41 Ary i Jesosy namaly dia nilaza
hoe, Ry taranaka tsy mino
sady maditra! hoatrinona no fahela
ko amy nareo, ary no handefera'ko
amy nareo? Ento ety
ny Zanak'ao.
42 Ary raha tamy izy, dia napotraky
ny demonia izy, ary no
viravirai'ny. Ary i Jesosy nananatra
ny fanahy maloto, ary
nahasitrana ny zaza, ary dia natsanga'ny
ho any ny ray ny izy.
43 Ary gaga izy rehetra tamy
ny hery n'Andriamanitra tsy toha.
Fa raha talanjona izy rehetra
tamy ny izay rehetra natao
ny Jesosy, dia nilaza tamy ny
mpiana'ny hoe,
44 Ampidiro izany teny izany
amy ny sofi'nareo: fa hatolo'ny
amy ny tànany ny olona ny Zanadahy.
45 Fa tsy nahazo izany teny
izany izy, ary nafeni'ny tany
amy ny, ka tsy hita ny ny hevi'
ny: ary izy natahotra hanontany
azy izany teny izany.
46 Ary dia nisy fifandirana tany
amy ny, iza no any amy ny
no hatao ny ambony.
47 Ary i Jesosy nahalala izay
hevitry ny fo ny, dia naka zaza
kely, ary napetra'ny teo anila'ny.
48 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Na iza na iza handray ity zaza
ity amy ny anara'ko, dia mandray
ahy izy; ary na iza na iza handray
ahy, dia mandray izay naniraka
ahy: fa izay kely indrindra
amy nareo rehetra, izy no hatao
ny ambony.
49 Ary i Jaony namaly dia nilaza
hoe, Tompo ko, izahay nahita
olona anankiray namoaka
ny demonia tamy ny anara'nao;
ary izahay nandrara azy, fa tsy
manaraka anay izy.
50 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Aza mandrara azy: fa
izay tsy manohitra antsikia dia
antsikia izy.
51 Ary tamy ny izany, raha
tonga ny fotoana hiakara'ny,
dia nizotra hankany Jeriosalema
izy,
52 Ary izy naniraka ny iraka
hialoha azy; ary nandeha izy,
ka niditra tamy ny vohitry ny Samaritana
anankiray, 'mba hampikely
aina hampiandrano azy.
53 Ary izy tsy nampiandrano
azy, fa atao ny ny fizora'ny, toa
hankany Jeriosalema.
54 Ary ny mpiana'ny, i Jakoba,
sy Jaony nahita izany, dia nilaza
hoe, Tompo ko, tia nao va
hampidina' nay ny afo tany andanitra
handevona azy, toy ny
natao ny Eliasa?
55 Fa izy niverina, ary nananatra
azy, dia nilaza hoe, Tsy
fantatr'areo, fa manao ahoana

ny fanahy nareo?
56 Fa ny Zanadahy tsy avy
hanimba ny ainy ny olona, fa
hamonjy. Ary izy dia nankany
amy ny vohitra hafa.
57 Ary tamy ny izany, raha
nandeha tamy ny aleha ny izy,
ny anankiray nilaza hoe, Tompo
ko, izaho hanaraka anao na aiza
na aiza no aleha nao.
58 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Ny amboa haolo manan-
davaka, ary ny voro-manidina
manana akanina; fa ny Zana-
dahy tsy manana hipetraha'ny
ny loha ny.
¶ 59 Ary izy nilaza tamy ny hafa
koa, Manaraha ahy. Fa izy ni-
laza hoe, Tompo ko, avelao aho
handeha aloha handevina ny ray
ko.
60 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Avelao ny maty handevina
ny maty ny; fa mandehana hia-
nao, ary mitoria ny fanjakana
n'Andriamanitra.
61 Ary ny hafa koa nilaza hoe,
Tompo ko, izaho hanaraka anao,
fa avelao aho aloha hanao velo-
ma amy ny izay mitoetra ao an-
trano ko.
62 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Tsy misy olona mitana fan-
gady, ary miherikia, mendrikia
ny fanjakana n'Andriamanitra,

## TOKO X.

RAHA afaka izany zavatra iza-
ny, ny Tompo dia nanendry
fito-polo lahy, ary naniraka azy
tsy roroa hialoha azy any amy
ny tanàna sy ny fonenana rehe-
tra na aiza na aiza no haleha ny.
2 Ary tamy ny izany, dia nila-
za tamy ny hoe izy, Be ny voka-
tra fa vitsy ny mpiasa: koa amy
ny izany ifony ny Tompo ny ny
vokatra, 'mba hanatera'ny ny
mpiasa amy ny voka'ny.
3 Mandehana: indro, izaho
maniraka anareo toy ny zanak'
ondry eo afovoany ny amboadia.
4 Aza mitondra na kitapom-
bola, na kitapom-batsy, na ka-
pa: ary aza miarahaba olona
akory any an-dàlana.
5 Ary amy ny izay trano hi-
dira'nareo, lazao aloha, Fiada-
nana amy ny ity trano ity.
6 Ary raha mitoetra any ny
zanaky ny fiadanana, ny fiada-
na'nareo hitoetra ao amy ny: fa
raha tsy izany, dia hody amy
nareo indray izy.
7 Ary mitoera amy ny izany
trano izany, ka mihinana sy mi-
sotro izay zavatra ome'ny: fa
ny mpiasa mendrikia ny tamby
ny. Aza mifindrafindra trano.
8 Ary amy ny izay tanàna hi-
dira'nareo, ary izy mampan-
droso anareo, hano izay zava-
tra apetra'ny eo anoloa'nareo:
9 Ary sitrano izay marary ao
amy ny, ary lazao amy ny hoe,
Ny fanjakana n'Andriamanitra
efa nanakeky anareo.
10 Fa ny tanàna na iza na iza
izay hidira'nareo, ary tsy ham-
pandroso anareo, mandehana
amy ny làla'ny hiany, ary lazao
hoe,
11 Ny vovoka aza amy ny tanà'
nareo, izay mirekitra amy nay,
no fafa'nay hiampanga anareo:
nefa mahafantara ity hianareo,
fa efa akeky anareo ny fanjaka-
na n'Andriamanitra.
12 Izaho milaza amy nareo, ho
mora mora kokoa amy ny Sodo-
ma amy ny andro ho avy, no ho
amy ny tanàna izany.
13 Loza nao, ry Korazina! lo-
za nao, ry Betisaida! fa raha
natao ny ny fahagagana tany
Taira sy Sidona izay natao ny
tany amy nareo, dia nibebaka ela
izy, ka mitoetra amy ny fisaona-
na sy ny lavenona.
14 Fa ho mora mora kokoa a-
my ny Taira sy ny Sidona amy
ny andro fitsarana no ho amy
nareo.
15 Ary hianao Kaperinaomy,

izay nasandra'ny hatr'any an-
danitra: hetry ny hatr'any amy
ny helo.
16 Izay mihaino anareo, dia
mihaino ahy; ary izay mandà
anareo, dia mandà ahy; ary
izay mandà ahy, dia mandà izay
naniraka ahy.
17 Ary ny fito-polo lahy nive-
rina tamy ny fifaliana, ka manao
hoe, Tompo ko, ny demonia aza,
maneky anay amy ny anara'nao.
18 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Izaho nahita ny Satana latsaka
tany an-danitra toy ny helatra.
19 Indro, izaho manome ana-
reo hery 'mba hanitsaka ny me-
narana sy ny mambambohitra,
ary handresy ny hery ny ny fa-
havalo nareo rehetra: ary tsy
misy handratra anareo akory.
20 Kandrefa, aza mifaly amy
ny izany, sady ampeneke'ny ny
fanahy hianareo; fa mifalia, fa
no sorata'ny tany an-danitra ny
anara'nareo.
21 Amy ny izany ora izany, i
Jesosy dia nifaly tamy ny fana-
hy, ary nilaza hoe, Izaho misao-
tra anao, Ray ko, Tompo ny ny
lanitra sy ny tany, ka efa nafe-
ni'nao izany amy ny hendry sy
ny manan-tsaina, ary naseho nao
tamy ny zaza madinikia: eny,
Ray ko; fa izany na sitrak'ao.
22 Ny zavatra rehetra nome'ny
ny Ray ko ahy: ary tsy misy
mahalala iza ny Zanaka, afa tsy
ny Ray, ary iza ny Ray, afa tsy
ny Zanaka, sy izay hanambara
ny ny Zanaka azy.
23 Ary no ny nihodina tamy
ny mpiana'ny, dia nilaza man-
gingina hoe, Finaritra ny maso
izay mahita izay hita nareo:
24 Fa izaho milaza amy nareo,
fa maro ny mpaminany sy ny
mpanjaka ta-hahita izay hita na-
reo, fa tsy hita ny; ary ta-handre
izay re nareo, fa tsy re ny.
25 Ary, indro, ny mpandaha-
try ny lalàna anankiray nitsanga-
na ary dia naka fanahy azy hoe,
Tompo ko, inona no hatao ko
'mba hahazoa'ko fiainana man-
drakizay?
26 Izy nilaza tamy ny hoe, I-
nona no sorata'ny amy ny lalà-
na? manao ahoana no famaky
nao?
27 Ary izy namaly, dia nilaza
hoe, Hianao ho tia any Jehovah
Andriamanitr'ao amy ny fo nao
rehetra, ary amy ny ai'nao rehe-
tra, ary amy ny hery nao rehetra,
ary amy ny sai'nao rehetra; ary
ny nama'nao tahaky ny tena nao.
28 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Hianao efa namaly marina: ata-
vy izany, ary dia ho velona hia-
nao.
29 Fa izy nila hanamarina ny
tena ny, dia nilaza tamy ny Je-
sosy hoe, Ary iza no nama'ko?
30 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza hoe, Ny lehilahy anan-
kiray nidina tany Jeriosalema
hankany Jeriko, ary azo ny ny
jiolahy, izay nanala ny akanjo ny,
ary nandratra azy, dia niala izy,
ka namela azy efa ho faty.
31 Ary ny mpisorona anankiray
raha nidina, dia nandalo tamy ny
izany làlana izany: ary raha na-
hita azy, dia nivily tany amoron-
dàlana izy.
32 Ary ny Levity koa, raha
tonga tamy ny izany fitoerana
izany, dia nankany, ary nijery
azy, dia nivily tany amoron-dà-
lana.
33 Fa ny Samaritana anakiray,
raha nandeha tamy ny aleha ny,
dia tonga tany amy ny izay ni-
toera'ny; ary izy raha nahita
azy, dia namindra-fo tamy ny,
34 Ary nankany, dia mamboa-
tra ny fery ny, ary nasia'ny so-
likia sy toaka, dia nataingi'ny
tamy ny biby ny izy, ary nenti'ny
tany an-trano, dia no tsaboi'ny.
35 Ary raha maraina raha vao
niala izy, dia naka vakim-bola
roa, ary nome'ny ny tompon-tra-

no, ary nilaza tamy ny hoe, Tsa-
boy izy; na hoatrinona na hoa-
trinona lany nao mihoatra izany,
dia haloa ko anao, raha miverina
aho.
36 Ary amy ny izany, iza no
amy ny izy telo lahy, atao nao
nama'ny izay azo ny jiolahy?
37 Ary izy nilaza hoe, Izay
niantra azy. I Jesosy dia nilaza
tamy ny hoe, Mandehana, ary
manaova toy izany koa hianao.
38 Ary tamy ny izany, raha
nandeha izy, dia niditra tamy ny
vohitra anankiray i Jesosy: ary
ny vehivavy anankiray atao ny
hoe, Marita, nampiandrano azy
tany an-trano ny.
39 Ary nanana rahavavy izy,
atao ny hoe, Mary, izay nipetra-
ka tanilany ny tongotry ny Jeso-
sy, ary nihaino ny teny ny.
40 Fa i Marita nanahy tamy
ny fanompoana be, ary nankany
amy ny, dia nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, tsy maninona anao
tsy maninona anao, ny rahavavy
ko no namela ahy hanompo ire-
ry? koa amy ny izany, anaro izy
'mba hanampy ahy.
41 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Marita, Ma-
rita, hianao maro herehina, sy
maro ahina:
42 Fa zavatra iray no ilaina:
ary i Mary nifidy ny anjara tsa-
ra, izay tsy halai'ny any amy ny.

## TOKO XI.

Ary tamy ny izany, raha izy
nivavaka tamy ny fitoerana
anankiray, raha vao nitsahatra
izy, ny anankiray tamy ny mpia-
na'ny nilaza tamy ny hoe, Tom-
po ko, mampianara anay hivava-
ka, tahaky ny nampianara'ny
Jaony ny mpiana'ny.
2 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Raha mivavaka hianareo, Lazao
hoe, Ray, Hasino ny anara'nao:
Ampandrosoy ny fanjaka'nao.
3 Omeo anay anio izay fihina'
nay isanandro.
4 Ary mamelà ny helok'ay; fa
izahay koa mamela izay rehetra
manota amy nay. Ary aza mi-
tarikia anay amy ny fakam-pa-
nahy.
5 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Iza no amy nareo hanana sakai-
za, ary hankany amy ny, raha
mamaton'alina, ary hilaza amy
ny hoe, Ry sakaiza, ampisambo-
ry ampempa telo aho;
6 Fa ny sakaiza ko niala tamy
ny aleha ny, dia nankaty amy
ko, ary tsy hita ko izay hafaha'-
ko azy:
7 Ary ny ao an-trano hamaly,
dia hilaza hoe, Aza mahory ahy;
fa mihidy ny varavarana-ankehi-
triny, ary ny zanak'o mandry
amy ko amy ny fandriana; tsy
afaka hitsangana hanome anao
aho.
8 Izaho milaza amy nareo, Izy
tsy hitsangana hanome azy ne-
fa sakaiza'ny, fa amy ny fitarai-
na'ny, dia hitsangana hanome
azy izay ilai'ny hiany.
9 Ary izaho milaza amy nareo
hoe, Mangataha, ary dia home'
ny hianareo; tadiavo, ary dia
hahita hianareo; dony, ary dia
ho voha'ny hianareo.
10 Fa izay rehetra mangataka,
dia mahazo; ary izay mitady,
dia mahita; ary izay mandona,
dia ho voha'ny.
11 Raha ny zanaka mangataka
mofo amy nareo izay ray, home'
ny vato va izy? fa raha manga-
taka hazandrano, home'ny me-
narana va izy?
12 Fa raha mangataka atody,
home'ny mambambohitra va
izy?
13 Ary nefa raha hianareo ra-
tsy fanahy mahalala manome
zava tsoa ho any ny zanak'areo,
tsy bebe kokoa va home'ny ny
Ray nareo, izay any an-danitra,
ny Fanahy Masina, izay manga-
taka amy ny?

14 Ary izy namoaky ny demo-
nia, ary moana izy. Ary tamy
ny izany, raha nivoaka ny demo-
nia, dia niteny ny moana; ary
dia nieky ny olona.
15 Ary ny sasany nilaza hoe,
Izy mamoaka ny demonia amy
ny Belizeboba loha ny ny de-
monia.
16 Fa ny sasany naka fanahy
azy, dia nangataka tamy ny, ny
famantarana avy tany an-dani-
tra izy.
17 Fa izy nahalala ny hevi'ny,
dia nilaza tamy ny hoe, Ny fan-
jakana rehetra izay miady an-
drano, ho foana; ary ny trano
miady an-drano hianjera.
18 Ary i Satana raha miady
an-drano, hatao ny ahoana ham-
pitoetra ny fanjaka'ny? satria
hianareo manao hoe, Fa izaho
mamoaka ny demonia amy ny
Belizeboba.
19 Fa raha tamy ny hery ny
ny Belizeboba no amoaha'ko ny
demonia, amy ny iza no amoa-
ha'ny ny zanak'areo azy? koa
amy ny izany dia hitsara anareo
izy.
20 Fa raha izaho mamoaka ny
demonia amy ny rantsan-tànan'
Andriamanitra, tsy azo iahana-
hanana, fa efa tonga amy nareo
tokoa ny fanjakana n'Andriama-
nitra.
21 Raha ny mahery manana
ny fiadiana hiaro ny trano ny,
dia mitoetra amy ny fiadanana
izay anana'ny.
22 Fa raha avy ny mahery he-
ry kokoa no ho izy handresy
azy, dia halai'ny ny fiadia'ny
rehetra izay no toky ny, ary ny
babo ny ho zarai'ny.
23 Izay tsy momba ahy, dia
misakana ahy; ary izay tsy mi-
ara-mamory amy ko, dia mana-
haka.
24 Raha ny fanahy maloto mia-
la amy ny olona, dia mandehan-
deha amy ny tany maina izy,
mitady fitsaharana; ary rehefa
tsy mahita, dia milaza hoe izy,
Izaho hody amy ny trano ko
izay nivoaha'ko.
25 Ary raha avy izy, dia hita
ny voa fafa, ary voa ravaka izy.
26 Dia mandeha izy, ary mi-
tondra ny fanahy ratsy fito, ra-
tsy ratsy kokoa no ho izy; ary
miditra, dia mitoetra any: ary
ratsy ratsy kokoa ny farany iza-
ny olono izany no ho ny voalo-
ha ny.
27 Ary tamy ny izany, raha
nilaza izany izy, ny vehivavy
anankiray tao amy ny olona na-
nandratra ny feo ny, ary nilaza
tamy ny hoe, Finaritra ny kibo
izay niteraka anao, ary ny nono
izay ninonoa'nao.
28 Ary izy nilaza hoe, Eny, fa
tahi'ny bebe kokoa ny mihaino
sy mitandrina ny teny n'Andria-
manitra.
29 Ary raha niangona nifanety
ny olona, dia nilaza hoe izy, Ity
taranaka ratsy fanahy ity: izy
mitady famantarana; ary tsy
misy famantarana home'ny azy,
afa tsy ny famantarany ny Jona
mpaminany.
30 Fa toy Jona no famantara-
na tamy ny olony ny Ninive,
dia toy izany koa ny Zanadahy
amy ny ity taranaky ity.
31 Ny Andriambavy tany atsi-
mo hitsangana amy ny fitsarana
amy ny izao taranaky izao, ary
hanameloka azy: fa izy avy
tamy ny farany ny tany hihaino
ny fahendreny ny Solomona;
ary, indro, aty ny lehibe no ho i
Solomona.
32 Ny olony ny Ninive hitsan-
gana amy ny fitsarana amy ny
izao taranaky izao, ary izy ha-
nameloka azy: satria izy nibe-
beka tamy ny fitoriany ny Jona
teny; ary, indro, aty ny lehibe
no ho i Jona.
33 Tsy misy olona rehefa nam-
pirehitra ny jiro, mametraka azy

amy ny fanafenana, na ambany
ny vata, fa amy ny fitoeran-jiro,
'mba ho hita ny izay miditra ny
fahazavana.
34 Ny maso no fahazavany ny
tena: ary amy ny izany raha
tsara ny maso nao, dia mazava
ny tena nao rehetra: fa raha
ratsy ny maso nao, dia maizi-
na ny tena nao.
35 Koa amy ny izany, tandre-
mo, fandrao maizina ny fahaza-
vana izay ao anaty nao.
36 Ary amy ny izany, raha
mazava ny tena nao rehetra, ka
tsy misy maizina, dia mazava
izy rehetra, toy ny jiro manome
fahazavana hahazava anao.
37 Ary raha 'mbola miteny
izy, dia avy ny Farisisa anan-
kiray hampandroso azy hihinana
ao amy ny: ary izy niditra, dia
nipetraka.
38 Ary raha hita ny ny Farisi-
sa izany, dia gaga izy, fa tsy
nanoza tànana raha vao nihinana.
39 Ary ny Tompo nilaza tamy
ny hoe, Ankehitriny hianareo
Farisisa mandio ny ivelany ny
kapoaka sy ny lovia; fa ny aty
nareo feno fandrombana sy ny
fanavandratsy.
40 Adala hianareo, izay nanao
ny ivela ny, tsy nanao ny aty ny
koa va?
41 Fa manava fiantrana amy
ny izay anana'nareo; ary, indro,
madio amy nareo ny zavatra re-
hetra.
42 Fa loza nareo, Farisisa! fa
hianareo mandoa ny fahafolon-
karena amy ny mintra sy ny rio,
'mba amy ny anana rehetra, ary
mandao ny fitsarana sy ny fitia-
vana n'Andriamanitra: ireto me-
ty hatao nareo, ary aza ariana
ireroana.
43 Loza nareo, Farisisa! fa
hianareo tia ny fitoerana aloha
any amy ny sionagogy, sy ny
fiarahabana any an-tsena.
44 Loza nareo! fa hianareo
toy ny fasana tsy hita, ary ny
olona manitsaka azy, fa tsy fan-
ta'ny.
45 Dia namaly ny anankiray
tamy ny mpandahatry ny lalà-
na, ary nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, raha milaza izany
hianao, dia manaratsy anay koa.
46 Ary izy nilaza hoe, Loza
nareo koa, mpandahatry ny la-
làna! fa hianareo mampitondra
ny olona entana sarotr'entina,
ary hianareo hiany tsy manendry
izany entana izany, na amy ny
rantsantàna'nareo aza.
47 Loza nareo! fa hianareo
mamboatra ny fasany ny mpami-
nany, ary ny ray nareo namono
azy.
48 Hianareo no vavolombelona
tokoa, ka mahato ny atao ny ny
ray nareo; fa izy namono azy
tokoa, ary hianareo mamboatra
ny fasa'ny.
49 Ary amy ny izany, hoy ny
fahendrena n'Andriamanitra, I-
zaho haniraka ny mpaminany
sy ny apositaoly any amy ny,
ary ny sasany ho vonoi'ny, ary
ny sasany henjehi'ny:
50 'Mba hadini'ny amy ny ity
taranaky ity, ny ra ny ny mpa-
minany rehetra nalatsa'ny fony
naori'ny izao tontolo izao.
51 Fony ny ra ny Abela ha-
tr'amy ny ra ny Zakariasa,
izay no vonoi'ny tanelanelany
ny fivoadiana sy ny tempoly:
izaho milaza amy nareo marina
tokoa, fa hadini'ny izany amy
ny ity taranaky ity.
52 Loza nareo, mpandahatry
ny lalàna! fa hianareo naka ny
fanalahidy ny fahalalana: hia-
nareo tsy mety miditra, ary izay
te-hiditra tsy avela nareo hiditra.
53 Ary izy raha nilaza izany
zavatry izany tamy ny, ny mpa-
noratra sy ny Farisisa nanery sy
nampitaitra azy hiteny zavatra
maro;
54 Ka nihendry azy, ary nita-

dy hihazona izay avoaky ny va-
va ny 'mba hiampanga'ny azy.

## TOKO XII.

Ary tamy ny izany, rehefa ni-
vory ny olona maro be, dia nifa-
nitsaka izy, i Jesosy nilaza tamy
ny mpiana'ny voalohany, Tan-
dremo ny fahasirasirany ny Fari-
sisa, izay no fihiatsaravelatsihy.
2 Fa tsy misy takona tsy ho
hita ny; na afeni'ny tsy ho fan-
ta'ny.
3 Ary amy ny izany, na inona
na inona, izay teneni'nareo amy
ny maizina, ho re ny amy ny
mazava; ary izay ibitsihia'nareo
amy ny fitoerana mangingina,
ho tori'ny ao amy ny loha-trano.
4 Ary izaho milaza amy nareo
sakaiza ko, Aza matahotra izay
mamono ny tena, ary raha afaky
izany, tsy mahay manao mihoa-
tra izany izy.
5 Fa izaho hananatra anareo
izay hatahora'nareo: matahora
izay mahay manary anareo amy
ny helo, rehefa no vonoi'ny;
eny, izaho milaza amy nareo
hoe, Matahora azy.
6 Tsy lafo roanambatry va ny
papelikia dimy? ary tsy hadi-
noi'ny eo anatrehan'Andriama-
nitra na iray akory?
7 Fa ny volon-doha nareo vao
isa avokoa. Aza matahotra amy
ny izany: fa hianareo mihoatra
no ho ny papelikia maro.
8 Fa izaho milaza amy nareo,
Na iza na iza haneky ahy eo
imaso ny ny olona, ny Zanadahy
haneky azy kosa eo anatrehany
ny anjely n'Andriamanitra:
9 Fa izay handà ahy eo imaso
ny olona, ho lavi'ny kosa izy eo
anatrehany ny anjely n'Andria-
manitra.
10 Fa na iza na iza manohitra
ny Zanadahy, dia hahazo fifo-
nana izy; fa izay miteny ratsy
amy ny Fanahy Masina, dia tsy
hahazo fifonana izy,
11 Ary raha izy mitondra ana-
reo amy ny sionagogy, ary any
amy ny mpanapaka sy ny mpan-
jaka, aza manahy amy ny izay
havaly nareo, na izay ho lazai'
nareo:
12 Fa ny Fanahy Masina ham-
pianatra anareo amy ny izany ora
izany, izay mety ho lazai'nareo.
13 Ary ny anankiray tamy ny
fiangonana nilaza hoe, Tompo
ko, lazao amy ny rahalahy ko
'mba hizara lova amy ko.
14 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ralehilahy, iza no nanao ahy
ho mpitsara, na ho mpizara amy
nareo?
15 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tandremo, ary mialà amy ny
fahihirana: fa ny fiainany ny
olona tsy mitoetra amy ny habe
ny ny zavatra izay anana'ny.
16 Ary izy nanao fanoharana
tamy ny hoe, Ny tany ny lehi-
lahy manan-karena anankiray
nahavokatra be:
17 Ary izy nihevitra tan-kibo
ny hoe, Hatao ko ahoana, fa
izaho tsy manam-pitoerana ha-
sia'ko ny vokatr'o?
18 Ary izy nilaza hoe, Izao no
hatao ko: izaho dia handrava
ny trano fitoeram-bary ko, ary
hanao izay lehibe be ko koa;
ary ho taomi'ko any ny zava-bo-
katr'o rehetra sy ny fanana'ko.
19 Ary izaho hilaza amy ny
fanahy ko hoe, Fanahy, hianao
manana fananana be haharitra
ela; mitsahara, mihinàna, miso-
troa, mifalia.
20 Fa ny Andriamanitra nilaza
tamy ny hoe, Adala, anio alina
no halai'ny ny fanahy nao ao
amy nao: ary ho an'iza izay
zavatra nikeleza'nao aina?
21 Dia toy izany izay manan-
gom-pananana ho any ny tena
ny, fa tsy manan-karena ho an'
Andriamanitra.
22 Ary izy nilaza tamy ny
mpiana'ny hoe, Amy ny izany,

izaho milaza amy nareo, Aza
manahy ny fiveloma'nareo, izay
ho hani'nareo; na ny tena na-
reo, izay ho tafia'nareo.
23 Ny fivelomana mihoatra no
ho ny fihinana, ary ny tena mi-
hoatra no ho ny fitafiana.
24 Hevero nareo ny goaikia:
fa izy tsy 'mba mamafy, ary tsy
'mba mijinja; ary tsy 'mba ma-
nana trano, na fitoerany ny vary
ny; ary ny Andriamanitra ma-
mahana azy: tsy mihoatra no
ho ny vorona va hianareo?
25 Ary iza no amy nareo, ra-
ha mihevitra, mahay mampi-
tombo ny tena ny na irain-jehy
aza?
26 Koa amy ny izany, raha hi-
anareo tsy mahay manao izay
kely indrindra aza, nahoana hia-
nareo no manahy amy ny sisa?
27 Hevero ny lily manao aho-
ana ny faniry ny: izy tsy miasa
ary tsy mamoly; ary izaho 'mba
milaza amy nareo, fa i Solomo-
na tamy ny voninahi'ny rehetra
tsy 'mba niomana tahaky ny
ahitra iray amy ny ireo.
28 Fa raha ny Andriamanitra
nampiomana ny ahitra toy izany,
izay any an-tsaha anio, ary ha-
ria'ny any am-patana rahampi-
tso: hianareo tsy mihoatra va
no ho izany, hianareo ry ma-
lain-kino?
29 Ary aza mitady izay ho ha-
ni'nareo, na izay ho sotroi'nareo,
ary aza miahanahana hianareo.
30 Fa ny Jentilisa amy ny izao
tontolo izao mikiatsaka izany re-
hetra izany: ary ny Ray nareo
mahalala, fa ilai'nareo izany
zavatra izany.
31 Fa katsaho ny fanjakana
n'Andriamanitra; ary dia ham-
pia'ny izany zavatra rehetra
izany ho-anareo.
32 Aza matahotra hianareo, ry
ondry vitsy; fa sitraky ny Ray
nareo hanome anareo ny fanja-
kana.
33 Amidio ny fanana'nareo,
ary omeo ny mahantra: manao-
va ho anareo kitapo tsy mety ho
tonta, dia fiainana any an-dani-
tra tsy mety ho lany, fa tsy ake-
ke'ny ny mpangalatra, ary tsy
ho hani'ny ny fositra any.
34 Fa izay itoerany ny hare'na-
reo, dia ho any koa ny fo nareo.
35 Avelao hisikina'nareo ny
vania'nareo, ary avelao hirehi-
tra ny jiro nareo.
36 Hianareo toy ny olona izay
miandry ny tompo ny, raha hody
amy ny fampakaram-bady izy;
raha avy izy, ary mandona, dia
ho voha'ny faingiana izy.
37 Finaritra izay mpanompo
izay raha avy izy tompo ny, ka
mahita azy miandry: izaho mi-
laza amy nareo tokoa, fa hisiki-
na, ary hampitoetra azy hihina-
na, ary dia avy hanompo azy izy.
38 Ary raha avy izy na amy ny
fiambenana faharoa, na ho avy
izy amy ny fiambenana fahatelo,
ary mahita azy manao izany, dia
finaritra izany mpanompo izany.
39 Ary fantaro izany, raha fan-
tatry ny tompon-trano ny fihavia-
ny ny mpangalatra, dia hiambina
izy, ary tsy hamela azy hanamy
ny trano ny.
40 Miomàna tsara amy ny
izany kosa hianareo: fa ho avy
ny Zanadahy amy ny ora izay
tsy fatatr'areo.
41 Ary i Petera nilaza tamy ny
hoe, Tompo ko, izahay va no
hilaza'nao izany fanoharana iza-
ny, fa ny izy rehetra?
42 Ary ny Tompo nilaza hoe,
Iza no mpitandrina ny ao amy
ny trano, ka mahatoky ary hen-
dry, izay ho tendre'ny ny tompo
hanapaka ny fanompoa'ny 'mba
hanome anjara hanina amy ny
fotoana?
43 Finaritra izany mpanompo
izany, raha avy ny tompo ny,
ka hahita azy manao izany.
44 Izaho milaza amy nareo to-

koa, dia hatao ny ho mpanapaky
izay rehetra anana'ny izy.
45 Fa raha izany mpanompo
izany manao am-po hoe, Ho ela
vao avy ny Tompo ko; ary vao
hikiapoka ny ankizy lahy sy ny
ankizy vavy, ary hihinana sy hi-
sotro ho leo ny;
46 Ny tompo ny izany mpa-
nompo izany ho avy amy ny an-
dro izay tsy heveri'ny, ary amy
ny ora izay tsy fanta'ny, ary izy
hanary azy, ary hanendry ny an-
jara ny any amy ny tsy mino.
47 Ary izany mpanompo izany
izay nahalala ny sitra-po ny tom-
ny, ary tsy nikely aina, ary tsy
nanao izay sitraky ny fo ny, ho
kapohi'ny be izy:
48 Fa izay tsy nahalala, ary
nanao izay zavatra tokony hija-
ly, ho kapohi'ny kely izy. Fa
amy ny nome'ny be, no hanonta-
nia'ny be; ary amy ny izay nam-
pitehirizi'ny be, no hadini'ny be.
49 Izaho ho avy hanatitra afo
ambony ny tany; ary hatao ko
ahoana, raha mirehitra sahady
izy?
50 Fa izaho manam-batisa
'mba hanava'ny; ary manao a-
hoana ny fahoria'ko ambarapa-
havita ny!
51 Izaho atao nareo hanome
fiadanana ambony ny tany va?
Izaho milaza amy nareo, Tsia;
fa fampisarahina.
52 Fony ankehitriny hisy dimy
hisaraka any an-trano iray, ny
telo hanohitra ny roa, ary ny roa
hanohitra ny telo.
53 Ny Ray hisaraka hanohitra
ny zanaka, ary ny zanaka hano-
hitra ny ray; ary ny reny hano-
hitra ny zanaka vavy, ary ny za-
naka vavy hanohitra ny reny;
ary ny rafozana hanohitra ny
vinanto, ary ny vinanto hanohi-
tra ny rafozana.
54 Ary izy nilaza tamy ny olo-
na hoe, Raha hianareo mahita
ny rahona miposaka any an-dre-
fana, dia hoy hianareo amy ny
izany, Avy ny orana; ary dia
tamy izy.
55 Ary raha avy any atsimo ny
rivotra, hoy hianareo, Dia hafana
ny andro; ary dia hisy izany.
56 Hianareo mpihatsaravela-
tsihy, mahay mamantatra ny tare-
hy ny tany sy ny lanitra; fa na-
hoana no tsy afantara'nareo ity
andro ity?
57 Eny, ary nahoana hianareo
no tsy mitsara marina?
58 Fa raha hianao miara-
mandeha amy ny fahavalo nao
eo anatrehany ny mpanapaka,
raha any an-dàlana hianao, tan-
dremo izay hahafaka anao amy
ny; fandroa izy hitondra anao
any amy ny mpitsara, ary ny
mpitsara hanatitra anao any amy
ny mpamatotra, ary ny mpama-
totra hanatitra anao any amy ny
trano famatorana.
59 Izaho milaza amy nao, raha
misy vary iray venty izay tsy
'mba naloa'nao, tsy ho afaka
any hianao.

## TOKO XIII.

Ary tamy ny izany andro izany,
nisy izay nilaza tamy ny any Ga-
liliosa, ny ra ny naharoharoa'ny
Pailatra tamy ny fanalamboady
ny.
2 Fa i Jesosy namaly, ary dia
nilaza tamy ny hoe, Atao nareo
izao Galiliosa izao mpanota mi-
hoatra no ho ny Galiliosa rehe-
tra, satria nandefitra izany za-
vatra izany izy?
3 Izaho milaza amy nareo,
Tsia; fa raha tsy mibebaka hia-
nareo, dia ho faty toa azy koa
hianareo rehetra,
4 Fa ireny valo amby ny folo
ireny izay nianjera'ny ny trano
fiarovana tany Siloama, ary na-
hafaty azy, atao nareo mpanota
mihoatra no ho ny olona rehetra
izay nonina tany Jeriosalema va
izy?

5 Izaho milaza amy nareo, hoe,
Tsia; fa raha tsy mibebaka hia-
nareo, dia ho faty kosa hianareo
rehetra.
6 Ary izy nanao ity fanohara-
na ity, hoe : Ny lehilahy ananki-
ray efa namboly aviavy tany
amy ny volim-boalobo'ny; ary
dia avy izy hikatsaka ny voa
ny, fa tsy nahita.
7 Dia nilaza tamy ny mpam-
boatra ny voaloboka izy, Indro,
izao telo taona izao, izaho avy
hikatsaka ny voa amy ny ity
aviavy ity, fa tsy nahita: jinjao;
fa nahoana izy no manimba ny
tany?
8 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Tompo ko, avelao
hiany izy amy ny ity taona ity,
mandrapi-hiady ko manodidina
azy, ary hasia'ko zezika:
9 Ary raha hamoa tokoa izy,
tsara izany: fa raha tsy izany
rehefa afaka izany, ho jinja'nao
izy.
10 Ary izy nampianatra tao
amy ny sionagogy anankiray
tamy ny sabata.
11 Ary, indro, nisy vehivavy
izay nanam-panahy marofy valo
amby ny folo taona, ary nanjoko
izy, ka tsy mahay mitraka ako-
ry.
12 Ary rehefa hita ny Jesosy
izy, dia nantsoi'ny izy, ary nila-
za tamy ny hoe, Ravehivavy,
afaky hianao amy ny rofy nao.
13 Ary izy nanendry azy tamy
ny tàna'ny: ary dia nitraka tamy
ny izay izy, ary nankalaza n'An-
driamanitra.
14 Ary ny mpanapaky ny sio-
nagogy namaly tamy ny fahate-
zerana, satria i Jesosy nahasitra-
na tamy ny sabata, ary nilaza
tamy ny olona hoe, Henemana
andro no mety hanava'ny ny
olona zavatra: koa amy ny izany,
mankanesa hahasitrana amy ny
izany, fa tsy amy ny andro saba-
ta?



15 Ny Tompo dia namaly azy,
ary nilaza tamy ny hoe, Hianao
mpihatsaravelatsihy, hianareo
rehetra tsy mamoaky ny omby
ny va, na ny ampondra amy ny
fihinanam-bilona, ary hampisotro
rano azy amy ny sabata?
16 Ary tsy mety va, raha afa-
ha'ny amy ny sabata ity vehivavy
ity, zanaka vavy ny Abirahama,
izay nafatotry ny Satana, indro,
valo amby ny folo taona, tamy
ny ity famatorana ity?
17 Ary raha nilaza izany izy,
dia menatra izay rehetra nanohi-
tra azy: ary ny olona rehetra
nifaly tamy ny zavatra malaza
rehetra izay natao ny.
18 Izy dia nilaza hoe, Tahaky
inona ny fanjakana n'Andriama-
nitra? Ary tahaky inona no ha-
nohara'ko azy?
19 Izy dia tahaky ny voan-tsi-
napy iray izay nalai'ny ny olona,
ka nafafy ny tany amy ny tanim-
boly ny; ary naniry, dia tonga
hazo lehibe izy; ary ny voro-
manidina nitoetra tao amy ny
rantsa'ny.
20 Ary izy nilaza hoe, Tahaky
inona no hanohara'ko ny fanja-
kana n'Andriamanitra?
21 Izy tahaky ny masirasira,
izay nalai'ny ny vehivavy, ary
nafeni'ny tao amy ny famaran-
koba telo, mandrapa-hasirasira'
ny izy rehetra.
22 Ary izy nandeha namaky
ny tanàna sy ny vohitra, mam-
pianatra, ary mankany Jeriosa-
lema.
23 Ary ny anankiray nilaza ta-
my ny hoe, Tompo ko, vitsy va
izay no ho vonje'ny? Ary izy
nilaza tamy ny hoe,
24 Miseseha 'mba hiditra any
amy ny vavahady ety: fa izaho
milaza amy nareo, maro hitady
hiditra, fa tsy afaky izy.
25 Ary rehefa nitsangana ny
tompon-trano, ary nanidy ny va-
ravarana, ary hianareo vao mi-

janona ao ala-trano, ary mandona
ny varavarana hoe, Tompo ko,
Tompo ko, vohay izahay; ary
izy hamaly, dia hilaza amy nareo
hoe, Tsy fantatr'o hianareo na
avy taiza na taiza:
26 Dia vao hilaza hoe hiana-
reo, Izahay efa nihinana sy niso-
tro teo anatreha'nao, ary hianao
efa nampianatra tany amy ny
aleha nay.
27 Fa hoy izy, Izaho milaza
amy nareo hoe, Tsy fantatr'o hi-
anareo, na avy taiza na taiza;
Mialà amy ko hianareo rehetra
manao meloka.
28 Ary hitomany sy hiko-
tro-nify any, raha hita nareo
i Abirahama, sy Isaka, sy Ja-
koba, 'mba amy ny mpaminany
rehetra, ao amy ny fanjakana
n'Andriamanitra, ary hianareo
haria'ny.
29 Ary izy ho avy any atsina-
nana, ary any andrefana, ary any
avaratra, ary any atsimo, ary dia
hipetraka any amy ny fanjakana
n'Andriamanitra.
30 Ary, indro, ny ao aoriana
ho aloha, ary ny ao aloha ho
aoriana.
31 Tamy ny izany andro izany,
dia avy ny Farisisa sasany, ka
milaza tamy ny hoe, Mivoaha
hianao, ary mialà ety; fa i He-
rodra ta-hamono anao.
32 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Mandehana, lazao nareo amy ny
izany amboa haolo izany, Indro,
izaho mamoaka ny demonia, ary
mahasitrana anio sy rahampitso,
ary amy ny andro manaraka, dia
ho hefai'ny aho.
33 Nefa tsy mahay tsy mande-
ha aho anio, sy rahampitso, sy
ny andro manaraka: fa tsy mety
ho faty ny mpaminany, raha tsy
ao any Jeriosalema.
34 Ry Jeriosalema, ry Jerio-
salema, izay mamono ny mpa-
minany, ary manoraka izay ni-
rahi'ny tamy ny; impiry no ne-
teza'ko hamory ny zanak'ao toy
ny akoho manomba ny zana'ny
ao ambany ny ela'ny, fa tsy nety
hianareo!
35 Indro, ny trano nareo ho
foana'ny: ary izaho milaza amy
nareo hoe, Hianareo tsy hahita
ahy mandra-pihavy ny andro
izay hilaza'nareo hoe, Finaritra
izay avy amy ny anarany ny Je-
hovah.

## TOKO XIV.

Ary tamy ny izany, raha nidi-
tra tany an-trano ny loholony ny
Farisisa anankiray izy, 'mba
hihina-mofo amy ny sabata, ary
izy dia nizaha taratra azy.
2 Ary, indro, nisy lehilahy
anankiray teo anatreha'ny izay
narary many rano.
3 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny mpandahatry ny
lalàna sy ny Farisisa hoe, Mety
va raha mahasitrana amy ny sa-
bata? ary dia nangina izy.
4 Ary izy no ny naka azy, dia
nahasitrana azy, ary dia navela
ny handeha izy;
5 Ary izy namaly azy hoe, I-
za no amy nareo manana am-
pondra, na vositra lavo an-da-
vaka, ka tsy handeha hamonjy
azy faingiana amy ny andro sa-
bata?
6 Ary tsy nahay namaly azy
tamy ny izany izy.
7 Ary izy nanao fanoharana
tamy ny izay nampiandranoi'ny,
raha nahita azy mifidy ny fitoe-
rana aloha; dia nilaza tamy ny,
hoe,
8 Raha ampiandranoi'ny ny o-
lona hianao amy ny izay fampa-
karam-bady, aza mipetraka amy
ny fitoerana aloha; fandrao avy
ny olona izay nampiandranoi'ny
malaza no ho hianao;
9 Ary raha avy izay nampian-
drano anao sy izy, ary hilaza
amy nao, Mialà, omeo fitoerana
ho any io olona io; ary hianao

mifindra any amy ny fitoerana aoriana, dia menatra.

10 Fa raha ampiandranoi'ny hianao, mandehana ary mipetraha amy ny fitoerana aoriana; 'mba hahazoa'ny ny mampiandrano anao, hanao amy nao hoe, Ry sakaiza, mitoera eo alohaloha ko koa: ary dia hahazo haja hianao eo imaso ny izay miara-mipetraka amy nao.

11 Fa izay rehetra manandratena, dia ho hetre'ny; ary izay manetry tena, dia hasandra'ny.

12 Ary izy nilaza koa tamy ny izay nampiandrano azy hoe, Raha manasa antoandro na hariva hianao, aza mampiandrano ny sakaiza nao, na ny rahalahy nao, na ny hava'nao, na ny nama'nao manan-karena; fandrao izy hampiandrano anao kosa, ary hamaly fitia anao.

13 Fa raha manasa hianao, antsoy ny malahelo, ny kilemaina, ny mandringia, ny jamba:

14 Ary ho finaritra hianao; satria izy tsy manan-kavaly: fa ho valia'ny hianao amy ny fananganany ny marina.

15 Ary ny anankiray tamy ny izay niara-mipetraka, raha nandre izany, dia nilaza tamy ny hoe, Finaritra izay hihina-mofo amy ny fanjakana n'Andriamanitra.

16 Fa izy nilaza tamy ny hoe, Ny lehilahy anankiray nanao fanasana lehibe, ary nampiandrano ny maro;

17 Ary izy naniraka ny mpanompo ny tamy ny fotoana fanasana 'mba hilaza amy ny izay nampiandranoi'ny hoe, Andeha; fa efa voavoatra ny zavatra rehetra.

18 Ary izy rehetra niray tetikia handà. Hoy ny voalohany tamy ny, Izaho efa nividy tany, ary izaho tsy mahay tsy mandeha hizaha azy: masìna hianáo, ekeo ny fandava'ko.

19 Ary hoy ny anankiray koa, Izaho efa nividy omby dimy mivady, ary izaho handeha hamantatra azy: masìna hianao, ekeo ny fandava'ko.

20 Ary hoy ny anankiray koa, Izaho efa nampaka-bady, koa amy ny izany tsy afa-mandeha aho.

21 Ary no ny tonga izany mpanompo izany, dia nambara ny izany tamy ny tompo ny. Dia tezitra ny tompon-trano, ka nilaza tamy ny mpanompo ny hoe, Mandehana faingiana any amy ny làlana, sy ny aleha amy ny tanàna, ary mampiandranoa ny malahelo, ary ny kilemaina, ary ny mandringia sy ny jamba.

22 Ary ny mpanompo nilaza hoe, Tompo ko, efa natao ko izay nandidia'nao, ary 'mbola misy hitoerana hiany.

23 Ary ny tompo nilaza tamy ny mpanompo ny hoe, Mandehana any amy ny lalambe, sy ny sisimboly, ary manerea azy hiditra 'mba ho feno ny trano ko.

24 Fa izaho milaza amy nareo hoe, Tsy havela ko na iray akory amy ny izay olona nampiandranoi'ko hanandrana ny fanasa'ko.

25 Ary dia nanaraka azy ny olona maro be: ary izy nihierikia, dia nilaza tamy ny hoe,

26 Raha misy manaraka ahy, ary tsy mahafoy ny ray ny, sy ny reny, sy ny vady aman-jana'ny, sy ny rahalahy ny, ary ny anabavy ny, eny, ary ny tena ny koa, tsy mety ho mpianatr'o izy.

27 Ary izay tsy mitondra ny hazo fijalia'ny, ary tsy manaraka ahy, tsy mety ho mpianatr'o izy.

28 Fa iza no amy nareo ta-hanao trano fiarovana, ka tsy mipetraka va izy angaloha hisaina izay hanava'ny azy, na misy hahavitana?

29 Fandrao rehefa natao ny ny fanorenana, dia tsy mahavita izy, ka izay rehetra mahita, dia

hihiomehy azy,
30 Hoe, Ity lehilahy ity vao na-
nao trano, fa tsy nahefa.
31 Iza no mpanjaka handeha
hiady amy ny mpanjaka hafa,
ka tsy mipetraka angaloha va
izy hiera tsara, na mahay amy
ny olona iray alina hiady amy ny
izay mitondra roa alina ?
32 Raha tsy izany, raha 'mbo-
la lavitra ny anankiray, dia mam-
pitondra teny izy, ary manga-
taka ny fanekeny ny fiadanana.
33 Ary toy izany koa hianareo
rehetra, izay tsy mandao izay
rehetra anana'ny, dia tsy mety
ho mpianatr'o izy.
34 Tsara ny fanasina: fa raha
matsatso ny fanasina, atao aho-
ana no hahasira azy ?
35 Tsy mety hahasoa ny tany,
na ho zezikia; fa haria'ny ny
olona izy. Izay manan-tsofina
malady, avelao izy hihaino.

TOKO XV.

Fa ny farantsa rehetra sy ny
mpanota nankany amy ny 'mba
hihaino azy.
2 Ary ny Farisisa sy ny mpa-
noratra nimonjomonjo hoe, Ile-
hity mampiandrano ny mpanota,
ary miara-mihinana amy ny.
3 Ary izy nanao ity fanoharana
ity tamy ny hoe,
4 Iza no lehilahy amy nareo,
izay manana ondry zato, ary ra-
ha very ny anankiray, tsy ma-
mela ny sivy amby sivy folo any
an-efitra va izy, ary mandeha
hitady izay anankiray efa very
mandrapa-hita ny azy ?
5 Ary raha hita ny, dia atao ny
amy ny soro'ny, ka dia faly izy;
6 Ary rehefa nody, dia niantso
ny sakaiza ny sy ny nama'ny
hiangona, ka milaza amy ny hoe,
Mifalia amy ko; fa izaho efa
nahita ny ondry ko izay efa very.
7 Izaho milaza amy nareo, fa
misy fifaliana kosa any an-dani-
tra amy ny mpanota iray mibe-
baka no ho ny sivy amby sivy folo
marina, izay tsy mila hibebaka.
8 Ary iza no vehivavy manana
vakim-bola folo, raha mahavery
ny anankiray, tsy mampandre-
hitra jiro, ary mamafa trano, ary
mitady azy tsara ambarapa-hita
ny azy ?
9 Ary raha nahita azy, dia
niantso ny sakaiza ny sy ny
nama'ny hiangona, hoe, Mifalia
amy ko; fa izaho efa nahita ny
vakim-bola izay efa very.
10 Izaho milaza amy nareo,
fa misy fifaliana kosa eo anatre-
hany ny anjely n'Andriamanitra
amy ny mpanota iray izay mi-
bebaka.
11 Ary izy nilaza hoe, Nisy
lehilahy anankiray nanana zana-
ka roa lahy:
12 Ary ny zandry ny nilaza
tamy ny ray ny hoe, Ray ko,
omeo ahy ny anjarany ny fa-
nanana mety ho ahy. Ary dia
no zarai'ny ny fahaveloma'ny
tamy ny.
13 Ary tsy ela rehefa afaka
izany, dia nangoni'ny ny zandry
ny ny fahaveloma'ny rehetra,
ary dia nandeha hankany amy
ny tany lavitra izy; ary dia nan-
dany ny fanana'ny tamy ny
fivelomandratsy izy.
14 Ary izy rehefa nandany ny
rehetra, dia nisy mosarena be
tany amy ny izany tany izany;
ary dia vao nila izy.
15 Ary izy nandeha, dia niray
tamy ny olona tompon-tany tamy
ny izany tany izany; ary izy dia
naniraka azy tany an-tsaha ny
'mba hamahy ny kisoa.
16 Ary izy ta-hameno ny kibo
ny tamy ny ampombo izay hani'
ny ny kisoa: ary tsy nisy nano-
me azy.
17 Ary raha nody ny sai'ny, dia
nilaza hoe izy, Maro ny mpa-
nompo izay tambaza'ny ny ray
ko, manana mofo be, fa izaho
maty mosary!

18 Izaho hitsangana, ary hody
any amy ny ray ko, ary hilaza
amy ny hoe, Ray ko, izaho efa
nanota tamy ny lanitra, ary teo
anatreha'nao,

19 Ary izaho tsy ho tokony
hantsoi'ny ho zanak'ao intsony:
atavy toy ny anankiray izay no
tambaza'nao.

20 Ary izy dia nitsangana, ary
nankany amy ny ray ny. Fa ra-
ha 'mbola lavitra izy, dia hitan-
dray ny, ary dia namindra-fo,
ary nihiazakazaka, ary namihina
ny tenda ny, dia nanoroka azy
izy.

21 Ary ny zana'ny nilaza tamy
ny hoe, Ray ko, izaho efa nanota
tamy ny lanitra, ary teo anatre-
ha'nao, ary tsy tokony 'mba
hantsoi'ny ho zanak'ao intsony
aho.

22 Ary ny ray ny nilaza tamy
ny mpanompo ny hoe, Alao ny
lamba tsara indrindra, ary tafio
izy; ary atavy fera amy ny tàna'
ny, sy kiraro amy ny tongo'ny:

23 Ary ento aty ny zanak'om-
by matavy, ary vonoy izy; ary
avelao isikia hihinana sy hifaly:

24 Fa ity zanak'o ity no maty,
dia velona indray; efa very, dia
vao hita ny indray. Ary dia vao
nifampifaly izy.

25 Ary ny zana'ny lahy matoa
tany an-tsaha: ary raha avy, dia
nanakeky ny trano, ary nandre
ny hira sy ny dihy izy.

26 Ary izy niantso ny ankizy
lahy anankiray, ary nanontany
tamy ny hoe, Manao ahoana
izany zavatra izany?

27 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tonga ny rahalahy nao; ary ny
ray nao efa namono ny zanak'
omby matavy, fa izy efa nandray
azy finaritra.

28 Ary tezitra izy, ary tsy nety
niditra: ary amy ny izany, dia
nivoaka ny ray ny, ary nampian-
drano azy.

29 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny ray ny hoe, Indro, izay
ela izay, izaho manompo anao,
ary izaho tsy 'mbola nanota ny
didy nao, na indray mandeha
akory aza; ary hianao tsy 'mba
nanome ahy zanak'osy 'mba hi-
falia'ko amy ny sakaiza ko:

30 Fa fony vao tonga ity zana-
k'ao ity, izay efa nandany ny
fanana'nao tamy ny jangajanga,
dia namono ho azy ny zanak'
omby matavy hianao.

31 Ary izy dia nilaza tamy ny
hoe, Anaka, hianao aty amy ko
mandrakariva, ary anao izy re-
hetra anana'ko.

32 Fa tokony ho faly, sy ho
ravoravo isikia: fa ity rahalahy
nao ity efa maty, dia velona in-
dray; ary efa very izy, ary efa
hita ny.

## TOKO XVI.

Ary izy nilaza koa tamy ny
mpiana'ny hoe, Nisy lehilahy
manan-karena anankiray, izay
nanana mpitandrina ny fanana'
ny; ary izany lehilahy izany
niampanga'ny tamy ny, ka hani'
ny ny fanana'ny.

2 Ary izy niantso azy, dia nila-
za tamy ny hoe, Manao ahoana
izany no re ko anao? ambarao
ahy ny fitandrema'nao ny fana-
na'ko; fa tsy mety ho mpitan-
drina ny fananana intsony hia-
nao.

3 Fa ny mpitandrina ny fana-
nana, dia nilaza tan-kibo ny hoe,
Inona no hatao ko? fa ny tom-
po ko hanesotra amy ko ny fi-
tandremany ny fananana: mi-
hiady tany tsy hay ko; maha-
menatra ahy ny mangataka.

4 Izao no kasai'ko hatao, ka
raha hesori'ny aho amy ny fitan-
dremany ny fananana, 'mba ham-
piandranoi'ny aho any an-trano
ny.

5 Dia niantso izay rehetra ni-
trosa ny tompo ny ao amy ny
izy, ary nilaza tamy ny voalo-

hany hoe, Hoatrinona ny trosa
nao ny tompo ko?
6 Ary izy dia nilaza, Famaran-tsolikia zato. Ary izy nilaza
tamy ny hoe, Alao ny taratasy
nao, ary mipetraha faingiana,
ary soraty dimam-polo.
7 Dia nilaza tamy ny anankiray koa izy hoe, Ary hoatrinona
ny trosa nao? Ary izy nilaza,
Famaram-bary zato. Ary izy nilaza tamy ny hoe, Alao ny taratasy nao, ary soraty valo-polo.
8 Ary ny tompo nidera ny mpitandrina tsy marina, satria nanao
saina izy: fa ny zanaky izao
fahavelomana izao amy ny tarana'ny, hendry no ho ny zanaky
ny mazava.
9 Ary izaho milaza amy nareo
hoe, Manava ny mamona tsy
marina ho sakaiza nareo; ka,
raha reraka hianareo, dia hampiandrano anareo any amy ny
fonenana mandrakizay izy.
10 Ary izay mahatoky amy ny
izay kely indrindra, dia mahatoky koa amy ny be izy; ary izay
meloka amy ny kely indrindra,
dia meloka koa amy ny be izy.
11 Ary amy ny izany, raha hianareo tsy mahatoky amy ny mamona tsy marina, iza no hahatoky anareo amy ny harena marina?
12 Ary raha hianareo tsy mahatoky amy ny izay any ny sasany, iza no hanome anareo izay
anareo?
13 Fa tsy misy mpanompo mahay manompo tompo roa: fa
ho hala ny ny anankiray, ary ho
tia ny ny hafa; fandeha homba'ny ny anankiray, ary ho haratsi'ny ny hafa. Hianareo tsy
mahay manompo n'Andriamanitra sy ny mamona.
14 Ary ny Farisisa koa izay
nahihitra, nandre izany rehetra
izany: ary dia naneso azy izy.
15 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Hianareo izay manamarina ny
tena eo anatrehany ny olona; fa
ny Andriamanitra mahalaha ny
fo nareo: fa izay derai'ny ny
olona indrindra, dia vetaveta eo
imaso n'Andriamanitra izy.
16 Ny lalàna sy ny mpaminany
mandrapi-hiavy ny Jaony: fony izany andro izany no tori'ny
ny fanjakana n'Andriamanitra,
ary ny olona rehetra mifanizina
hiditra ao.
17 Fa ho mora mora kokoa
ho levona ny lanitra sy ny tany
no ho latsaka ny kitikia foana
amy ny lalàna.
18 Izay rehetra misao-bady,
ary mampakatra ny hafa, dia
manintaka izy: ary izay rehetra
mampakatra ny vady izay nisaora'ny, dia manintaka koa izy.
19 Nisy lehilahy anankiray nakanjoi'ny tamy ny manga-manga
sy ny hariry madinikia, ary nihinam-py isan'andro izy:
20 Ary nisy mpangataka anankiray natao ny hoe, Lazarosa,
izay napetra'ny tanilany ny vavahady ny, be fery,
21 Ary ta-hamahana'ny amy ny
sombin-tsombiny izay latsaka
tamy ny fihinanany ny lehilahy
manan-karena: ka dia avy ny
amboa nilelaka ny fery ny.
22 Ary tamy ny izany, dia maty ny mpangataka, ary nenti'ny
ny anjely tany amy ny tratra ny
Abirahama izy: ny lehilahy manankarena dia maty kosa, ary
dia nalevi'ny;
23 Ary izy dia niandrandra ny
maso ny tany amy ny helo, ka
fadiranovana, ary nahita any
Abirahama eny lavitra eny, ary i
Lazarosa tao amy ny tratra ny.
24 Ary izy nitaraina, dia nilaza hoe, Ry Abirahama, ray ko,
mamindrà fo amy ko: ary iraho
i Lazarosa 'mba handena ny
tendrony ny rantsan-tàna'ny amy
ny rano, ary hangatsiaka ny lela ko; fa fadiranovana aho amy
ny ity lelafo ity.

25 Fa hoy Abirahama, Ana-
ka, tsarovy fa hianao efa nahazo
ny zava-tsoa tamy ny andro ni-
veloma'nao, ary i Lazarosa koṣa
ny zava-dratsy: fa ankehitriny
ho hampifali'ny izy, ary ho fadi-
ranovana hianao.
26 Ary kandrefa izany rehetra
izany, misy tevana makadiry aja-
dona analanela'ntsikia; fa tsy
afaka hankany amy nareo izay
te-hiala ety; ary tsy afaka han-
kany amy nay izay te-hiala any.
27 Dia nilaza hoe izy, Koa
amy ny izany, masìna hianao,
ray ko, 'mba hirahi'nao izy han-
kany amy ny trano ny ny ray ko:
28 Fa izaho manana rahalahy
dimy; 'mba hambara ny azy,
fandrao tonga koa aty izy amy
ny ity fitoerana fadiranovana ity.
29 I Abirahama nilaza tamy
ny hoe, Izy manana any Mosesy
sy ny mpaminany; avelao izy
hihaino azy.
30 Ary izy nilaza hoe, Tsy iza-
ny i Abirahama, ray ko: fa
raha misy miala amy ny maty
hankany amy ny, dia hibebaka
izy.
31 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Raha tsy mihaino any Mosesy
sy ny mpaminany izy, tsy ham-
pinoi'ny, raha misy mitsangana
na any amy ny maty aza.

## TOKO XVII.

Ary izy nilaza tamy ny mpia-
na'ny hoe, Tsy mahay tsy ho
avy ny fahatafintohinana: fa
loza any izay hihavia'ny!
2 Tsara raha mamehy vato
makadiry amy ny vozo ny, ary
hanary azy any an-dranomasina,
no ho hahatafintohina ny anan-
kiray amy ny ireo madinikia ireo.
3 Tandremo hianareo: fa raha
ny rahalahy nao manota amy
nao, anaro izy; ary raha mibe-
baka, dia avelao izy.
4 Ary raha izy manota amy
nao impito indray andro, ary
raha mivalo amy nao impito in-
dray andro hoe, Mibebaka aho;
dia avelao izy.
5 Ary ny Apositaoly nilaza
tamy ny Tompo hoe, Ampitom-
boy ny finoa'nay.
6 Ary ny Tompo nilaza hoe,
Raha manam-pinoana toy ny
voantsinapy hianareo, dia mahay
manao hoe, amy ny ity hazo sio-
kamino ity, Avelao hongota'ny,
ary hambole'ny any anaty ny ny
ranomasina hianao; ary dia ha-
neky anareo izy.
7 Ary iza no amy nareo ma-
nam-panompo mihady tany, na
miandry ondry, hilaza amy ny
hoe, raha vao avy tany an-tsaha
izy, Mandehana, mipetraha hi-
hinana?
8 Fa tsy hilaza amy ny hoe va
izy, Amboary izay hisakafoa'ko,
ary misikìna, ary manompoa ahy,
ambarapi-hinana'ko sy hiso-
troa'ko; ary rehefa izany, dia
hihinana ary hisotro hianao?
9 Izy misaotra va izany mpa-
nompo izany, satria nanao izay
nandidia'ny azy? Atao ko tsy
'mba izany.
10 Ary hianareo 'mba toy
izany kosa, rehefa natao nareo
izay rehetra nandidia'ny anareo,
dia hanao hoe hianareo, Izahay
mpanompo tsy tokony hahazo
fitia akory: fa ny fankatoava'
nay hiany no natao nay.
11 Ary tamy ny izany, raha
niakatra tany Jeriosalema izy,
dia namaky any Samaria sy any
Galily.
12 Ary raha vao niditra tany
amy ny vohitra anankiray izy,
dia nifanena tamy ny ny folo
lahy izay boka, ka nijanona eny
lavitra eny:
13 Ary izy nitaraina mafy, ary
nanao hoe, Jesosy, Tompo, ma-
mindrà-fo amy nay.
14 Ary raha hita ny, dia ni-
laza tamy ny hoe, Mandehana,
misehoa any amy ny mpisorona.

Ary tamy ny izany, raha nande-
ha, dia sitrana izy
15 Ary ny anankiray amy ny
ireny, raha hita ny fa sitrana
izy, dia niverina, ka nankalaza
an'Andriamanitra tamy ny feo
mahery,
16 Ary niankohoka tamy ny
tongo'ny, dia nisaotra azy: fa
Samaritana izy.
17 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza hoe, Tsy folo va no sitra-
na? fa aiza ny sivy?
18 Tsy hita ny izay niverena'
ny, 'mba hankalaza an'Andria-
manitra, afa tsy ity vahiny ity
hiany.
19 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Mitsangàna, ka mandehana: ny
finoa'nao efa nahasitrana anao.
20 Ary ny Farisisa dia nanon-
tany tamy ny, rahoviana no ho
avy ny fanjakana n'Andriama-
nitra, dia namaly azy, ary nila-
za hoe, Ny fanjakana n'Andria-
manitra tsy avy amy ny fioma-
nana:
21 Ary izy tsy hilaza hoe, In-
dro aty! na, indro, ery! fa, in-
dro, ny fanjakana n'Andriama-
nitra ao amy nareo.
22 Ary izy nilaza tamy ny
mpiana'ny hoe, Ho avy ny andro,
raha hianareo te-hizaha ny andro
ny Zanadahy, fa tsy hahita azy
hianareo.
23 Ary izy hilaza amy nareo
hoe, Indro, ety; na indro, ery;
aza mandeha na dia manaraka
azy.
24 Fa toy ny helatra manela-
trelatra ao ambany ny lanitra
mahazava hatr'any ambany ny
lanitra; dia toy izany ny fihaviany
ny Zanadany amy ny andro ny.
25 Fa izy aloha tsy mahay tsy
mandefitra zavatra maro, fa ho
lavi'ny ity taranaka ity izy.
26 Ary toy ny tamy ny andro
ny Noa, dia toy izany kosa ho
amy ny andro ny ny Zanadahy.
27 Izy nihinana, izy nisotro,
izy nampaka-bady, izy nano-
lotra ny ampakarina, ambara-
pihavi'ny ny andro izay nidira'
ny Noa tany amy ny fiara, ary
dia avy ny safotra, ka naringia'
ny izy rehetra.
28 Ary toy ny tamy ny andro
ny Lotra: izy nihinana, izy niso-
tro, izy nividy, izy nivarotra, izy
namboly, izy nanao trano;
29 Fa tamy ny andro nivoaha'
ny Lotra tao i Sodoma, dia la-
tsaky ny afo sy ny manaomanga
tany an-danitra, dia naringia'ny
izy rehetra,
30 Dia toy izany ny andro ny
hisehoa'ny ny Zanadahy.
31 Amy ny izany andro izany,
izay hitoetra ambony ny trano,
ary ny fana'ny ao an-trano, aza
avela hidina haka azy izy; ary
toy izany koa izay any an-tsaha,
aza avela hiverina indray izy.
32 Tsarovy ny vady ny Lotra.
33 Izay hitady hamonjy ny ai'
ny, dia hamery azy; ary na iza
na iza hamery ny ai'ny, dia ha-
monjy azy.
34 Izaho milaza amy nareo
hoe, fa amy ny izany alina izany,
hisy roa miray fandriana; ny
anankiray no halai'ny, ary ny
anankiray no havela ny.
35 Hisy roa vavy mitoto koba
amy ny fitoerana iray; ny anan-
kiray no halai'ny, ary ny anan-
kiray no havela ny.
36 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Aiza izany, Tompo
ko? Ary izy nilaza tamy ny
hoe, Fa izay itoera'ny ny faty, any
no hiangona'ny ny voromahery.

## TOKO XVIII.

Ary izy dia nanao fanoharana
tamy ny, fa tsy mety raha tsy
mivavaka mandrakariva, ka tsy
reraka:
2 Hoe izy, Nisy mpitsara tany
an-tanàna anankiray tsy nataho-
tra n'Andriamanitra, na nanaja
olona.

3 Ary nisy mpitondra-tena tany an-tanàna izany; ary izy nankany amy ny, nanao hoe, Omeo ahy ny rariny amy ny fahavalo ko.
4 Ary tsy nety ela izy: fa rehefa afaky izany, dia nanao ampo hoe izy, Nefa tsy matahotra an'Andriamanitra, na manaja olona aho;
5 Satria itoy mpitondra-tena itoy mahory ahy, home'ko ny rariny izy, fandrao izy avy mandrakariva hahory ahy.
6 Ary ny Tompo nilaza hoe, Henoy izay no lazai'ny ny mpitsara tsy marina.
7 Avy ny Andriamanitra tsy hanome ny rariny any olom-pidina va, izay mitaraina amy ny, andro aman-alina, nefa mandefitra amy ny ela izy?
8 Izaho milaza amy nareo, fa izy hanome azy ny rariny faingiana. Kandrefa raha avy ny Zanadahy, hahita finoana ambony ny tany va izy?
9 Ary izy nanao itoy fanoharana itoy tamy ny izay natoky ny tena ny, fa marina izy, ary nanaratsy ny sasany:
10 Nisy roa lahy niakatra tany an-tempoly 'mba hivavaka; ny anankiray, Farisisa, ary ny anankiray, farantsa.
11 Ny Farisisa nijanona, ary nivavaka irery toy izao hoe, Andriamanitra, izaho misaotra anao, fa tsy 'mba tahaky ny olona sasany aho, mpandoza, tsy marina, mpanintaka, na dia toy ny itoy farantsa itoy aza.
12 Izaho mifady indroa amy ny isan-kerinandro, izaho mandoa ny fahafolon-karena amy ny izay rehetra anana'ko.
13 Ary ny farantsa dia nijanona eny lavitr'eny, tsy nety niandrandra ny lanitra akory izy, fa nikiapoka ny tratra ny hoe, Andriamanitra, mamindrà-fo amy ko mpanota.
14 Izaho milaza amy nareo hoe, Itoy lehilahy itoy nidina tany an-trano ny nahamarini'ny no ho ny hafa: fa izay rehetra manandra-tena, dia hetry ny; ary izay rehetra manetry tena, dia hasandra'ny.
15 Ary izy nitondra ny zaza madinikia tany amy ny koa, 'mba ho tendre'ny izy: fa raha vao hita ny ny mpiana'ny izany, dia nandrara azy izy.
16 Fa i Jesosy niantso azy, ary nilaza hoe, Avelao ny zaza madinikia hanatona ahy, fa aza rarana izy: fa any ny to'azy ny fanjakana n'Andriamanitra.
17 Izaho milaza amy nareo tokoa, Na iza na iza tsy handray ny fanjakana n'Andriamanitra toy ny zaza kely, tsy hahazo hiditra any akory izy.
18 Ary ny mpanapaka anankiray nanontany tamy ny hoe, Tompo ko tsara, inona no hatao ko 'mba handova'ko fiainana mandrakizay?
19 Ary i Jesosy nilaza tamy ny hoe, Nahoana aho no atao nao tsara? fa tsy misy tsara, afa tsy iray hiany, dia Andriamanitra.
20 Hianao mahalala ny didy ny, manao hoe, Aza manintaka hianao, Aza namono hianao, Aza mangalatra hianao, Aza miampanga laingia hianao, Manaraha ny ray nao sy ny reny nao hianao.
21 Ary izy nilaza hoe, Izany rehetra izany efa no tandrema'ko fony aho vao zaza.
22 Ary rehefa re ny Jesosy izany, dia nilaza tamy ny hoe izy, Fa 'mbola hilai'nao ny zavatra iray: amidio ny fanan'ao rehetra, ary omeo ho any ny malahelo, ary dia hahazo rakitra any andanitra hianao: ary avia hanaraka ahy.
23 Ary rehefa nandre izany izy, dia nalahelo indrindra: fa nanankarena indrindra izy.

24 Ary rehefa hita ny Jesosy
fa malahelo indrindra izy, dia
nilaza hoe izy, Manao ahoana
ny hahasarotry ny hidira'ny ny
manankarena any amy ny fanjakana n'Andriamanitra!
25 Fa ho moramora ko koa no
hidira'ny ny angamenavava amy
ny vodi-fanjaitra, no ho hidira'
ny ny manan-karena any amy
ny fanjakana n'Andriamanitra.
26 Ary izay nandre dia nilaza
hoe, Iza moa no azo ho vonjena?
27 Ary izy nilaza hoe, Izay
zavatra tsy hay ny olona, hay
n'Andriamanitra.
28 I Petera dia nilaza hoe, Indro, fa efa foy nay ny zavatra
rehetra, ary nanaraka anao.
29 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Izaho milaza amy nareo marina
tokoa, Tsy misy olona izay efa
nahafoy ny trano ny, na ny ray
ny sy reny ny, na rahalahy ny,
na vady ny, na zana'ny amy ny
fitiava'ny ny fanjakana n'Andriamanitra,
30 Tsy hahazo be be ko koa
amy ny izao fahavelomana izao,
ary amy ny fahavelomana izay
ho avy, dia fiainana mandrakizay.
31 Ary izy no ny nitondra ny
roa amby ny folo lahy hitokana,
dia nilaza tamy ny hoe, Indro,
isikia miakatra any Jeriosalema,
ary ho tanterahi'ny izay rehetra
no sorata'ny ny mpaminany amy
ny Zanadahy.
32 Fa izy hatolo'ny amy ny
Jentilisa, ary hesoi'ny, ary ho
haratsi'ny indrindra, ary ho rora'ny;
33 Ary izy hikiapoka, dia hamono azy: ary amy ny hateloana
dia hitsangana indray izy.
34 Ary izy tsy nahalala izany
akory; ary dia nafeni'ny izany
teny izany tamy ny, ary tsy fanta'
ny izay no lazai'ny.
35 Ary tamy ny izany, raha
nanakeky any Jericho izy, nisy
lehilahy jamba anankiray nipetraka tamoron-dàlana ka mangataka:
36 Ary izy no ny nandre ny olona maro nandalo, dia nanontany izy hoe, Inona izany?
37 Ary izy dia nilaza tamy ny
hoe, I Jesosy any Nazareta no
mandalo.
38 Ary izy nitaraina hoe, Jesosy, zanaky Davidra, mamindrà
fo amy ko.
39 Ary izay nandeha aloha,
dia nananatra azy 'mba hangina,
fa izy nitaraina be be kokoa hoe,
Zanaky Davidra, mamindrà-fo
amy ko.
40 Ary i Jesosy nijanona, ary
nandidy azy 'mba ho enti'ny any
amy ny; ary rehefa tonga akeky, dia nanontany tamy ny,
41 Hoe, Inona no ilai'nao 'mba
hatao amy nao? Ary izy dia nilaza hoe, Tompo ko, 'mba hahiratra ny maso ko.
42 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Mahirata ny maso nao: ny
finoa'nao efa namonjy anao.
43 Ary dia nahiratra faingiana
ny maso ny, ary dia nanaraka
azy izy, mankalaza an'Andriamanitra: ary ny olona rehetra
raha nahita, dia nidera n'Andriamanitra.

## TOKO XIX,

Ary i Jesosy niditra, dia namaky any Jeriko.
2 Ary, indro, nisy lehilahy anankiray izay natao ny ny anara'
ny hoe, Zakaiosa, izay no loha
ny ny farantsa, ary nanan-karena
izy.
3 Ary izy nitady hizaha any
Jesosy, iza no izy; ary tsy afaky
izy, fa nifanety ny olona, sady
fohy izy.
4 Ary izy dia nihiazakazaka hialoha, ary nananikia tamy ny
hazo siokamino, 'mba hizaha
azy: fa izy nandalo tamy ny
izany làlana izany.

5 Ary raha tonga i Jesosy tany
amy ny izany fitoerana izany,
dia niandrandra, ary nahita azy,
ary nilaza tamy ny hoe, Ry Zakaiosa, midìna faingiana; fa tsy mahay tsy mitoetra anio ao antrano nao aho.
6 Ary izy dia nidina faingiana,
ary nampiandrano azy, ka faly.
7 Ary izy rehetra, raha nahita
izany, dia nimonjomonjo hoe, Izy efa nandeha 'mba hihinana amy ny ley mpanota.
8 Ary i Zakaiosa nijanona, ary
nilaza tamy ny Tompo hoe, Indro, Tompo ko, ny sasaky ny fanana' ko, ome'ko ho any ny malahelo; ary raha misy zavatr'olona, izay nalai'ko tamy ny fanambakana, dia hatsanga'ko avy efatra heny izy.
9 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Anio no tonga ny famonjena ato amy ny ity trano ny ity, satria zanaky Abirahama hiany izy koa.
10 Fa ny Zanadahy tonga hi-
tady sy hamonjy ny very.
11 Ary raha nandre izany izy,
dia nanampy, ka nanao fanoharana hoe i Jesosy, Satria efa akeky any Jeriosalema izy, ary efa natao ny ny olona fa hiposaka faingiana ny fanjakana n'Andriamanitra.
12 Ary tamy ny izany, dia ni-
laza hoe, Ny lehilahy anankiray nandeha tany amy ny tany lavitra 'mba hitady fanjakana, ary hiverina.
13 Ary izy niantso ny mpanom-
po ny folo lahy, ary dia nanome azy farantsa folo, ary nilaza tamy ny hoe, Mandrantoa amy ny, mandrapi-hiavy ko.
14 Fa ny olona tompon-tany
tsy tia azy, ary dia nampitondra teny hanaraka azy hoe, Izahay tsy 'mba haneky ity lehilahy ity hanjaka anay.
15 Ary tamy ny izany, rehefa
niverina, ary nahazo fanjakana, dia nampiantso izany mpanompo izany 'mba hankao amy ny, izay nome'ny ny vola, 'mba ho hita ny ny tombom-barotra, izay azo ny ny isan-dahy tamy ny fandrantoana.
16 Dia avy ny voalohany hoe,
Tompo ko, ny farantsa nao efa nahazo farantsa folo,
17 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tsara izany, hianao mpanompo tsara: fa hianao efa nahatoky tamy ny kely indrindra, hianao dia hanapaka tanàna folo.
18 Ary dia avy ny anankiray
koa hoe, Tompo ko, ny farantsa nao efa nahazo farantsa dimy.
19 Ary izy nilaza tamy ny
kosa hoe, Hianao dia hanapaka tanàna dimy kosa.
20 Ary dia avy ny anankiray
kosa hoe, Tompo ko, indro, ny farantsa nao izay azo ko, efa no fonosi'ko tamy ny lamba:
21 Fa izaho natahotra anao, fa
hianao olona saro-po: hianao maka izay tsy nome'nao, ary mijinja izay tsy nafafy nao.
22 Ary izy milaza amy ny hoe,
Amy ny vava nao no hitsara'ko anao, hianao mpanompo ratsy fanahy. Hianao nahalala, fa olon-tsaro-po aho, maka izay tsy nome'ko, ary mijinja izay tsy nafafy ko:
23 Ary nahoana no tsy nome'
nao ny vola ko tamy ny manana vola, 'mba handraisa'ko ny ahy 'mba amy ny zana'ny, raha avy aho?
24 Ary izy nilaza tamy ny izay
nijanona tanila'ny, Alao ny farantsa any amy ny, ary omeo any ny manana farantsa folo.
25 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, manana farantsa folo izy.
26 Fa izaho milaza amy nareo,
ka home'ny any izay manana rehetra; fa izay tsy manana, dia halai'ny any amy ny izay anana'ny.
27 Fa ireto fahavalo ko ireto,

tsy mety 'mba hanjaka'ko azy, ento aty izy, ary vonoy eo anatreha'ko izy.
28 Ary no ny niteny izany izy, dia nandeha aloha, miakatra any Jeriosalema izy.
29 Ary tamy ny izany, raha nanakeky any Betifagy, sy any Betany tany an-tendrombohitra izay atao ny hoe, tendrombohitry ny Oliva, dia naniraka ny mpiana'ny roa lahy izy,
30 Hoe, Mandehana hianareo hankany amy ny vohitra io tandrify nareo io ; ary amy ny izay hidira'nareo, hianareo hahita zanak'ampondra mifatotra, izay tsy 'mbola nitaingenan'olona : vahao, dia ento aty izy.
31 Ary raha ny olona manontany amy nareo, Nahoana no vaha'nareo izy ? izany no ho lazai' nareo amy ny, Ny Tompo no maka azy.
32 Ary izy nirahi'ny, dia nandeha tany amy ny izay naleha ny, ary nahita toy ny no lazai' ny tamy ny.
33 Ary raha izy namaha ny zanak'ampondra, ny tompo ny nilaza tamy ny hoe, Nahoana hianareo no mamaha ny zanak' ampondra ?
34 Ary izy nilaza tamy ny hoe, Ny Tompo no maka azy.
35 Ary izy nitondra azy tany amy ny Jesosy : ary nasia'ny ny fitafia'ny tamy ny zanak'ampondra, ary dia nampitaingeni'ny i Jesosy izy.
36 Ary raha nandeha izy, dia namelatra ny fitafia'ny tamy ny làlana izy.
37 Ary raha izy nanekeky ny fidinana amy ny tendrombohitry ny Oliva, ny hamaroany ny mpianatra rehetra nifaly, ary nidera n'Andriamanitra tamy ny feo mahery, tamy ny izay zavatra rehetra tsy toha izay hita ny ;
38 Hoe, Finaritra ny Mpanjaka izay mandroso amy ny anarany ny Jehovah : fiadanana any an-danitra, ary voninahitra any amy ny avo indrindra.
39 Ary ny sasany amy ny Farisisa, izay tamy ny olona be, dia nilaza tamy ny hoe, Tompo ko, rarao ny mpianatr'ao.
40 Ary izy namaly, dia nanao tamy ny hoe, Izaho milaza amy nareo, raha mangina izy, dia hitaraina amy ny izay ny vato.
41 Ary izy raha nanakeky, dia nahita ny tanàna, ary nitomany azy,
42 Hoe, Raha nahafantatra hianao, amy ny ity andro nao ity, izay momba ny fiadana'nao ! fa ankehitriny efa nafeni'ny tamy ny maso nao.
43 Fa ho avy amy nao ny andro, raha ny fahavalo nao hanao mànda amy nao, ary hanemitra anao, ary hanidina anao manodidina.
44 Ary handrava anao hatr' amy ny tany, ary ny zanak'ao 'mba amy nao ; ary dia tsy hamela vato hifanongoa amy nao akory izy ; satria hianao tsy nahafantatra ny andro ny famangiana anao.
45 Ary izy nankany amy ny tempoly, dia namoaka izay nivarotra, sy izay nividy tao ;
46 Ka manao amy ny hoe, Izany no sorata'ny, Ny trano ko dia trano fivavahana : fa efa natao nareo ho lavaka fiereny ny mpangalatra izy.
47 Ary izy nampianatra isan' andro tany amy ny temoly. Fa ny mpisorona be sy ny mpanoratra ary ny loholona nitady 'mba handringiana azy,
48 Ary tsy hita ny izay hanava'ny azy : satria ny olona rehetra niray tetikia hihaino azy tsara.

## TOKO XX.

Ary dia tamy ny andro anankiray, raha izy nampianatra ny olona tany an-tempoly, ary ni-

tory ny filazan-tsara, ny mpiso-
rona be sy ny mpanoratra, 'mba
amy ny loholona, dia nankao amy
ny,
2 Ary niteny tamy ny hoe, La-
zao amy nay, ka amy ny fanefan'
iza no atao nao izany? ary iza
no nanome anao izany fanefana
izany?
3 Ary izy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Izaho kosa hanon-
tany amy nareo zavatra iray;
ary lazao amy ko:
4 Ny batisa ny Jaony avy tany
an-danitra, fa tamy ny olona?
5 Ary izy nifampilaza hoe,
Raha izahay hilaza, Avy tany
an-danitra; dia hilaza hoe izy,
Nahoana no tsy ninoa'nareo izy?
6 Fa raha izahay hilaza, avy
tamy ny olona; ny olona rehetra
dia hanoraka anay: fa natao ny
ho mpaminany i Jaony.
7 Ary izy namaly, ka tsy 'mba
fanta'ny na avy taiza izany.
8 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ary tsy 'mba lazai'ko amy
nareo ka amy ny fanefan'iza no
atao ko izany.
9 Dia vao nanao itoy fanoha-
rana itoy tamy ny olona hoe izy,
Ny lehilahy anankiray nanao ta-
nim-boaloboka, ary nahofa'ny
tamy ny mpiasa, dia nandeha
ela tany an-tany lavitra izy.
10 Ary amy ny izany andro
izany, dia naniraka ny mpiasa
izy, 'mba home'ny azy ny voka-
try ny tanim-boaloboka: fa ny
mpiasa dia nikiapoka azy, ary
nampandeha azy foana.
11 Ary izy dia naniraka ny
mpanompo hafa indray: ary izy
no kiapohi'ny koa, ary no hara-
tsi'ny indrindra, ary nampanda-
hani'ny foana izy.
12 Ary izy dia naniraka ny
hafa koa: ary izy nandratra azy
koa, ary dia nandroaka azy.
13 Dia nilaza hoe ny tompon-
tanim-boaloboka, Inona hatao
ko? izaho dia haniraka ny zana'
ko malala'ko: angamba raha
hita ny, dia hanaja azy izy.
14 Fa raha hita ny mpiasa izy,
dia nifampilaza izy, hoe, Itoy
no fara: andeha ho vonoin'tsi-
kia izy, 'mba ho an-tsikia ny
lova.
15 Ary izy dia nandroaka azy
hiala amy ny tanim-boaloboka,
ary namono azy. Hatao ny ny
tompon-tanim-boaloboka ahoana
izy amy ny izany?
16 Izy ho avy hamono ireny
mpiasa ireny, ary dia home'ny
ny tanim-boaloboka any ny sa-
sany. Ary izy raha nandre iza-
ny, dia hoy izy, Sanatria izany.
17 Ary izy nijery azy, dia nilaza
hoe, Inona ity izay no sorata'ny
hoe, Ny vato izay no lavi'ny
ny mpanao trano efa tonga fehy
zoro izy?
18 Izay rehetra lavo amy ny
izany vato izany no haratra; fa
izay nianjera'ny dia mongomon-
go izy.
19 Ary ny mpisorona be, sy ny
mpanoratra amy ny izany fetr'
andro izany, nitady 'mba hitana
azy; ary izy natahotra ny olona:
fa izy nahalala no ny nilaza'ny
izany fanoharana izany hiampan-
ga'ny azy.
20 Ary izy nandinikia azy, dia
naniraka ny mpizaha izay mody
ho marina 'mba hihazona azy
amy ny teny ny, 'mba hatolo'ny
azy amy ny hery ny sy ny fane-
fany ny mpanapaka.
21 Ary izy nanontany tamy ny
hoe, Tompo ko, izahay mahalala
fa hianao milaza sy mampianatra
izay marina, ary hianao tsy mi-
angatr'olona, fa mampianatra ny
làlana n'Andriamanitra marina
tokoa:
22 Mety va raha mandoa hetra
ho any Kaisara, fa tsia?
23 Fa izy nahalala ny fanan-
tsafa ny, ary nilaza tamy ny hoe,
Nahoana hianareo no maka fa-
nahy ahy?

24 Asehoy amy ko ny farantsa.
Ary endrik'iza, ary soratr'iza no
ao amy ny? Ary izy namaly,
dia nilaza hoe, Any Kaisara.
25 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Omeo any Kaisara izay any Kai-
sara, ary an'Andriamanitra izay
an'Andriamanitra.
26 Ary izy tsy nahay nihiazo-
na ny teny ny ao anatrehany ny
olona: ary gaga tamy ny famaly
ny, dia nangina izy.
27 Ary dia avy ny Sadiosisa
sasany izay manao hoe, Tsy
misy fananganany ny maty; ary
izy dia nanontany tamy ny,
28 Hoe, Tompo ko, i Mosesy
nanoratra tamy nay hoe, Raha
maty ny rahalahy ny ny olona
manam-bady momba, ary izy
maty momba, dia hampakari'ny
ny rahalahy ny ny vady ny, ary
hiteraka hamelo-maso ny raha-
lahy ny.
29 Nisy fito mirahalahy: ary
ny lahy matoa nampaka-bady,
ary maty momba izy.
30 Ary ny lahy aivo, dia nam-
pakatra ny vady ny, ary dia
maty momba izy.
31 Ary ny manaraka izany, dia
nampakatra azy; ary tahaky
izany natao ny izy fito mirahala-
hy: ary izy tsy nanan'anaka,
ary dia maty izy.
32 Ary farany izy rehetra, dia
maty kosa ny vehivavy.
33 Ary amy ny izany, vady n'
iza izy amy ny fananganany ny
maty? Fa izy fito efa nanam-
bady azy.
34 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Ny zanak'
olona, amy ny izao ambany ny
lanitra izao, mampaka-bady, ary
manome izay ampakarina.
35 Fa izay hatao ny mendri-
kia hahazo izany fahavelomana
izany, sy ny fananganany amy
ny maty, tsy mampaka-bady, na
manome izay ampakarina:
36 Ary izy dia tsy maty intso-
ny: fa mitovy amy ny anjely
izy; ary izy zanak'Andriamani-
tra, sady zanaky ny fananganany
amy ny maty.
37 Ary ny maty atsanga'ny, fa
i Mosesy nanambara izany tany
an-alakely, raha atao ny hoe, Je-
hovah no Andriamanitry ny A-
birahama, ary Andriamanitry ny
Isaka, ary Andriamanitry ny
Jakoba.
38 Fa izy tsy Andriamanitry
ny maty, fa ny velona: fa izy
rehetra miaina ny azy.
39 Ary ny mpanoratra sasany
namaly, dia nilaza hoe, Tompo
ko, marina no lazai'nao.
40 Ary rehefa afaky izany, tsy
sahy nanontany tamy ny akory
intsony izy.
41 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Manao ahoana no lazai'ny, fa
zanaky Davidra no Kraisty?
42 Ary i Davidra hiany milaza
ao amy ny taratasy ny Salimo
hoe, Ny Jehovah nilaza tamy ny
Tompo ko hoe, Mipetraha amy
ny tàna'ko ankavanana,
43 Mandra-panaova'ko ny fa-
havalo nao ho fandiavany ny
tongotr'ao,
44 I Davidra manao azy amy
ny izany hoe, Tompo; ahoana
no mahazana'ny azy?
45 Ary raha nandre ny olona
rehetra, dia nilaza tamy ny mpi-
ana'ny hoe izy,
46 Tandremo ny mpanoratra,
izay ta-handehandeha amy ny
lamba lava, ary teho-harahabai'
ny any an-tsena, ary tia ny fitoe-
rana aloha indrindra any amy ny
sionagogy, ary ny fitoerana aloha
indrindra any amy ny fisaka-
foana;
47 Izay manimba ny trano ny
mpitondra-tena, ary manao va-
vaka lava reny 'mba hizaha'ny
izany olona izany dia handray
fampijaliana mafy indrindra.

TOKO XXI.

Ary izy nijery, dia nahita ny
manankarena mandatsaka ny fa-
nomeza'ny tao amy ny fitoeran-
drakitra.
2 Ary izy nahita koa, ny mpi-
tondra-tena anankiray malahelo,
mandatsaka vary roa venty ao.
3 Ary izy nilaza hoe, Izaho
milaza amy nareo marina tokoa,
fa itoy mpitondra-tena malahelo
itoy, efa nandatsaka be no ho
izy rehetra:
4 Fa ireto rehetra ireto amy
ny hahabe ny ny fanana'ny, dia
nandatsaka tao amy ny fanome-
za'n'Andriamanitra; fa izy ta-
my ny fahalahelova'ny, dia nan-
datsaka ny fahavelomana rehe-
tra izay nanana'ny.
5 Ary raha ny sasany niteny
ny tempoly, fa no ravaha'ny amy
ny vato soa, sy ny fanomezana,
dia nilaza hoe izy,
6 Ireto izay hita nareo, ho avy
ny andro, izay tsy havela ny hisy
vato mifanongoa, izay tsy ho ra-
va'ny.
7 Ary izy nanontany tamy ny
hoe, Tompo ko, fa rahoviana no
ho avy izany? ary inona no ny
famantarany ny hatongava'ny
izany?
8 Ary izy nilaza hoe, Tandre-
mo 'mba tsy ho fitahi'ny hiana-
reo: fa maro no ho avy amy ny
anara'ko, manao hoe, Izaho no
izy; ary efa akeky ny andro: ary
amy ny izany, aza manaraka azy?
9 Fa raha hianareo handre ny
ady sy ny fiodinana, aza mataho-
tra: fa tsy mahay tsy ho avy
aloha izany; fa tsy ho faingiana
ny farany.
10 Izy dia nilaza tamy ny hoe,
Ny firenena hiady amy ny fire-
nena, ary ny fanjakana amy ny
fanjakana.
11 Ary hisy ny fihorohoro be
ny tany any amy ny fitoerana
maro, ary ny mosarena, sy ny
aretim-be; ary hisy fahatahora-
na sy famantarana be ao amy ny
lanitra.
12 Fa taloha izany rehetra iza-
ny, dia hitana anareo, ary hana-
ratsy anareo izy, ka hatolo'ny
hianareo any amy ny sionagogy,
ary any amy ny trano famato-
rana, rehefa nenti'ny teo anatre-
hany ny mpanjaka, sy ny mpa-
napaka tamy ny fitiava'nareo ny
anara'ko.
13 Ary dia ho tonga ho faman-
tarana amy nareo izany.
14 Ary amy ny izany, alatsaho
am-po nareo izany, aza misaina
rahateo izay ho valia'nareo.
15 Fa home'ko anareo vava sy
saina, izay tsy azo toheri'ny, na
ho rese'ny ny fahavalo nareo re-
hetra.
16 Ary hianareo no hiampan-
ga'ny ny ray sy reny, ary ny
rahalahy, sy ny havana, ary ny
sakaiza; ary ny sasany amy na-
reo no ho vonoi'ny.
17 Ary hianareo ho hala ny ny
olona rehetra amy ny fitiava'na-
reo ny anara'ko.
18 Fa tsy ho very na singam-
bolo aza amy ny loha nareo.
19 Amy ny fahareta'nareo, no
hazony nareo ny fanahy nareo.
20 Ary raha hita nareo hodidi-
ni'ny ny miaramila i Jeriosale-
ma, dia ho fantatr'areo, fa akeky
ny fandrava'ny.
21 Dia avelao izay any Jiodia
handositra any amy ny tendrom-
bohitra; ary avelao izay any afo-
voa'ny hiala; ary aza avela izay
any an-tsaha hiditra ao.
22 Fa itoy ny andro ny fampi-
jaliana 'mba ho tanterahi'ny
izay rehetra no sorata'ny.
23 Fa loza any izay bevohoka,
sy izay mampinono zaza amy ny
izany andro izany! fa hisy faho-
riana be ao amy ny tany, ary
fahatezerana amy ny itoy olona
itoy.
24 Ary izy ho lavo amy ny lela
ny sabatra, ary ho enti'ny ho

babo amy ny firenena rehetra
ary ho diavi'ny ny Jentilisa i
Jeriosalema, mandrapa-hatante-
raky ny andro ny Jentilisa.
25 Ary dia hisy famantarana
amy ny masoandro, sy ny volana,
ary ny kintana; ary ambony ny
tany, fahoriany ny firenena, 'mba
amy ny fanahiana; ny ranoma-
sina, sy ny alo'ny hitopy mafy;
26 Reraka ny fo ny ny olona
amy ny fahatahorana, sy ny fi-
andrasana izay zavatra ho tonga
ao amy ny tany: fa ny hery ny
ny lanitra no hozongozoni'ny.
27 Ary izy hahita ny Zanada-
hy avy amy ny rahona amy ny
hery sy ny voninahitra be.
28 Ary raha vao tonga izany
zavatra izany, miandrandra, ary
manangàna ny loha nareo; fa
akeky ny fanavota'nareo.
29 Ary izy nanao fanoharana
tamy ny hoe, Jereo ny aviavy,
sy ny hazo rehetra;
30 Raha mitsimoka ankehitri-
ny izy, dia hita nareo, ary fan-
tatr'areo hiany, fa akeky anke-
hitriny ny lohataona.
31 Toy izany kosa hianareo,
raha hianareo mahita ny fihavia-
ny izany zavatra izany, dia fan-
tatr'areo fa akeky ny fanjakana
n'Andriamanitra.
32 Izaho milaza amy nareo
tokoa, Itoy taranaka itoy tsy ho
simba, raha tsy tonga izany re-
hetra izany.
33 Ny lanitra sy ny tany ho
simba ny; fa ny teny ko tsy ho
simba.
34 Ary tandremo hianareo, fan-
drao ho fenoi'ny ny fo nareo amy
ny fandoavana, sy ny fileonana,
ary ny fitandremana izao fivelo-
mana izao, ary ho avy tampoka
amy nareo izany andro izany.
35 Fa ho avy izany toy ny fan-
drikia amy ny izay rehetra mi-
toetra ambony ny tany rehetra.
36 Amy ny izany, miambena,
ary mivavaha mandrakariva,
'mba hatao ny ho mendrikia
handositra izany rehetra izany
hianareo izay ho avy, ary 'mba
hijanona eo anatrehany ny Za-
nadahy.
37 Ary izy, raha andro, nam-
pianatra tany an-tempoly; ary
raha alina, dia nivoaka, ary ni-
toetra tany an-tendrombohitra
izay atao ny hoe, Oliva.
38 Ary ny olona rehetra nan-
kany amy ny maraina koa, tany
an-tempoly, 'mba hihaino azy.

## TOKO XXII.

Ary efa akeky ny fanasany ny
mofo masirasira, izay natao ny
hoe, Pasikia (fandalovana)
2 Ary ny mpisorona be sy ny
mpanoratra, nitady izay hamo-
noa'ny azy; fa izy natahotra ny
olona.
3 I Satana dia niditra tamy ny
Jiodasy izay atao hoe, Isikariotra,
anankiray amy ny roa amby ny
folo lahy.
4 Ary izy nandeha tamy ny
aleha ny, ary nitaria tamy ny
mpisorona be sy ny mpandraha-
raha, izay hamadiha'ny azy amy
ny.
5 Ary izy nifaly, ary nifaneky
'mba hanome vola azy.
6 Ary izy naneky, ary nitady
andro izay hamadiha'ny azy amy
ny, ka tsy misy horakoraka.
7 Dia tonga ny andro ny mofo
tsy masirasira, izay tsy hay tsy
hamonoa'ny ny pasikia.
8 Ary izy naniraka any Petera,
sy Jaony, hoe, Mandehana, ary
amboary ny pasikia, 'mba hihi-
nanan-tsikia.
9 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Aiza no tia'nao hanamboara'nay
azy?
10 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Indro, raha hianareo miditra any
an-tanàna, hisy lehilahy ananki-
ray hihaona amy nareo, miton-
dra fantsaka rano; manaraha
azy any amy ny izay trano hidi-

ra'ny.
11 Ary hianareo hilaza amy ny
tompon-trano, Ny tompo mila-
za amy nao hoe, Aiza ny trano
fihinanana izay hihinana'ko ny
pasikia amy ny mpianatr'o?
12 Ary izy hanoro anareo ny
trano fieferana ambony izay
malalaka vao voatra: any am-
boary.
13 Ary izy nandeha, dia nahita
toy ny no lazai'ny tamy ny: ary
izy dia namboatra ny pasikia.
14 Ary raha tonga ny fotoana,
dia nipetraka izy, 'mba amy ny
apositaoly roa amby ny folo lahy.
15 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Efa iri'ko indrindra 'mba hihi-
nana ity pasikia ity amy nareo,
aloha no ho ny handefera'ko:
16 Fa izaho milaza amy na-
reo, Izaho tsy 'mba hihinana azy
intsony, ambarapa-havita ny iza-
ny any amy ny fanjakana n'An-
driamanitra.
17 Ary izy nandray ny kapoa-
ka, ary nisaotra, ary nilaza hoe,
Raiso itoy, ary zarao amy nareo:
18 Fa izaho milaza amy nareo
fa izaho tsy 'mba hisotro ny vo-
katry ny tahom-boaloboka in-
tsony, ambara-pihavy ny fanja-
kana n'Andriamanitra.
19 Ary izy nandray ny mofo,
ary nisaotra, ary nandidy, ary
nanome azy hoe, Itoy no tena ko
izay nome'ny hisolo anareo:
itoy no hatao hahatsiaro aho.
20 Ary toy izany kosa ny ka-
poaka, rehefa nisakafoana hoe,
Itoy kapoaka itoy no fanekena
vao vao amy ny ra ko, izay a-
latsaha'ny hisolo anareo.
21 Ary, indro, ny tànany izay
hamadikia ahy ato amy ko am-
bony ny latabatra.
22 Ary ny Zanadahy mandeha
tokoa, manaraka izay no tendre'
ny; fa loza any izay hamadikia
azy!
23 Ary izy vao nifanontany
hoe, Iza no ao amy ny ho sahy
hanao izany.
24 Ary izy nifanditra koa, Iza
no ao amy ny hatao ny ho am-
bony indrindra.
25 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ny mpanjaka ny Jentilisa mam-
panompo azy; ary ny mpana-
paka azy, hatao ny ho mpanao
soa.
26 Fa hianareo tsy toy izany:
fa izay ambony indrindra amy
nareo, hatao ny toy ny zandry;
ary izay mpifehy, hatao ny toy
ny mpanompo.
27 Ary iza no ambony, izay
mipetraka hihinana, fa izay ma-
nompo? tsy izay mipetraka hi-
hinana va? fa Izaho mitoetra ao
amy nareo toy izay manompo.
28 Hianareo no naharitra ma-
naraka ahy tamy ny fakam-pa-
nahy ahy.
29 Ary izaho manendry fanja-
kana ho anareo, toy ny tendre'ny
ny Ray ko ho ahy;
30 'Mba hihinana'nareo sy hi-
sotroa'nareo amy ny latabatr'o
ao amy ny fanjaka'ko, ary 'mba
hipetraha'nareo amy ny lapa hi-
tsara ny firenena roa amby ny
folo amy ny Isiraely.
31 Ary ny Tompo nilaza hoe,
Simona, Simona, indro, i Satana
efa nitady anareo, 'mba hikoro-
koro anareo toy ny vary:
32 Ary izaho efa nivavaka ho
anao, 'mba tsy ho diso ny finoa'
nao: ary raha ampibebahi'ny
hianao, dia ampahareso ny raha-
lahy nao.
33 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, izaho 'mba hanara-
ka anao, na ho any amy ny trano
famatorana, na ho any amy ny
fahafatesana aza.
34 Ary izy nilaza hoe, Izaho
milaza amy nao, Petera, ny ako-
ho tsy haneno anio, aloha no ha-
tao nao intelo hoe, Tsy fanta-
tr'o izy.
35 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Raha izaho naniraka anareo tsy

manana kitapom-bola, na kita-
pom-batsy, na kapa, nisy nila'
nareo akory va? Ary izy nila-
za hoe, Tsy nisy.
36 Dia nilaza tamy ny hoe izy,
Fa ankehitriny, izay manana ki-
tapom-bola, avelao ho enti'ny,
ary toy izany koa, izay manana
kitapom-batsy: ary izay tsy ma-
nana, avelao hamidy ny ny akan-
jo ny 'mba hividy sabatra izy.
37 Fa izaho milaza amy nareo
hoe, Itoy no sorata'ny, fa tsy
mety tsy hefai'ny hiany amy ko.
Ary izy no nisai'ny tamy ny
mpanota: fa manana fahatape-
rana izay zavatra nanava'ny ahy.
38 Ary izy nilaza hoe, Tompo
ko, indro, misy sabatra roa ety.
Ary izy nilaza tamy ny hoe, Ao-
ka izay.
39 Ary izy nivoaka, ary nan-
deha toy ny fanao ny, hankany
an-tendrombohitry ny Oliva, ary
ny mpiana'ny koa dia nanaraka
azy.
40 Ary izy raha vao tonga ta-
my ny izany fitoerana izany, dia
nilaza tamy ny hoe, Mivavaha
hianareo, 'mba tsy hankanesa'
nareo amy ny fakam-panahy.
41 Ary izy dia niala tany amy
ny, tokony ho tora-bato, ary nan-
dohalikia, dia nivavaka,
42 Hoe, Ray ko, raha sitrak'ao,
mamindrà itoy kapoaka itoy any
amy ko: nefa tsy ny sitra-po ko,
fa ny anao no atao.
43 Ary ny anjely tany an-da-
nitra niseho tao amy ny, 'mba
hahery azy.
44 Ary no ny fadiranovana,
dia nivavaka mafy mafy ko koa
izy: ary ny dini'ny latsaka tamy
ny tany toy ny ra mitete be.
45 Ary izy, raha nitsangana
tamy ny mivavaka, dia nankany
amy ny mpiana'ny, ka nahita
azy matory an-kalahelo,
46 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Nahoana no matory hianareo?
Mitsangàna ary mivavaha, 'mba
tsy hankanesa'nareo amy ny fa-
kampanahy.
47 Ary raha 'mbola niteny izy,
indro ny olona maro, sy izay
atao ny hoe, Jiodasy, anankiray
amy ny roa amby ny folo lahy,
dia nandeha teo anoloa'ny, ary
nanatona any Jesosy 'mba ha-
noroka azy.
48 Fa i Jesosy dia nilaza tamy
ny hoe, Ry Jiodasy, hianao va
no mamadikia ny Zanadahy amy
ny fanorohana?
49 Ary izay nanodidina azy,
raha nahita izay no hanaraka
izany, dia nilaza tamy ny hoe,
Tompo ko, izahay va hamely
amy ny sabatra?
50 Ary ny anankiray tany amy
ny, dia namely ny mpanompo
ny ny mpisorona be, ary nikiapa
ny sofi'ny ankavanana.
51 Ary i Jesosy namaly dia ni-
laza hoe, Mandefera ambarak-
ankehitriny izany. Ary izy na-
nendry ny sofi'ny, dia nahasi-
trana azy.
52 Ary i Jesosy dia nilaza ta-
my ny mpisorona be sy ny mpan-
draharaha amy ny tempoly, ary
ny loholona izay tonga tao amy
ny hoe, Hianareo mivoaka toy
ny mpitana mpangalatra va, amy
ny sabatra sy ny tehina?
53 Raha izaho tany an-tempo-
ly amy nareo isan-andro, tsy na-
ninji-tànana tamy ko hianareo:
fa itoy ny fotoa'nareo, sy ny hery
ny ny maizina.
54 Ary izy nihazona azy, ary
nitarikia sy nitondra azy tany
an-trano ny ny mpisorona be.
Ary i Petera nanaraka lavi-da-
vitra.
55 Ary izy, raha namelon'afo
tao an-trano anaty rova, ary ni-
ara-nipetraka izy, i Petera kosa
dia nipetraka tao amy ny.
56 Fa ny ankizy vavy ananki-
ray no ny nahita azy nipetraka
tanilany ny afo, dia nangarikia
azy, ary nanao hoe, Itoy koa

nanaraka azy,
57 Ary izy nandà azy hoe, Ra-
vehivavy, tsy fantatr'o izy.
58 Ary vetivety foana, raha
afaky izany, ny hafa koa nahita
azy, dia nanao hoe, Hianao koa
'mba nama'ny. Ary i Petera
nilaza hoe, Ralehilahy, tsy 'mba
izy aho.
59 Ary rehefa tokony ho ora
iray, ny hafa kosa niteny mafy,
hoe, Ilehity nanaraka azy to-
koa; fa avy tany Galily izy.
60 Ary i Petera nilaza hoe,
Ralehilahy, tsy fantatr'o izay no
lazai'nao. Ary tamy ny izay,
raha vao niteny izy, dia naneno
ny akoho.
61 Ary ny Tompo nitodikia,
dia nijery any Petera. Ary i
Petera dia nahatsiaro ny teny ny
Tompo, izay no lazai'ny tamy
ny, Fa raha tsy 'mbola maneno
ny akoho, dia handà ahy intelo
hianao.
62 Ary nivoaka, dia nitomany
indrindra izy.
63 Ary ny olona izay nitana
any Jesosy, dia naneso, sy nikia-
poka azy:
64 Ary izy rehefa nanjambena
azy, dia namely ny tava ny, ary
nanontany tamy ny hoe, Mami-
nania, iza no izay nikiapoka
anao?
65 Ary izy niteny ratsy, sady
nilaza zavatra maro, ka hiam-
panga azy,
66 Ary raha vao nipoaka ny
andro, dia nivory ny loholona sy
ny mpisorona be ary ny mpano-
ratra, ary dia nitondra azy tany
amy ny Sionedry hoe,
67 Raha hianao no Kraisty,
lazao amy nay? Ary izy nilaza
tamy ny hoe, Raha izaho milaza
amy nareo, dia tsy 'mba hinoa'
nareo:
68 Fa raha izaho kosa hanon-
tany, tsy hamaly ahy, na hande-
fa ahy hianareo,
69 Rahatrizay ny Zanadahy
hipetraka amy ny tànana an-
kavana ny hery n'Andriamanitra.
70 Ary izy rehetra nilaza hoe,
Hianao dia zanaka Andriama-
nitra va? Ary izy nilaza tamy
ny hoe, Hianareo manao hoe, fa
izaho no izy.
71 Ary izy nilaza hoe, Hatao
nay inona hila vavolombelona
intsony? fa efa re nay hiany
tamy ny vava ny.

## TOKO XXIII.

Ary no nitsangana ny olona re-
hetra, dia nitondra azy tany amy
ny Pailatra.
2 Ary izy niampanga azy hoe,
Izahay nahita any ilehity nam-
piodina ny vahoaka, ary nandrara
azy handoa hetra ho any Kaisa-
ra, hoe, Fa izy hiany no Kraisty
mpanjaka.
3 Ary i Pailatra nanontany tamy
ny hoe, Hianao va no mpanjaka
ny Jiosy? Ary izy namaly azy,
dia nilaza hoe, Efa voa laza nao.
4 I Pailatra dia nilaza tamy ny
mpisorona be sy ny olona hoe,
Tsy hita ko izay heloky ity lehi-
lahy ity.
5 Ary izy dia tezitra bebe ko-
koa hoe, Izy nampiodina ny olo-
na ka nampianatra tamy ny ta-
ny ny Jiosy rehetra, dia nanom-
boka tao i Galily, hatr'amy ny ity
fitoerana ity.
6 Raha re ny Pailatra any Ga-
lily, dia nanontany tamy ny hoe,
Olona avy tany Galily va izy?
7 Ary raha fanta'ny fa namany
izay nanapaha'ny Herodra izy,
dia nampitondrai'ny tao amy ny
Herodra izy, sady izy tao i
Jeriosalema koa tamy ny izany
andro izany.
8 Ary i Herodra raha nahita
any Jesosy, dia faly indrindra
izy: sady efa tia hahita azy ela
izy, satria efa nandre azy nanao
zavatra maro; ary izy nanantena
hahita fahagagana sasany atao
ny.

9 Izy nanontany azy teny ma-
ro; fa izy tsy namaly azy akory.
10 Ary ny mpisorana be sy ny
mpanoratra nijanona teo, dia
nankalalina azy indrindra.
11 Ary i Herodra 'mba amy
ny miaramila ny dia nanaratsy
azy, ary naneso azy, ka nampio-
mana azy tamy ny lamba soa, ary
dia nampitondra azy tao amy ny
Pailatra indray.
12 Ary tamy ny izany andro
izany, i Pailatra sy Herodra ni-
sakaiza: nefa taloha izany, ni-
rafy izy roa lahy.
13 Ary rehefa nasai'ny i Pai-
latra ho vori'ny ny mpisorona
be, sy ny mpanapaka, ary ny
olona,
14 Dia nilaza tamy ny hoe,
Hianareo efa nitondra ity lehila-
hy ity taty amy ko, toy izay
nampiodina ny olona: ary, indro,
izaho efa namantatra azy teo
anatreha'nareo, ka tsy hita ko
izay niampanga'nareo azy:
15 Tsia, na i Herodra koa aza:
fa efa nirahi'ko hianareo tany
amy ny; ary, indro, tsy 'mbola
natao ny izay tokony hahafaty.
16 Ary amy ny izany, hanari'ko
izy, ka dia halefa ko.
17 Fa sambo ny no handefa'ny
ny anankiray ho azy amy ny fan-
droana.
18 Ary izy rehetra, dia niara-
nitaraina hoe, Alao ity lehilahy
ity, ary alefao ho anay i Bara-
basa:
19 (Izay natao ny tao amy ny
trano famatorana, tamy ny fikio-
miana izay natao ny tany an-ta-
nàna, sy tamy ny olona izay no
vonoi'ny.)
20 Ary i Pailatra tahandefa
any Jesosy, dia niteny tamy ny
indray izy.
21 Fa izy nitaraina hoe, Hom-
boy, homboy izy amy ny hazo
fijaliana.
22 Ary izy nilaza tamy ny in-
telo hoe, Nahoana, inona no
ratsy natao ny? fa tsy hita ko
izay tokony hahafaty azy: koa
amy ny izany hanari'ko izy, dia
halefa ko.
23 Ary tamy ny izany dia ni-
taraina tamy ny feo mahery,
nangataka 'mba hanomboa'ny
azy amy ny hazo fijaliana. Ary
dia nahery ny fitarainany ny olo-
na sy ny mpisorona be.
24 Ary i Pailatra naneky hanao
izay nangatahi'ny.
25 Ary izy nandefa izay lehila-
hy natao ny tamy ny trano fama-
torana tamy ny fikiomiana sy ny
namonoa'ny olona; sady izany
no nangatahi'ny; fa izy nano-
lotra any Jesosy izay ankasitra-
ha'ny ny fo ny.
26 Ary izy raha nitondra azy,
dia nitana any Simona ananki-
ray, izay Kirenia, avy tany ive-
lany, ary dia nasia'ny hazo fija-
liana 'mba ho enti'ny hanaraka
any Jesosy.
27 Ary dia nanaraka azy ny
olona maro be 'mba amy ny ve-
hivavy izay nikapo-tratra, ary
nitomany azy.
28 Ary i Jesosy niherika azy,
dia nilaza hoe, Zanaka vavy ny
Jeriosalema, aza mitomany ahy,
fa mitomania ny atao nareo, sy
ny zanak'areo.
29 Fa, indro, avy ny andro
izay hilaza'ny hoe, Finaritra ny
momba, sy ny tsy niteraka, ary
izay tsy 'mba nampinono zaza.
30 Dia vao hilaza amy ny ten-
drombohitra hoe izy, Mianjera
amy nay; ary amy ny havoana,
Sarony izahay.
31 Fa raha atao ny izany amy
ny hazo maitso, hatao ahoana
amy ny maina?
32 Ary nisy roa lahy hafa koa
izay olon-dahy, nenti'ny hiaraka
amy ny 'mba ho vonoi'ny.
33 Ary izy raha vao tonga tamy
ny fitoerana izay natao ny hoe,
Kalivary, tany no namonoa'ny
azy, sy ny meloka, ny anankiray

tamy ny ankavana'ny, ary ny
anankiray tamy ny ankavia'ny.
34 Ary i Jesosy dia nilaza hoe,
Ray, mamelà azy; fa tsy fan-
ta'ny izay atao ny. Ary nilo-
kā'ny ny fizara ny ny akanjo ny.
35 Ary ny olona nijanona teo
nijery. Ary ny mpanapaka koa
dia naneso hoe, Izy namonjy ny
sasany; avelao izy hamonjy ny
tena ny, raha izy no Kraisty, no
fidin' Andriamanitra.
36 Ary ny miaramila koa, dia
naneso azy, ka mankany amy
ny, ary manome azy rano maha-
rikivy.
37 Ary hoy izy, Raha hianao
no mpanjaka ny Jiosy, vonjeo
ny tena nao.
38 Ary nisy soratra izay no so-
rata'ny tao ambony ny amy ny
soratry ny Giriky, sy ny Latina,
ary ny Hebirio hoe, ITOY NO
MPANJAKA NY JIOSY.
39 Ary ny olon-dahy ananki-
ray izay nahanto'ny teo, dia na-
naratsy azy hoe, Raha hianao no
Kraisty, vonjeo ny tena nao sy
izahay.
40 Ary ny anankiray namaly,
dia nananatra azy hoe, Tsy ma-
tahotra an'Andriamanitra va hia-
nao? satria hianao natao ny hi-
jaly amy ny itoy fampijaliana
itoy?
41 Ary isikia mijaly marina
tokoa; fa isikia mandray ny nen-
dreha'ny ny natao ntsikia: fa
itoy lehilahy itoy tsy 'mbola diso
na kely akory.
42 Ary izy nilaza tamy ny Je-
sosy hoe, Tompo ko, tsarovy
aho, raha tonga any amy ny fan-
jaka'nao hianao.
43 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Izaho milaza amy nao ma-
rina tokoa, Anio no hihaona'nao
amy ko any Paradisa.
44 Ary rehefa amby amy ny
ora fahenina, dia maizina ny ta-
ny rehetra mandrapaha-tonga ny
ora fahasivy.
45 Ary ny masoandro no naha-
maizini'ny, ary ny fisalobonany
ny tempoly no triari'ny mitsa-
tsa.
46 Ary i Jesosy, raha nitaraina
tamy ny feo mahery, dia nilaza
hoe, Ray ko, ao amy ny tàna'nao
no hanolora'ko ny fanahy ko:
ary rehefa nilaza izany izy, dia
niala ny ai'ny.
47 Ary raha vao hita ny mpi-
fehy zato izay natao ny, dia nan-
kalaza an'Andriamanitra izy,
hoe, Itoy lehilahy itoy marina
tokoa.
48 Ary ny olona rehetra nivo-
ry hijery izany fahitana izany,
dia nandinikia izay natao ny,
nikapo-tratra, ary niverina.
49 Ary ny olom-panta'ny rehe-
tra, sy ny vehivavy izay nanara-
ka azy avy tany Galily, dia nija-
nona teny lavitra teny, nijery
izany zavatra izany.
50 Ary, indro, nisy lehilahy
natao ny hoe, Josefa, mpitsara;
lehilahy tsara, sady marina:
51 Ary izany lehilahy izany
tsy naneky ny saina, sy ny atao
ny ny sasany; izy avy tany Ari-
matia, tanàny ny Jiosy; ary izy
dia niandry ny fihaviany ny fan-
jakan'Andriamanitra.
52 Ity lehilahy ity dia nanka-
ny amy ny Pailatra, ary nanga-
taka ny faty ny Jesosy.
53 Ary izy nampidina azy, ka
no fonosi'ny tamy ny hariry ma-
dinikia, ary dia nalevi'ny tao
amy ny fasana no lavaha'ny tamy
ny vato izay tsy 'mbola nandeve-
nan'olona.
54 Ary izany andro izany no
fanamboarana, ary ny sabata dia
nanakeky.
55 Ary ny vehivavy kosa izay
nanaraka azy avy tany Galily,
dia nijery ny fasana, sy ny fame-
trahany ny faty ny.
56 Ary izy niverina, dia nam-
boatra ny zava-manitra, sy ny
menaka soa; ary dia nitsahatra

tamy ny sabata, manaraka ny di-
dy ny.

## TOKO XXIV.

Ary maraina koa tamy ny vo-
alohan-andro amy ny herin-
andro, dia nankany amy ny fasa-
na izy, mitondra ny zava-mani-
tra izay namboari'ny, 'mba amy
ny sasany koa.
2 Ary izy nahita ny vato nako-
diadia'ny hiala amy ny fasana.
3 Ary izy niditra, fa tsy nahita
ny faty ny Jesosy, Tompo.
4 Ary tamy ny izany, raha vao
very hevitra izy, indro, nisy roa
lahy nijanona teo anila'ny, ka
nanelatrelatra ny akanjo ny :
5 Ary izy raha natahotra, ary
niankohoka, dia nilaza tamy ny
hoe izy, Nahoana no ho tadiavi'
nareo ny velona amy ny maty ?
6 Tsy ato izy, fa efa nitsanga-
na : tsarovy ny teny natao ny
tamy nareo, raha 'mbola tany
Galily izy,
7 Hoe, Ny Zanadahy tsy ma-
hay tsy hatolo'ny amy ny tànany
ny mpanota, ary homboa'ny, ary
amy ny hateloan'andro, dia hi-
tsangana indray izy.
8 Ary izy dia nahatsiaro ny
teny ny,
9 Ary raha niverina niala tany
amy ny fasana izy, dia nilaza
izany rehetra izany tamy ny irai-
kia amby ny folo lahy 'mba
amy ny sisa rehetra.
10 I Mary Magidalena, sy Jo-
ana, ary Mary, reny ny Jakoba,
'mba amy ny vehivavy sasany
izay nanaraka azy, no nilaza
izany tamy ny apositaoly.
11 Ary ny teny ny, natao ny
ho arira foana, ary izy tsy nino
azy.
12 Fa i Petera nitsangana, dia
nihazakazaka tany amy ny fasa-
na ; ary izy niondrikia, dia na-
hita ny lamba hariry mandinikia
mipetraka teo, ary niala, ka ta-
lanjona izy tamy ny izay zavatra
vao tonga.
13 Ary, indro, ny roa lahy ta-
ny amy ny, dia nandeha tamy ny
izany andro izany hankany amy
ny vohitra, izay atao ny hoe,
Emaosy, manalavitra any Jerio-
salema enim-polo sitadio.
14 Ary izy niresaka izay zava-
tra rehetra vao tonga.
15 Ary tamy ny izany, raha
izy niresaka sy nifanontany, i
Jesosy nanakeky, dia niaraka
tamy ny.
16 Fa ny maso ny no hazoni'ny
'mba tsy hahafantara'ny azy.
17 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Manao ahoana ny firesaka izay
atao nareo, raha mandeha, sady
malahelo ?
18 Ary ny anankiray, izay na-
tao ny hoe, Kileopasa, namaly,
dia nilaza tamy ny hoe, Hianao
hiany va no vahiny tany Jerio
salema, ary tsy 'mba fantatr'ao
izay vao tonga tao amy ny izao
andro izao ?
19 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Inona izany ? Ary izy dia nilaza
tamy ny hoe, Izay nanava'ny
any Jesosy any Nazareta, mpa-
minany tsy toha tamy ny atao sy
ny teny teo imaso n'Andriama-
nitra, sy ny olona rehetra :
20 Ary ahoana no nanolora'ny
ny mpisorona be sy ny mpana-
paka 'mba hameloha'ny azy ho
faty, ary hanomboa'ny azy amy
ny hazo fijaliana.
21 Fa izahay natoky, ka izy no
hanavotra any Isiraely : kan-
drefa izany rehetra izany, anio
ny fahateloan'andro fony naha-
tongava'ny izany.
22 Eny, ary ny vehivavy sasa-
ny kosa izay nama'nay, dia nam-
pahatalanjona anay, izay nanka-
ny amy ny fasana maraina koa ;
23 Ary izy, raha tsy nahita ny
faty ny, dia tamy izy, ka manao
hoe, Efa hita nay ny fisehoany
ny anjely, izay nanao hoe, Ve-
lona izy.

24 Ary ny nama'nay sasany
nankany amy ny fasana, ary na-
hita toy ny no lazai'ny ny vehi-
vavy: fa izy no tsy hita ny.
25 Ary izy dia nilaza tamy ny
hoe, Adala hianareo, sady ma-
lainkahazoam-po izay rehetra no
lazai'ny ny mpaminany:
26 Tsy tokony handefitra izany
va i Kraisty, ary hiditra any amy
voninahi'ny.
27 Ary hatr'amy ny Mosesy,
ary ny mpaminary rehetra, dia
no lazai'ny tamy ny, izay rehe-
tra nanambara'ny ny Soratra
Masina azy.
28 Ary izy nanekeky ny vohi-
tra, izay naleha ny: ary izy
nanao toy ny handeha lavitra
kokoa.
29 Fa izy nanery azy, hoe,
Mitoera aty amy nay: fa efa ho
hariva sady lasan-davitra ny an-
dro. Ary izy dia niditra 'mba
hitoetra ao amy ny.
30 Ary tamy ny izany, raha
vao nipetraka tao amy ny, dia
nandray ny mofo izy, ary nisao-
tra, ary namaky, dia nanome
azy.
31 Ary nahira'ny ny maso ny,
ary izy nahafantatra azy; ary
dia lasa ka tsy hita ny izy.
32 Ary izy nifampilaza hoe,
Tsy nangoraka va ny fo 'ntsikia,
raha izy niresaka tamy 'ntsikia
tany an-dàlana, ary nampianatra
antsikia ny Soratra Masina.
33 Ary izy nitsangana tamy ny
izany ora izany, ary niverina ta-
ny Jeriosalema, ary nahita fa
efa vory tao ny iraikia amby ny
folo lahy, 'mba amy ny izay na-
naraka azy,
34 Ka nanao hoe, Ny Tompo
efa nitsangana tokoa, ary efa
niseho tamy ny Simona.
35 Ary izy nilaza izay tonga
tany an-dàlana, sy ny nahafan-
tara'ny azy tamy ny famakiany
ny mofo.
36 Ary izy raha niteny izany,
i Jesosy dia nijanona teo afo-
voa'ny, ary nilaza tamy ny hoe,
Fiadanana ho anareo.
37 Ary taitra izy, sady nataho-
tra, fa natao ny nahita matoatoa
izy.
38 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Nahoana no taitra hianareo?
ary nahoana no manahy ny fo
nareo?
39 Izahao ny tàna'ko sy ny
tongotr'o fa izaho no izy: tsapao
aho, ary jereo; fa ny matoatoa
tsy 'mba manana nofo sy taolana
tahaky ny ahita'nareo ahy.
40 Ary raha vao niteny izany
izy, dia naseho ny ny tàna'ny sy
ny tongo'ny.
41 Ary izy, raha 'mbola tsy ni-
no, sady faly izy, ary talanjona,
dia nilaza tamy ny hoe, Manan-
kanina aty va hianareo?
42 Ary izy dia nanome azy
antsasaky ny hazandrano natono
ny, 'mba amy ny toho-tantely.
43 Ary izy nandray, dia nihi-
nana teo anatreha'ny.
44 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Ireto ny teny izay no lazai'ko ta-
my nareo, raha 'mbola tao amy
nareo aho, fa tsy mahay tsy ho
tanteraky izay rehetra nanorata'
ny ahy, tamy ny lalàny ny Mo-
sesy, sy ny mpaminany, ary ny
Salimo.
45 Dia no hazavai'ny ny sai'
ny 'mba hahalala ny Soratra
Masina,
46 Ary izy dia nilaza tamy ny
hoe, Izany no sorata'ny, ary
izany no iendreha'ny any Kraisty
handefitra, ary hitsangana amy
ny maty amy ny hateloan'andro;
47 Ary 'mba ho tori'ny ny
fibebahana sy ny famelan-kelo-
ka amy ny anara'ny, any amy ny
firenena rehetra, ka manomboka
ao i Jeriosalema.
48 Ary hianareo no ho vavo-
lombelony izany.
49 Ary, indro, izaho mampi-
tondra ny fikiasany ny Ray ko

amy nareo: fa mitoera ao an-ta-
nàna mandrapa-noma'ny anareo
amy ny hery amy ny Avo.
50 Ary izy dia nitondra azy
hatr'any Betany, ary izy nanan-
gana ny tàna'ny, ary nitahy azy.
51 Ary izy nivavaka tamy ny,
dia niverina tany Jeriosalema,
ka faly indrindra:
52 Ary izy nitoetra isan'andro
tany amy ny tempoly, midera, sy
mankalaza an'Andriamanitra.

---

## NY FILAZAN-TSARA.

# NO SORATA'NY I JAONY.

### TOKO I.

TAMY ny taloha ny Teny, ary
ny Teny tamy n'Andriamanitra,
ary Andriamanitra ny Teny.
2 Izy tamy n'Andriamanitra
tamy ny taloha.
3 Izy nanava'ny ny zavatra re-
hetra; ary raha tsy izy, tsy nisy
nanaova'ny izay efa natao ny.
4 Tao amy ny ny fiainana; ary
ny fiainana no nahazava ny
olona.
5 Ary ny mazava mahazava
ao amy ny maizina; fa ny mai-
zina tsy nahasarona azy.
6 Nisy lehilahy nirahin'Andri-
amanitra, i Jaony no anara'ny.
7 Izy avy 'mba ho fanambara-
na hanambara ny Mazava, 'mba
hampinoa'ny ny olona rehetra.
8 Tsy izy izany Mazava izany,
fa nirahi'ny 'mba hanambara
ny Mazava.
9 Izy ny Mazava marina, izay
mahazava ny olona rehetra avy
amy ny izao tontolo izao.
10 Izy tamy ny izao tontolo
izao, ary izy no nanava'ny izao
tontolo izao, ary izao tontolo izao
tsy nahalala azy.
11 Izy tonga tany amy ny, fa
ny any amy ny, tsy nampandroso
azy.
12 Fa izay nampandroso azy,
dia nome'ny ny hery ho tonga
zanak'Andriamanitra, dia izay
mino ny anara'ny:
13 Izay tsy natera-dra, na ny
fankasitrahany ny nofo, na ny
fankasitraky ny olona, fa ny an'
Andriamanitra.
14 Ary ny Teny natao ny ho
nofo, ary izy nonina tamy 'ntsi-
kia, (ary izahay nahita ny voni-
nahi'ny, izay no voninahitra ta-
haky ny lahy tokana ny Ray,)
feno fahasoavana sy fahamari-
nana.
15 I Jaony nanambara azy,
ary niantso hoe, Ity ley no lazai'
ko hoe, Izay avy ao aoria'ko
mihoatra ahy: fa taloha ko izy.
16 Ary efa azon-tsikia rehetra
amy ny fahafeno ny, dia faha-
soavana ampia'ny ny fahasoa-
vana.
17 Fa tamy ny Mosesy no na-
nomeza'ny ny lalàna, fa tamy ny
Jesosy Kraisty no nihiavia'ny ny
fahasoavana sy ny fahamari-
nana.
18 Tsy nisy nahita an'Andria-
manitra na indray mandeha
akory: fa ny lahy tokana, izay
any an-tratra ny ny Ray, no na-
nambara azy.
19 Ary izany no fanambarany
ny Jaony, raha ny Jiosy naniraka
ny mpisorona sy ny Levity avy
tany Jeriosalema 'mba hanon-
tany azy hoe, Iza moa hianao?
20 Ary izy naneky, ary tsy
nandà; fa hoy ny faneke'ny, Tsy
izaho no Kraisty.
21 Ary izy nanontany azy hoe,
Fa iza? Hianao va no Eliasa?
Ary hoy izy, Tsy izy izaho.

Hianao va izay mpaminany?
Ary izy namaly azy, Tsia.
22 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Iza moa hianao? 'Mba hitondra'
nay teny amy ny izay naniraka
anay. Iza no anava'nao anao?
23 Izy nanao hoe, Izaho no feo
izay miantso any an-efitra hoe,
Ahitsio ny aleha ny ny Jehovah,
tahaky ny no lazai'ny Esàia
mpaminany.
24 Ary ny sasany amy ny Fa-
risisa no nirahi'ny.
25 Ary izy nanontany azy, ary
nilaza tamy ny hoe, Nahoana
hianao no manao batisa, raha
tsy hianao no Kraisty, na Eliasa,
na izay mpaminany?
26 I Jaony namaly azy hoe,
Izaho manao batisa amy ny ra-
no: fa misy anankiray mijanona
ao amy nareo, izay tsy fantatr'
areo:
27 Izay avy ao aoria'ko, tsy to-
kony ho vaha'ko ny fehin-kiapa
ny.
28 Izany zavatra izany natao
ny tany Betany tandrify ny Jao-
ridany, izay nanava'ny ny Jaony
batisa.
29 Fa tamy ny andro mana-
raka, dia nahita any Jesosy nan-
kany amy ny izy, ary hoy izy,
Jereo ny zanak'ondry n'Andria-
manitra, izay manisotra ny helo-
ky izao tontolo izao.
30 Ity izay no lazai'ko hoe, Mi-
sy lehilahy avy ao aoria'ko izay
mihoatra ahy: fa taloha ko izy.
31 Ary izaho tsy nahalala azy:
fa 'mba haseho ny amy ny Isira-
ely, ny nahatongava'ko hanao
batisa amy ny rano.
32 Ary i Jaony nanambara
hoe, Izaho nahita ny Fanahy
nidina tany an-danitra tahaky
ny voromailala, ary nipetraka
tamy ny.
33 Ary izaho tsy nahalala azy:
raha tsy izay naniraka ahy hanao
batisa amy ny rano, no nilaza
tamy ko hoe, Amy ny izay hita
nao ny Fanahy midina sy mi-
toetra amy ny, no manao batisa
amy ny Fanahy Masina.
34 Ary izaho nahita, ary na-
nambara, fa izy no zanak'An-
driamanitra.
35 Tamy ny andro manaraka
indray, i Jaony sy ny mpiana'ny
roa lahy nijanona;
36 Ary nahita any Jesosy ni-
tsangantsangana, dia hoy izy,
Jereo ny zanak'ondry n'Andria-
manitra!
37 Ary ny mpianatra roa lahy,
rehefa nandre azy niteny, dia
nanaraka any Jesosy izy.
38 Ary i Jesosy nitodikia, dia
nahita azy nanaraka, ary hoy
izy tamy ny, Inona no tadiavi'
nareo? ary izy nilaza tamy ny
hoe, Raby, (izay atao hoe, raha
adikia, Tompo) aiza hianao no
monina?
39 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Andeha hizaha. Ary lasa ni-
zaha izay nitoera'ny izy, ary izy
dia nitoetra tamy ny, tamy ny
izay andro izay, fa efa tokony
ho fahafolo ny ora.
40 I Andrio rahalahy ny Si-
mona Petera, anankiray amy
ny izy roa lahy, izay nandre any
Jaony niteny, dia nanaraka azy.
41 Voalohany izy nahita any
Simona rahalahy ny, ary hoy
izy tamy ny, Izahay efa nahita
any Mesia, izay atao hoe, raha
adikia, Kraisty.
42 Ary izy nitondra azy tany
amy ny Jesosy. Ary Jesosy
raha nahita azy, dia nanao hoe,
Hianao no Simona zanaky Jona;
hianao hatao ny hoe, Kefasy,
izay atao hoe, raha adikia, Vato.
43 Ary tamy ny andro mana-
raka, i Jesosy ta-hankany i Ga-
lily, ary izy nahita any Filipo,
dia hoy izy tamy ny, Manaraha
ahy.
44 Fa i Filipo avy tany Beti-
saïda tanàny ny Andrio, sy Pe-
tera.

45 I Filipo nahitá any Natana-
ela, ary hoy izy tamy ny, Izahay
efa nahita any Jesosy amy ny
Nazareta zanaky Josefa izay no
sorata'ny Mosesy tamy ny lalàna.
46 Ary i Natanaela nanao tamy
ny hoe, 'Mba misy zavatra soa
avy any Nazareta va? Dia
hoy Filipo tamy ny, Andeha ary
hizaha.
47 Ary i Jesosy nahita any Na-
tanaela nankao amy ny, ary no
lazai'ny hoe, Indro ny Isiraelity
tokoa izay tsy misy fitaka.
48 Ary i Natanaela nanao tamy
ny hoe, Taiza no nahafantara'
nao ahy? Ary i Jesosy namaly
dia nilaza tamy ny hoe, Fony i
Filipo tsy'mbola niantso anao,
izaho nahita anao raha tao am-
bany ny aviavy hianao.
49 Ary i Natanaela namaly
dia nanao tamy ny hoe, Raby,
hianao no zanak'Andriamani-
tra; hianao no mpanjaka ny
Isiraely.
50 Ary i Jesosy namaly dia
nilaza tamy ny hoe, Sady no
lazai'ko tamy nao hoe, Izaho na-
hita anao teo ambany ny aviavy
va no inoa'nao? Hianao hahita
zavatra mihoatra no ho ireto.
51 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Izaho milaza amy nareo marina
tokoa, Rahatrizay hianareo ha-
hita ny lanitra misokatra, ary
ny anjely n'Andriamanitra mia-
katra sy midina amy ny Zana-
dahy.

TOKO II.

Ary tamy ny andro fahatelo,
nisy fanasany ny fampakaramba-
dy tao i Kana ny Galily: ary
tao ny reny ny Jesosy:
2 Ary i Jesosy sy ny mpiana'
ny nampiandranoi'ny tany amy
ny fanasany ny fampakaram-
bady.
3 Ary rehefa ho lany ny toaka,
ny reny ny Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Tsy manana toaka izy.
4 Ary i Jesosy nilaza hoe,
Ravehivavy, inona no hatao ko
amy nao? fa tsy 'mbola tonga
ny fotoa'ko.
5 Ny reny ny nilaza tamy ny
mpanompo hoe, Izay ho lazai'ny
amy nareo, ataovy.
6 Ary nisy siny vato enina
napetra'ny teo mahalany rano
ambata roa na telo, manaraky
ny fahadiovany ny Jiosy.
7 I Jesosy nilaza tamy ny hoe,
Fenoy rano ny siny. Ary izy
dia nameno azy hatr'amy ny
molo'ny.
8 Ary izy nanao tamy ny hoe,
Tovozy ankehitriny, ary ento
amy ny tompo ny fanasana. Ary
dia nenti'ny.
9 Raha ny mpandahatra ny fa-
nasana nanandrana ny rano nam-
podi'ny ho toaka, ary tsy fanta'
ny izay nihavia'ny; (fa ny mpa-
nompo izay nanovo ny rano no
nahalala;) ny tompo ny ny fa-
nasana niantso ny mpampa-
katra,
10 Ary nilaza tamy ny hoe,
Ny olona rehetra manome ny
toaka tsara voalohany; ary re-
hefa nisotro be ny olona, dia voa
ny ratsy: fa hianao kosa efa
nitahiry ny toaka tsara amba-
rak'ankehitriny.
11 Ity no fahagagana voalo-
hany natao ny Jesosy tany Kana
ny Galily, ary izy naneho ny
voninahi'ny; ary ny mpiana'ny
nino azy.
12 Rehefa afaka izany, dia ni-
dina nankany Kaperinaomy, izy
sy ny reny ny, sy ny rahalahy
ny, ary ny mpiana'ny: fa izy tsy
nitoetra ela tao.
13 Ary efa akaiky ny pasikia
ny Jiosy, ary i Jesosy niakatra
tany Jeriosalema,
14 Ary nahita teo amy ny
tempoly ny mpivarotr'omby, sy
ny ondry, sy ny voromailala, ary
ny mpanakalo vola mipetraka
teo:

15 Ary izy nanao kotopia tamy ny tady, dia no roahi'ny izy rehetra hivoaka tamy ny tempoly, 'mba amy ny ondry sy ny omby; ary nahaha'ny ny vola ny ny mpanakalo, ary nazera'ny ny latabatra;

16 Ary hoy izy tamy ny mpivaro-boro-mailala, Avoahy ireto zavatra ireto; fa aza atao trano fivarotana ny trano ny Ray ko.

17 Ary ny mpiana'ny nahatsiaro, fa efa no sorata'ny hoe, Ny fitiava'ko ny trano nao, nahakely aina ahy.

18 Ary ny Jiosy namaly, dia nilaza tamy ny hoe, Inona no famantarana aseho nao amy nay, fa hianao no manao izany zavatra izany?

19 I Jesosy namaly dia nilaza tamy ny hoe, Ravao ity tempoly ity, ary izaho hanangana azy indray amy ny hateloana.

20 Ary ny Jiosy nilaza hoe, Enina amby efa-polo taona no nanorena'ny ity tempoly ity, ary hianao hahatsangana azy amy ny hateloana va?

21 Fa ny tena ny no tempoly teneni'ny.

22 Ary rehefa nitsangana tamy ny maty izy, dia no tsarova'ny ny mpiana'ny ny teny natao ny: ary izy nino ny Soratra Masina, sy ny teny izay no lazai'ny Jesosy.

23 Raha izy tany Jeriosalema, tamy ny fandroany ny pasikia, maro no nino ny anara'ny, raha nahita ny fahagagana izay natao ny.

24 Fa i Jesosy tsy natoky azy, fa fanta'ny no olona rehetra.

25 Ary izy tsy nila olona hilaza ny olona: fa izy nahalala izay ao am-po ny olona.

TOKO III.

Ary nisy lehilahy anankiray avy tamy ny Farisisa, ny anarany atao hoe, Nikodemosy, loholona amy ny Jiosy:

2 Izy dia nankány amy ny Jesosy tamy ny alina, ary nilaza tamy ny hoe, Raby, fantatr'ay, fa mpampianatra avy tamy n' Andriamanitra hianao: tsy misy olona mahay manao fahagagana izay atao nao, raha Andriamanitra tsy ao amy ny.

3 Ary i Jesosy namaly dia nilaza tamy ny hoe, Izaho milaza amy nao tokoa, Raha tsy hateraka indray ny olona, tsy hahazo hahita ny fanjakan'Andriamanitra izy.

4 Ary i Nikodemosy nilaza tamy ny hoe, Atao ny olona ahoana hateraka indray rehefa lehibe? Mahazo miditra any ankibon-dreny indray va izy, ka dia hatera'ny?

5 I Jesosy namaly hoe, Izaho milaza amy nao marina tokoa, Raha ny olona tsy hateraky ny rano sy ny Fanahy, tsy mahazo miditra any amy ny fanjakan'Andriamanitra izy.

6 Izay ateraky ny nofo, dia nofo; ary izay ateraky ny Fanahy, dia fanahy.

7 Aza gaga amy ny izay no lazai'ko tamy nao hoe, Tsy maitsy hateraka indray hianareo.

8 Ny rivotra mitsoka amy ny izay tia'ny, ary hianao mandreny ny fifofofofo ny, fa tsy fantatr'ao izay ihiavia'ny, na izay aleha ny: ka dia tahaky izany izay rehetra ateraky ny Fanahy.

9 I Nikodemosy namaly, dia nilaza tamy ny hoe, Atao ahoana no hisy izany zavatra izany?

10 I Jesosy namaly dia nilaza tamy ny, Hianao va mpampianatra amy ny Isiraely, ary tsy mahalala izany zavatra izany?

11 Izaho milaza amy nao marina tokoa, Izahay milaza izay fantatr'ay, ary manambara izay efa hita nay; ary hianareo tsy mandray ny fanambara'nay.

12 Raha izaho nilaza tamy

nareo ny zavatra ety an-tany,
ary tsy inoa'nareo, ahoana no
hinoa nareo, raha izaho milaza
amy nareo ny zavatra any an-da-
nitra?
13 Ary tsy nisy niakatra tany
an-danitra, afa tsy izay nidina
tany an-danitra, dia ny Zanadahy
izay any an-danitra.
14 Ary tahaky ny nanandrata'
ny Mosesy ny menarana tany an-
efitra, ka dia tahaky izany no
tsy hay tsy hasandra'ny ny Za-
nadahy:
15 'Mba tsy ho very izay rehe-
tra mino azy, fa hahazo fiainana
mandrakizay.
16 Fa toy izany no nitiavan'
Andriamanitra izao tontolo izao,
ka nome'ny ny zana'ny lahy toka-
na, 'mba tsy ho very izay rehetra
mino azy, fa hahazo fiainana
mandrakiray.
17 Fa ny Andriamanitra tsy
naniraka ny zana'ny tamy ny
izao tontolo izao 'mba hanamelo-
ka izao tontolo izao; fa 'mba
hamonje'ny izao tontolo izao.
18 Izay mino azy, tsy helohi'
ny: fa izay tsy mino, dia efa
vao heloka, satria izy tsy nino ny
anarany ny Zanaka lahy tokan'
Andriamanitra.
19 Ary ity no fahamelohana,
ny mazava tonga tamy ny izao
tontolo izao, ary ny olona tia ny
maizina no ho ny mazava, satria
ratsy ny natao ny.
20 Fa izay rehetra manao ratsy,
tsy tia ny mazava, na sahy ny
mazava, fandrao anari'ny ny atao
ny.
21 Fa izay manao marina sa-
hy ny mazava, 'mba haseho ny
ny atao ny, fa ny natao ny mana-
raka n'Andriamanitra.
22 Rehefa afaka izany, dia lasa
i Jesosy sy ny mpiana'ny tany
amy ny tany Jiodia; ary izy ni-
toetra tao amy ny, ka nanao ba-
tisa.
23 Ary i Jaony koa nanao ba-
tisa teo i Ainona, akeky ny Sa-
laima, fa nisy rano be tao:
ary izy nankany, dia natao ny
batisa.
24 Fa i Jaony tsy 'mbola na-
tao ny tao an-trano maizina.
25 Ary nifanditra ny Jiosy sy
ny mpianatry ny Jaony tamy ny
fahadiovana.
26 Ary lasa nankany amy ny
Jaony izy, ary hoy izy tamy ny,
Raby, ley tamy nao tary andafy
ny Jaoridany, izay nambara nao,
indro, izy manao batisa, ary ny
olona rehetra mankao amy ny.
27 I Jaony namaly dia nilaza
hoe, Ny olona tsy mahazo man-
dray na inona na inona, afa tsy
izay nome'ny azy avy any an-
danitra.
28 Hianareo no vavolombelo'
ko, fa hoy izaho, Tsy izaho no
Kraisty, fa nirahi'ny aho hialoha
azy.
29 Izay mpampakatra no ma-
nana ny ampakarina: fa ny sa-
kaiza ny mpampakatra izay ni-
janona sy mandre azy, dia mifa-
ly indrindra, satria ny feo ny
mpampakatra: ary tanteraka
amy ny izany ny fifalia'ko.
30 Izy tsy mahay tsy hitombo,
fa izaho hietry.
31 Izay avy tamy ny ambony, dia
ambony ny izy rehetra: izay avy
amy ny tany, no tany, ary miteny
ny tany: izay avy any an-danitra
no ambony ny izy rehetra.
32 Ary izay efa hita ny sy re
ny no ambara ny; ary tsy misy
mandray ny fanambara'ny.
33 Izay nandray ny fanamba-
ra'ny, efa nahato, ka marina n'
Andriamanitra.
34 Fa izay nirahi'n'Andriama-
nitra milaza ny teny n'Andria-
manitra: fa ny Andriamanitra
manome azy ny Fanahy tsy
oharina.
35 Ny Ray tia ny Zanaka, ary
efa nanolatra ny zavatra rehetra
tamy ny tàna'ny.

36 Izay mino ny Zanaka mahazo fiainana mandrakizay: fa
izay tsy mino ny Zanaka tsy hahita fiainana; fa ny fahatezerana n'Andriamanitra mitoetra amy ny.

TOKO IV.

ARY rehefa fantatry ny Tompo,
fa efa re ny Farisisa, ka i Jesosy nampianatra, ary nanao batisa
be no ho i Jaony,
2 (Nefa tsy i Jesosy no nanao
batisa, fa ny mpiana'ny,)
3 Ary izy nandao any Jiodia,
dia nankany Galily indray.
4 Ary izy tsy mahay tsy mamaky any Samaria:
5 Ary nankany amy ny tanàny
ny Samaria izy, izay atao hoe, Sikara, akeky ny tany izay nome' ny Jakoba any Josefa zana'ny.
6 Ary teo ny fantsakany ny Jakoba. Ary i Jesosy raha trotraka tamy ny izay naleha ny, dia nipetraka teo anilany ny fantsakana: rehefa tokony ho amy ny ora fahenina.
7 Ary avy ny vehivavy tamy
ny Samaria hanovo rano: hoy Jesosy tamy ny, Omeo ho sotroi' ko.
8 (Fa ny mpiana'ny efa nankany an-tanàna hividy hanina.)
9 Ary ny vehivavy tamy ny
Samaria nilaza tamy ny hoe, Nahoana hianao no Jiosy mangataka ho sotroina amy ko, izay vehivavy amy ny Samaria? fa ny Jiosy tsy mifankatia amy ny Samaritana.
10 Ary i Jesosy namaly dia nilaza tamy ny hoe, Raha fantatr' ao ny fanomezan'Andriamanitra, ary izay miteny amy nao hoe, Omeo ho sotroi'ko; hianao hangataka amy ny, ary izy hanome anao ny rano n'aina.
11 Ny vehivavy nilaza tamy
ny hoe, Tompo ko, hianao tsy manana fanovozana, ary lalina ny fantsakana: ary avy aiza no ahazoa'nao izany rano n'aina izany?
12 Hianao va ambony no ho
i Jakoba ray nay, izay nanome anay ity fantsakana ity, ary izy sy ny zana'ny, sy ny biby ny no nisotro tao?
13 Ary i Jesosy namaly dia nilaza tamy ny hoe, Izay rehetra misotro ity rano ity hangetaheta indray:
14 Fa izay rehetra misotro ny
rano home'ko azy, tsy hangetaheta mandrakizay; fa izay rano home'ko azy ho fantsakandrano miboiboikia ao anaty ny, ho fiainana mandrakizay.
15 Ny vehivavy nilaza tamy
ny hoe, Tompo ko, omeo ahy izany rano izany, 'mba tsy hangetaheta aho, na hankaty hanovo.
16 I Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Mandehana, antsoy ny vady nao, ary mankanesa aty.
17 Ny vehivavy namaly, dia
nilaza hoe, Izaho tsy manambady. Hoy Jesosy, Marina izay no lazai'nao, izaho tsy manambady:
18 Fa hianao efa nanam-bady
dimy; ary izay anana'nao ankehitriny tsy vady nao: izay lazai' nao dia marina hiany.
19 Ny vehivavy nilaza tamy
ny hoe, Tompo ko, atao ko fa mpaminany hianao.
20 Ny raza'nay nivavaka taty
amy ny ity tendrombohitra ity; ary hoy hianareo, ao i Jeriosalema hiany ny fitoerana mety ivavahana.
21 I Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ravehivavy, minoa ahy, fa tonga ny andro, raha hianareo tsy hivavaka amy ny Ray, na amy ny ity tendrombohitra ity, na dia ao i Jeriosalema aza.
22 Hianareo mivavaka, izay
tsy fantatr'areo: fa fantatr'ay izay ivavaha'nay: fa ny famonjena avy amy ny Jiosy.

23 Fa avy ny andro, ary tonga
ankehitriny, raha ny mpivavaka
marina hivavaka amy ny Ray
amy ny fanahy sy ny fahamari-
nana: fa ny Ray mila ny toy
izany hivavaka amy ny.
24 Andriamanitra Fanahy; ary
izay mivavaka amy ny, tsy mety
raha tsy mivavaka amy ny fa-
nahy sy ny fahamarinana.
25 Hoy ny vehivavy tamy ny,
Fantatr'o fa avy ny Mesia, izay
atao hoe Kraisty: raha tonga
izy, dia hambara ny anay ny za-
vatra rehetra.
26 I Jesosy nanao tamy ny
hoe, Izaho izay miteny amy nao
no izy.
27 Ary tamy ny izany dia avy
ny mpiana'ny, ary gaga izy, no
niresaka tamy ny vehivavy izy:
nefa tsy nisy nanao hoe, Inona
no tadiavi'nao? ary Nahoana
hianao no miresaka amy ny?
28 Ley vehivavy dia nandao
ny siny ny, dia nankany an-tanà-
na, ary nilaza tamy ny olona hoe,
29 Andeha hizaha izaroa lehi-
lahy izaroana, izay nilaza tamy
ko izay rehetra natao ko: izao
va no Kraisty?
30 Izy nivoaka tao an-tanàna,
ary nankany amy ny.
31 Ary tamy ny izany, ny
mpiana'ny nifona tamy ny hoe,
Hano, Tompo ko.
32 Fa hoy izy tamy ny, Izaho
manan-kanin-kohanina izay tsy
fantatr'areo.
33 Ary ny mpianatra nifampi-
laza hoe, Misy olona efa nitondra
hanina ho azy va?
34 I Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Hanao ny sitra-po izay na-
niraka ahy, ary hahavita ny ra-
haraha ny, no hani'ko.
35 Tsy atao nareo hoe va,
Efa-bolana no sisa, dia avy ny
fararano? indro, izaho milaza
amy nareo, Andrandrao ny maso
nareo, ary jereo ny saha; fa efa
masaka sahady ho jinjana.
36 Ary izay mijinja dia mahazo
tamby, ary mamory ny vokatra
ho any amy ny fiainana man-
drakizay; 'mba hiaraka hifaly
ny mpamafy sy ny mpijinja.
37 Ary amy ny izany, dia ma-
rina ny filazana hoe, Ny ananki-
ray mamafy, ary ny anankiray
mijinja.
38 Izaho maniraka anareo hi-
jinja izay tsy nasai'nareo: ny
olon-kafa no niasa, ary hianareo
no nasolo azy.
39 Ary maro ny Samaritana
tamy ny izany tanàna izany, no
nino azy tamy ny filazan-drave-
hivavy, izay nanambara hoe, Izy
efa nilaza izay natao ko rehetra.
40 Ka dia raha tonga tany
amy ny ny Samaritana, dia nifo-
na tamy ny izy, 'mba hitoetra
ao amy ny: izy nitoetra teo in-
droa andro.
41 Ary maro koa nino azy,
satria ny teny ny;
42 Ary izy nilaza tamy ny ley
vehivavy hoe, Ankehitriny mino
izahay, fa tsy amy ny filaza'
nao; fa ny tena nay no mandre,
ary fantatr'ay fa izy tokoa no
Kraisty mpamonjy izao tontolo
izao.
43 Ary rehefa afaka ny indroa
andro dia niala tao izy, ary nan-
kany Galily.
44 Fa i Jesosy nilaza fa ny
mpaminany tsy manandaza amy
ny tany ny.
45 Raha tonga tany Galily izy,
ny Galiliosa dia nampandroso
azy fa hita ny izay rehetra natao
ny tany Jeriosalema fony nan-
dro: fa izy koa 'mba tao amy
ny fandroana.
46 I Jesosy dia nankany Kana
ny Galily indray, tany amy ny
ley nampodia'ny rano ho toaka.
Ary nisy andriandahy anankiray
teo, ny zana'ny lahy narary
i Kaperinaomy.
47 Raha izy nandre any Jeso-
sy, fa efy niala tany Jiodia han-

kany Galily, dia nankany amy
ny izy, ary nifona tamy ny 'mba
hidina, ary hahasitrana ny zana'
ny; fa narary ho faty izy.
48 Ary i Jesosy dia nilaza
tamy ny hoe, Raha tsy mahita
famantarana sy fahagagana hia-
nareo, tsy hino hianareo.
49 Ny andriandahy nilaza tamy
ny hoe. Tompo ko, midìna alo-
ha ny fahafatesany ny zanak'o.
50 Dia hoy Jesosy tamy ny,
Mandehana; fa velona ny zanak'
ao. Ary ny lehilahy nino ny
teny izay no lazai'ny Jesosy
tamy ny, ary dia lasa izy.
51 Ary no ny nidina izy, ny
mpanompo ny dia nifanena tamy
ny, ary nilaza hoe, Velona ny
zanak'ao.
52 Ary izy nanontany azy ny
ora izay niala'ny. Ary izy nilaza
tamy ny hoe, Ny tazo niala tamy
ny omaly, rehefa tokony amy ny
fahafito ny ora.
53 Ka dia fantatry ley ray ny,
ka tamy ny izay ora izay no
niteneni'ny Jesosy tamy ny hoe,
Velona ny zanak'ao: ary dia
nino izy, sy ny mpianakavy ny
rehetra.
54 Ary ity indray no fahagaga-
na faharoa, natao ny Jesosy, re-
hefa niala tany Jiodia, ka dia
tonga tany Galily izy.

TOKO V.

Rehefa afaka izany, dia nandro
ny Jiosy, ary i Jesosy niakatra
tany Jeriosalema.
2 Ary nisy farihy tany Jeriosa-
lema, tanilany ny tsena ondry,
izay atao ny teny ny Hebirio hoe,
Betisaida, misy fidiran-dimy.
3 Tao no ny nitoera'ny ny an-
kabiazany ny marary, ny jamba,
ny mandringia, ary ny maty ila,
miandry izay ihetseha'ny ny
rano.
4 Fa ny anjely nidina tamy ny
farihy indray indray, 'mba hane-
tsikia ny rano: izay mitsobo-
voa-lohany rehefa mihetsikia ny
rano, dia sitrana amy ny aretina
izay nanjo azy.
5 Ary nisy lehilahy anankiray
teo, narary valo amby telo-polo
taona.
6 Raha i Jesosy nahita azy
nandry, ary fanta'ny fa narary
ela izy, dia hoy izy tamy ny,
Te-ho sitrana va hianao?
7 Ley marary namaly azy hoe,
Tompo ko, raha hetsehi'ny ny
rano, tsy misy olona hanoboka
ahy amy ny farihy: nefa raha
mandeha aho, misy olona miso-
soka aloha ko.
8 Hoy Jesosy tamy ny, Mi-
tsangàna, ento ny fandria'nao,
ary mandehana.
9 Ary sitrana tamy ny izay ley
lehilahy, dia nenti'ny ny fandria'
ny, dia nandeha izy: ary sabata
no izany andro izany.
10 Ary ny Jiosy nilaza tamy
ny ley vao sitrana hoe, sabata
anio: tsy mety raha mitondra
ny fandria'nao hianao.
11 Izy namaly azy hoe, Izay
nahasitrana ahy, no nanao tamy
ko hoe, Ento ny fandria'nao, ary
mandehana.
12 Ary izy nanontany azy, Iza
moa izay lehilahy nilaza tamy
nao hoe, Ento ny fandria'nao,
ary mandehana?
13 Ary ley sitrana tsy nahalala
ka iza izy: fa i Jesosy niala, fa
nisy olona maro tao amy ny
izany fitoerana izany.
14 Rehefa afaka izany, i Jeso-
sy nahita azy tao amy ny tem-
poly, ary hoy izy tamy ny, Indro,
fa efa sitrana hianao: aza ma-
nota intsony, fandroa tonga amy
nao izay ratsy no ho ny teo.
15 Dia lasa ley lehilahy, 'mba
hanambara amy ny Jiosy, fa i
Jesosy no nahasitrana azy.
16 Ary ny Jiosy nanaratsy any
Jesosy tamy ny izany, satria na-
nao izany zavatra izany tamy ny
sabata izy.

17 Fa i Jesosy namaly azy
hoe, Ny Ray ko miasa mandrak'
ankehitriny, ary izaho koa miasa.
18 Koa amy ny izany, ny Jiosy
dia vao mainkia nitady hamono
azy, satria tsy ny fahadisoa'ny
tamy ny sabata hiany, fa hoy izy
koa, Andriamanitra no Ray ny,
sady manao ny tena ny mitovy
amy n'Andriamanitra.
19 Ary i Jesosy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Izaho mi-
laza amy nareo marina tokoa,
Ny Zanaka tsy mahay manao
na inona na inona ho azy, afa
tsy izay hita ny natao ny Ray
ny: fa izay zavatra atao ny, no
atao ny Zanaka koa.
20 Fa ny Ray tia ny Zanaka,
ary izy maneho azy ny zavatra
rehetra izay atao ny: ary izy
haneho azy ny zavatra lehibe no
ho izany, 'mba ho gaga hianareo.
21 Fa tahaky ny Ray manan-
gana ny maty, sy mamelona azy;
dia tahaky izany kosa ny Zanaka
mamelona izay tia ny.
22 Fa ny Ray tsy mitsara ny
olona na iray akory, fa nome'ny
any Zanaka ny fitsarana rehetra:
23 'Mba hankalazai'ny ny olo-
na rehetra ny Zanaka, tahaky
ny no ankalazai'ny ny Ray. Izay
tsy mankalaza ny Zanaka, tsy
'mba mankalaza ny Ray izay
naniraka azy.
24 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Izay mandre ny
teny ko, ary mino izay efa nani-
raka ahy, dia mahazo fiainana
mandrakizay, ary tsy 'mba helo-
hi'ny; fa nafindra'ny tamy ny
fahafatesana hankany amy ny
fiainana.
25 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Fa avy ny ora,
ary tonga ankehitriny, raha ny
maty handre ny feo ny Zanak'
Andriamanitra: ary ho velona
izay mandre.
26 Fa tahaky ny Ray manana
ny fiainana ho azy, dia tahaky
izany nome'ny any Zanaka koa
hanana fiainana ho azy;
27 Ary efa nome'ny koa ny
fanefana hitsara, satria izy no
Zanadahy.
28 Aza gaga amy ny izany: fa
avy ny ora, raha ny olona rehe-
tra amy ny fasana handre ny
feo ny,
29 Ary hitsangana; izay efa
nanao tsara, ho any amy ny fa-
nanganany ny fiainana; fa izay
efa nanao ratsy, ho any amy ny
fananganany ny fijaliana.
30 Izaho tsy mahefa na inona
na inona: fa izay re ko no hi-
tsara'ko: ary marina ny fitsara'
ko; fa izaho tsy mitady ny fan-
kasitraha'ko, fa ny fankasitra-
hany izay naniraka ahy.
31 Raha izaho manambara ny
tena ko, tsy marina ny fanam-
bara'ko.
32 Misy anankiray izay ma-
nambara ahy; ary fantatr'o fa
marina ny fanambarana izay
anambara'ny ahy.
33 Hianareo efa naniraka tany
amy ny Jaony, ary izy nanamba-
ra marina.
34 Fa izaho tsy mandray ny
fanambarana avy amy n'olona;
fa lazai'ko izany zavatra izany,
'mba hamonje'ny anareo.
35 Izy no jiro mirehitra, ka
mahazava; ary tia nareo hifaly
vetivety amy ny fahazava'ny.
36 Fa izaho manana fanamba-
rana lehibe no ho ny any Jaony:
fa ny asa nome'ny ny Ray ahy
'mba ho vitaina, izany asa izany
no atao ko, ka manambara ahy,
fa ny Ray efa naniraka ahy.
37 Ary ny tena ny ny Ray hi-
any izay efa naniraka ahy, no
manambara ahy. Ary tsy 'mbola
re nareo ny feo ny, na dia hita
nareo akory ny endri'ny.
38 Ary ny teny ny tsy mitoetra
ao amy nareo; fa hianareo, tsy
mino izay nirahi'ny.
39 Tadiavo ny Soratra Masi-

na; fa ao amy ny no atao nareo
hahazoa'nareo fiainana mandra-
kizay: ary izy no manambara
ahy.
40 Fa hianareo tsy mety man-
katy amy ko, 'mba hahazoa'na-
reo fiainana.
41 Izaho tsy maka laza amy
n'olona.
42 Fa izaho mahalala anareo,
fa hianareo tsy manana fitiavan'
Andriamanitra ao amy nareo.
43 Izaho avy amy ny anarany
ny Ray ko, fa hianareo tsy man-
dray ahy: fa raha avy ny anan-
kiray amy ny anara'ny, dia ho
raisi'nareo izy.
44 Ahoana no inoa'nareo izay
mifankalaza, fa tsy mitady laza
avy amy n'Andriamanitra hiany?
45 Aza atao nareo fa izaho hi-
ampanga anareo amy ny Ray:
fa misy izay miampanga anareo,
dia i Mosesy, izay atokia'nareo.
46 Fa raha nino any Mosesy
hianareo, dia nino ahy: fa izy
no nanoratra ahy.
47 Fa raha tsy inoa'nareo ny
sora'ny, ahoana no inoa'nareo ny
teny ko?

## TOKO VI.

Ary rehefa afaky izany, i Jesosy
nampita ny ranomasina ny Ga-
lily, izay no Tiberiasa.
2 Ary ny olona maro nanara-
ka azy, satria izy nahita ny fa-
hagagana izay natao ny tamy ny
marary.
3 Ary i Jesosy niakatra tany
an-tendrombohitra, dia nipetraka
teo izy sy ny mpiana'ny.
4 Ary akeky ny pasikia, fan-
droany ny Jiosy.
5 Ary i Jesosy raha nanandra-
tra ny maso ny, dia nahita ny
olona maro nankany amy ny, ary
hoy izy tamy ny Filipo, Aiza no
hividianan'tsikia mofo 'mba ho
hani'ny ireto?
6 Ary izy nilaza izany 'mba
hizaha toetra azy: fa fanta'ny
hiany izay hatao ny.
7 Ary i Filipo namaly azy hoe,
Ny mofo n'eranambatry roan-
jato tsy ampy ho azy, 'mba ha-
hazoa'ny kely avy.
8 Ny mpiana'ny anankiray,
Andrio rahalahy ny Simona Pe-
tera, nilaza tamy ny hoe,
9 Misy zaza aty manana am-
pempa dimy amy ny barily, ary
hazandrano madinikia roa: fa
hoatrinona izany amy ny olona
be izao!
10 Ary i Jesosy nanao hoe,
Asavy hipetraka ny olona. Ary
nisy ahitra be teo. Ary dia nipe-
traka ny olona, ny isa ny tokony
ho dimy arivo.
11 Ary i Jesosy naka ny am-
pempa; ary rehefa nisaotra, dia
no zarai'ny tamy ny mpianatra,
ary ny mpianatra tamy ny izay
nipetraka; ary ny hazandrano
koa toraky izay ilai'ny.
12 Ary rehefa voky izy, dia
nilaza tamy ny mpiana'ny izy,
Angony ny sisa tsy lany 'mba
tsy hisy ho very akory.
13 Ary izy dia nanangona, ary
nahafeno ny sobiky roa amby
ny folo tamy ny sombintsombiny
ny ampempa dimy tamy ny ba-
rily izay amby ny tsy lany ny.
14 Ary izany olona izany raha
nahita ny fahagagana izay natao
ny Jesosy, dia nilaza hoe, Ley
ity tokoa no mpaminany izay ho
avy ety an-tany.
15 Ary i Jesosy rehefa naha-
lala, fa avy izy haka azy 'mba
hatao ny ho mpanjaka, dia niala,
ka lasa indray izy irery hankany
amy ny tendrombohitra.
16 Ary rehefa harivariva ny
andro, dia lasa nidina tany amy
ny ranomasina ny mpiana'ny,
17 Ary raha niditra tany an-
tsambo, dia nampita ny ranoma-
sina hankany Kaperinaomy izy.
Ary efa maizina tamy ny izany
raha tsy 'mbola tonga teo amy
ny i Jesosy.

18 Ary ny ranomasina nitopi-
topy, fa mahery ny fifofofofo ny
ny rivotra.
19 Ary no ny efa no voizi'ny
tokony dimy amby roa polo na
telo polo sitadio, dia nahita any
Jesosy nitsangantsangana tam-
bony ny ranomasina ka nanake-
ky ny sambo: ary dia natahotra
izy.
20 Fa hoy izy tamy ny, Izaho
no izy; fa aza matahotra.
21 Ary izy tia nandray azy ho
any an-tsambo: ary vetivety
foana ny sambo dia tonga tamy
ny izay naleha ny.
22 Ny andro manaraka raha
ny olona izay nijanona tany an-
dafy ny amoron-dranomasina,
tsy nahita sambo, afa tsy iray
hiany, ary i Jesosy tsy niara-ni-
ditra tamy ny mpiana'ny ho any
an-tsambo, fa lasa ho azy ny
mpiana'ny;
23 (Nefa tonga ny sambo hafa,
avy tany Tiberiasa akeky ny ley
nihinana'ny ny mofo, rehefa ni-
saotra ny Tompo:)
24 Ary rehefa hita ny ny olona,
fa tsy teo i Jesosy, na ny mpia-
na'ny aza, dia niditra tany an-
tsambo izy, ary nankany Kape-
rinaomy, hitady any Jesosy.
25 Ary rehefa hita ny tandafy
ny amoron-dranomasina izy, dia
hoy izy tamy ny, Raby, Oviana
no tonga teto hianao?
26 I Jesosy namaly azy, dia
nilaza hoe, Izaho milaza amy
nareo marina tokoa, Hianareo
mitady ahy, ka tsy tamy ny na-
hita'nareo ny fahagagana, fa
tamy ny nihinana'nareo ny am-
pempa, ka voky.
27 Aza miasa ny fihinana izay
mety ho lany, fa ny fihinana izay
maharitra ho any amy ny fiaina-
na mandrakizay, izay homeny
ny Zanadahy anareo: fa izy no
tovi'n'Andriamanitra Ray.
28 Ary hoy izy tamy ny, Ino-
na no hatao nay, 'mba hiasa'nay
ny asa n'Andriamanitra?
29 I Jesosy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, Ity no asa n'An-
driamanitra, 'mba hinoa'nareo
izay nirahi'ny.
30 Ary hoy izy tamy ny, Ino-
na avy no fahagagana atao nao
'mba ho hita nay, ka dia hinoa'
nay anao? Inona no atao nao?
31 Ny ray nay nihinana mana
tany an-efitra; tahaky ny efa no
sorata'ny hoe, Izy nanome azy
mofo avy tany an-danitra 'mba
ho hani'ny.
32 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, I Mosesy tsy na-
nome anareo izay mofo avy tany
an-danitra; fa ny Ray ko no
manome anareo ny mofo avy
tany an-danitra.
33 Fa ny mofo n'Andriamani-
tra no izay avy any an-danitra,
ary manome fiainana ho any izao
tontolo izao.
34 Ary hoy izy tamy ny, Tom-
po ko, omeo anay mandrakariva
izany mofo izany.
35 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Izaho no mofo ny ny
fiainana: ka izay manatona ahy
tsy ho noana mandrakizay; ary
izay mino ahy tsy hangetaheta
mandrakizay.
36 Fa izaho milaza amy nareo,
Fa hianareo efa nahita ahy, fa
tsy mino.
37 Izay rehetra nome'ny ny
Ray ko ahy, dia hanatona ahy;
ary izay manatona ahy tsy 'mba
haria'ko na iray akory.
38 Fa izaho tsy nidina avy tany
an-danitra 'mba hanao ny fanka-
sitraha'ko, fa ny fankasitrahany
izay naniraka ahy.
39 Ary ity no fankasitrahany
izay naniraka ahy, ka izay rehe-
tra nome'ny ahy, tsy hisy haria'
ko, na iray akory, fa hatsanga'
ko indray izy amy ny andro fa-
rany.
40 Fa ity no fankasitrahany

izay naniraka ahy, ka izay re-
hetra mahita ny Zanaka, ary
mino azy, dia hahazo fiainana
mandrakizay; ary izaho hanan-
gana azy amy ny andro farany.
41 Ary ny Jiosy nimonjomonjo
tamy ny, satria izy nanao hoe,
Izaho no mofo nidina avy tany
an-danitra.
42 Ary hoy izy, Ity va no Je-
sosy zanaky Josefa, ny ray sy
reny ny fantatr'ay? ary nahoana
izy no manao hoe, Izaho nidina
tany an-danitra?
43 I Jesosy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Aza mifampimon-
jomonjo hianareo.
44 Tsy misy olono mahay ma-
natona ahy, raha tsy taomi'ny
ny Ray izay naniraka ahy izy:
ary izaho hanangana azy amy
ny andro farany.
45Efa no sorata'ny tao amy
ny mpaminany, Ary izy rehetra
hampianarin'Andriamanitra. I-
zay rehetra nandre, ary nianatra
tamy ny Ray, dia manatona ahy
izy.
46 Tsy misy izay nahita ny
Ray, afa tsy izay ao amy n'An-
driamanitra, izy no nahita ny
Ray.
47 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Izay mino ahy
dia mahazo fiainana mandraki-
zay.
48 Izaho no mofo n'aina.
49 Ny ray nareo nihinana ny
mana tany an-efitra, ary maty
hiany,
50 Ity no mofo izay nidina ta-
ny an-danitra, 'mba tsy ho faty
izay mihinana azy.
51 Izaho no mofo n'aina izay
nidina tany an-danitra: raha mi-
sy mihinana izany mofo izany,
dia ho velona mandrakizay: ary
ny mofo izay home'ko no nofo
ko, izay home'ko ho fiainany
izao tontolo izao.
52 Ary ny Jiosy nifanditra
hoe, Atao ny ity lehilahy ity aho-
ana, no hanomeza'ny ny nofo
ny ho hanina?
53 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, raha tsy mihinana
ny nofo ny Zanadahy hianareo,
ary misotro ny ra ny, dia tsy
manan'aina hianareo.
54 Fa izay mihinana ny nofo
ko, ary misotro ny ra ko, no ma-
nan'aina mandrakizay; ary iza-
ho hanangana azy amy ny andro
farany.
55 Fa ny nofo ko no fihinana
tokoa, ary ny ra ko no fisotro
tokoa.
56 Izay mihinana ny nofo ko,
ary misotro ny ra ko, dia mitoe-
tra amy ko, ary izaho ao amy ny.
57 Tahaky ny Ray velona izay
naniraka ahy, ary izaho velona
amy ny Ray; dia tahaky izany
izay mihinana ahy, dia ho velo-
na amy ko izy.
58 Ity no mofo izay nidina tany
an-danitra: tsy tahaky ley no
hani'ny ny ray nareo, ary maty
hiany: fa izay mihinana ity mo-
fo ity, dia ho velona mandraki-
zay.
59 Ireto teny ireto no lazai'ny
tany amy ny sionagogy, raha
nampianatra tao i Kaperinaomy
izy.
60 Ary maro tamy ny mpiana'
ny raha nandre, dia nanao hoe,
Mafy ity teny ity; iza no maha-
haino azy?
61 Raha i Jesosy nahalala
tam-po, fa ny mpiana'ny nimon-
jomonjo tamy ny izany, dia hoy
izy tamy ny, Mahatafintohina
anareo va izany?
62 Manao ahoana raha hiana-
reo hahita ny Zanadahy mia-
katra amy ny izay nitoera'ny
taloha?
63 Ny fanahy no mahavelona;
fa ny nofo tsy mahasoa na inona
na inona: ny teny izay no lazai'
ko tamy nareo, dia fanahy, sy
aina.

64 Fa ny sasany amy nareo
tsy mino. Fa fantatry Jesosy
fony hatr'amy ny taloha, izay
tsy nino, ary izay hamadikia azy.
65 Ary hoy izy tamy ny, Izany
no lazai'ko tamy nareo, ka tsy
misy olona mahay manatona ahy,
raha tsy nome'ny ny Ray ko azy.
66 Tamy ny izany, maro amy
ny mpiana'ny niala, ary tsy nia-
raka tamy ny intsony.
67 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
roa amby ny folo lahy, Hiana-
reo koa va 'mba handao ahy?
68 I Simona Petera namaly
azy hoe, Tompo ko, hankaiza
izahay? fa hianao no manana
ny teny ny fiainana mandraki-
zay.
69 Ary izahay mino, ary ma-
halala, fa hianao no Iray Masina
amy n'Andriamanitra velona.
70 I Jesosy namaly azy hoe,
Tsy efa no fidi'ko va hianareo
roa amby ny folo lahy, ary de-
voly no anankiray amy nareo?
71 Fa i Jiodasy Isikariotra
zanaky Simona no teneni'ny: fa
izy no hamadikia azy, dia anan-
kiray tamy ny roa amby ny folo
lahy.

## TOKO VII.

Ary rehefa afaky izany, i Jesosy
nandeha tany Galily: fa izy na-
lain-kiandeha tany Jiory, fa ny
Jiosy nitady hamono azy.
2 Fa efa akeky ny fanasany
ny taberinakily ny Jiosy.
3 Ary hoy ny rahalahy ny ta-
my ny, Mialà ety, ary mandeha
any Jiodia 'mba ho hita ny ny
mpianatr'ao koa izay asa atao
nao.
4 Fa tsy misy olona manao za-
vatra miafina, ary mitady izay
hahita ny azy mihiarihiary. Ra-
ha manao izany hianao, misehoa
amy ny izao tontolo izao.
5 Fa na dia ny rahalahy ny
aza, tsy nino azy.
6 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Ny fotoa'ko tsy 'mbola ton-
ga: fa ny fotoa'nareo mandra-
kariva.
7 Tsy hala ny izao tontolo izao
hianareo; fa izaho no hala ny,
satria no lazai'ko fa ratsy ny
atao ny.
8 Miakara amy ny ity fanasana
ity: fa izaho tsy 'mbola hiaka-
tra amy ny ity fanasana ity; fa
tsy 'mbola tonga ny fotoa'ko.
9 Rehefa no lazai'ny tamy ny
izany teny izany, dia nitoetra
tao i Galily izy.
10 Ary rehefa lasa ny rahalahy
ny, dia niakatra tamy ny fana-
sana koa izy, tsy misehoseho,
fa mangingina.
11 Ary ny Jiosy nitady azy tao
amy ny fanasana, ary hoy izy,
Aiza izy?
12 Ary no bedibede'ny ny olo-
na be hiany izy: fa hoy ny sa-
sany, Lehilahy tsara fanahy
izy; ary hoy ny sasany, Tsia; fa
mamitaka ny olona izy.
13 Nefa tsy nisy niteny mari-
marina, fa natahotra any Jiosy
izy.
14 Ary rehefa nisasaka ny fa-
nasana, dia niakatra tamy ny
tempoly i Jesosy, ary nampiana-
tra.
15 Ara gaga ny Jiosy, ka na-
nao hoe, Nahoana ny lehity no
mahalala soratra, nefa tsy 'mbo-
la nianatra?
16 I Jesosy namaly azy, dia
nilaza hoe, Ny fampianara'ko
tsy ahy, fa any izay naniraka
ahy.
17 Raha misy olona hanao ny
sitra-po ny, dia hahalala ny
fampianarana, na an'Andria-
manitra, na teny ko izy.
18 Izay miteny ny tena ny, dia
mitady ny voninahi'ny: fa izay
mitady ny voninahitra izay na-
niraka azy no marina, ary tsy
misy meloka ao amy ny.
19 Tsy i Mosesy va no nanome
anareo ny lalàna, nefa tsy misy

na iray akory mankato ny lalà-
na amy nareo? Nahoana hiana-
reo mitady hamono ahy?
20 Ny olona namaly dia nilaza
hoe, Hianao manana demonia:
iza no mitady hamono anao?
21 I Jesosy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Izaho efa nanao
zavatra iray, ary hianareo rehe-
tra dia gaga amy ny izany.
22 I Mosesy nanome anareo
ny famorana; (nefa tsy avy tamy
ny Mosesy, fa tamy ny razana;)
ary hianareo mamora olona amy
ny sabata.
23 Raha misy olona fora'ny
amy ny sabata 'mba tsy hanota
ny lalàny Mosesy; tezitra amy
ko va hianareo, satria nahasitra-
na olona tamy ny sabata aho?
24 Aza mitsara manaraky ny
fisehoana, fa mitsara marina.
25 Ary ny olona sasany tany
Jeriosalema nanao hoe, Tsy le-
hity va izay no tadiavi'ny ho vo-
noina?
26 Ary, indro, izy miteny ma-
rimarina, nefa tsy misy milaza
amy ny akory. Fantatry ny
mpanapaka tokoa va, fa ity no
izay Kraisty?
27 Nefa fanta'tsikia izay nihia-
via'ny ity lehilahy ity: fa raha
avy ny Kraisty, tsy misy maha-
lala izay ihiavia'ny.
28 Ary i Jesosy niantso tany
an-tempoly, raha nampianatra,
hoe, Hianareo mahalala ahy,
ary mahalala izay nihiavia'ko
koa: ary izaho tsy avy ho ahy,
fa izay naniraka ahy no marina,
izay tsy fantatr'areo.
29 Fa izaho mahafantatra azy;
fa efa avy tany amy ny aho, ary
izy efa naniraka ahy.
30 Ary izy dia nitady hisam-
botra azy: fa tsy nisy olona ni-
tana azy, satria tsy 'mbola tonga
ny ora ny.
31 Ary maro ny olona nino
azy, ary nilaza hoe, Raha avy
ny Kraisty, hanao fahagagana
mihoatra no ho izay atao ny le-
hity va izy?
32 Ny Farisisa nandre ny olo-
na nibedibedy izany zavatra iza-
ny tamy ny; ary ny Farisisa sy
ny mpisorona be dia naniraka
ny mpandraharaha 'mba hisam-
botra azy.
33 Ary hoy Jesosy, Kely foana
ny fotoa'ko amy nareo, dia voa
hankany amy ny izay efa nani-
raka ahy aho.
34 Hianareo hitady ahy, fa tsy
hahita; ary izay itoera'ko, tsy
azo aleha nareo.
35 Ary ny Jiosy dia nifampi-
laza hoe, Hankaiza izy, ka tsy
ho hita nay? hankany amy ny
Girikia miely va izy, ary ham-
pianatra any Girikia?
36 Manao ahoana izany teny
atao ny izany hoe, Hianareo hi-
tady ahy, fa tsy hahita; ary izay
itoera'ko, tsy azo aleha nareo?
37 Ary tamy ny andro farany,
izay no andro lehibe ny fana-
sana, i Jesosy nitsangana, ary
niantso hoe, Raha misy olona
mangetaheta, avelao izy hankaty
amy ko, ary hisotro.
38 Izay mino ahy, tahaky ny
no lazai'ny ny Soratra Masina
hoe, Ny renirano n'aina hiboi-
boikia ao an-kibo ny.
39 (Ary ny Fanahy izay ho rai-
si'ny ny mino azy no atao ny iza-
ny: fa ny Fanahy Masina tsy
'mbola nome'ny; satria i Jesosy
tsy 'mbola nankalazai'ny.)
40 Ary maro ny olona raha
nandre izany teny izany, dia ni-
laza hoe, Mpaminany tokoa lehy
ity.
41 Ary ny sasany nilaza hoe,
Ity no Kraisty. Fa hoy ny sasa-
ny, i Kraisty avy eo any Galily
va?
42 Tsy no lazai'ny ny Soratra
Masina hoe va, Fa i Kraisty ho
avy amy ny taranaky Davidra
sy any an-tanàny Betilehema
zay nonena'ny Davidra?

43 Ary nisara-tsaina ny olona
tamy ny.
44 Ary ny sasany nitady hi-
samboatra azy; fa tsy nisy olo-
na nitana azy.
45 Ary ny mpandraharaha
nankany amy ny mpisorona be
sy ny Farisisa; ary hoy izy tamy
ny, Nahoana hianareo no tsy ni-
tondra azy?
46 Ny mpandraharaha namaly
hoe, Tsy nisy lehilahy niteny ta-
haky ity lehilahy ity.
47 Ary ny Farisisa namaly azy
hoe, Efa no fitahi'ny koa va hi-
anareo?
48 Misy loholona amana Fari-
sisa nino azy va?
49 Fa ireto olona ireto izay
tsy mahalala ny lalàna no ozoni'
ny.
50 I Nikodemosy, (anankiray
tamy ny izay avy alina tamy ny
Jesosy,) dia nilaza tamy ny hoe,
51 Hamelohi'ny ny lalàn-tsikia
va ny olona, raha tsy 'mbola
nandre azy voalohany, ary ma-
halala izay atao ny?
52 Izy namaly dia nilaza tamy
ny hoe, 'Mba avy any Galily koa
va hianao? Katsaho, ary izahao;
fa tsy misy mpaminany avy ao
i Galily.
53 Ary dia lasa nody izy rehe-
tra.

TOKO VIII.

Ary i Jesosy nankany an-ten-
drombohitry ny Oliva.
2 Ary no ny maraina koa, dia
niditra tany an-tempoly indray
izy, ary ny olona rehetra nankao
amy ny; ary izy nipetraka, dia
nampianatra azy.
3 Ary ny mpanoratra sy ny
Farisisa nitondra ny vehivavy
izay azo ny nandranitra; ary
rehefa napetra'ny teo afovoany,
4 Dia hoy izy tamy ny, Tom-
po ko, ity vehivavy ity, tandry
ny indrindra azo nandranitra.
5 Fa i Mosesy efa nandidy
anay tamy ny lalàna, ka ho tora-
ha'ny izay manao toy izany: fa
ahoana kosa hoy hianao?
6 Fa izy nilaza izany 'mba ha-
ka fanahy azy, 'mba hahazoa'ny
izay hiampanga'ny azy. Ary i
Jesosy niondrikia, ary nanoratra
ny tany tamy ny rantsan-tàna'
ny.
7 Ary raha nanontany azy
mandrakariva izy, dia nitraka
izy, ary hoy izy tamy ny, Izay
tsy meloka amy nareo, avelao
izy hanoraka azy vato voaloha-
ny.
8 Ary izy niondrikia indray,
dia nanoratra ny tany.
9 Ary izay nandre, dia nam-
pangai'ny ny eritreri'ny, dia nivo-
aka tsy iray iray hatr'amy ny
zokinjoky ny, ka dia hatr'amy
ny zandrin-jandry ny; ary i Je-
sosy hiany no sisa sy ley vehiva-
vy nitsangana afovoany.
10 Fa rehefa nitraka i Jesosy,
dia tsy nahita na iray akory, afa
tsy ley vehivavy, dia hoy izy ta-
my ny, Ravehivavy, aiza ley ni-
ampanga anao? tsy misy olona
nanameloka anao va?
11 Dia hoy izy, Tsy misy,
Tompo ko. Ary hoy Jesosy
tamy ny, Izaho koa tsy 'mba
manameloka anao: fa mande-
hana, ary aza manota intsony.
12 Ary i Jesosy niteny tamy ny
indray hoe, Izaho no fahazava-
ny izao tontolo izao, izay mana-
raka ahy, tsy handeha amy ny
maizina, fa hanana ny fahazavan'
aina.
13 Ary hoy ny Farisisa tamy
ny, Ny tena nao hiany no lazai'
nao; ary tsy marina ny filaza'
nao.
14 I Jesosy namaly dia nila-
za tamy ny hoe, Nefa ny tena
ko hiany no lazai'ko, fa marina
ny filaza'ko: fa izaho mahalala
izay nihiavia'ko, sy izay haleha
ko; fa hianareo tsy mahalala
izay ihiavia'ko, na izay haleha
ko.

15 Hianareo mitsara manara-
ky ny nofo; fa izaho tsy mitsa-
ra olona na iray akory.
16 Ary na mitsara aza aho, dia
marina ny fitsara'ko: fa tsy ire-
ry aho, fa izaho sy ny Ray izay
naniraka ahy.
17 Ary efa no sorata'ny tamy
ny lalà'nareo koa, ka marina ny
filazany ny roa lahy.
18 Izaho no iray milaza ny te-
na ko, ary ny Ray izay naniraka
ahy, no milaza ahy koa.
19 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Aiza izay Ray nao? I Jesosy
namaly hoe, Hianareo tsy maha-
lala ahy, na ny Ray ko: fa raha
hianareo mahalala ahy, dia ma-
halala ny Ray ko koa hianareo,
20 Izany teny izany no lazai'
ny tao ampitahirizan-drakitra,
raha nampianatra tao an-tem-
poly izy: ary tsy nisy olona ni-
tana azy; fa tsy 'mbola tonga
ny ora ny.
21 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
indray hoe, Izaho handeha amy
ny izay aleha ko, ary hianareo
hitady ahy, ary ho faty amy ny
fahota'nareo: ka izay haleha
ko, tsy azo haleha nareo.
22 Ary hoy ny Jiosy, Hamono
tena va izy? no manao hoe, Izay
haleha ko, tsy azo haleha nareo.
23 Ary hoy izy tamy ny, Hia-
nareo avy taty ambany; fa izaho
avy tany ambony: hianareo avy
tamy ny tany; fa izaho tsy tamy
ny tany.
24 Koa amy ny izany nilaza'
ko tamy nareo, Ka hianareo ho
faty amy ny fahota'nareo: fa
raha tsy mino hianareo fa izaho
no izy, hianareo ho faty amy ny
fahota'nareo.
25 Ary hoy izy tamy ny, Iza
hianao? Ary i Jesosy nilaza ta-
my ny hoe, Izaho ley no lazai'ko
tamy nareo fony tamy ny taloha.
26 Izaho manana zava-maro
ho lazaina, sy hitsarana amy na-
reo: fa marina izay naniraka
ahy; ary izaho milaza amy ny
izao tontolo izao izay zavatra no
re ko tamy ny.
27 Tsy fanta'ny fa ny Ray no
lazai'ny tamy ny.
28 Ary i Jesosy nilaza tamy
ny hoe, Rehefa hasandratr'areo
ny Zanadahy, dia ho fantatr'
areo, fa izaho no izy, ary izaho
tsy manao na inona na inona
ho ahy; fa tahaky ny nampia-
nara'ny ny Ray ahy no ilaza'ko
izany zavatra izany.
29 Ary izay naniraka ahy no
mitoetra amy ko: fa ny Ray tsy
mamela ahy ho irery; fa izaho
manao izay ankasitraha'ny man-
drakariva.
30 Raha niteny izany teny
izany izy, dia maro no nino azy.
31 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
Jiosy izay nino azy hoe, Raha
maharitra amy ny teny ko hiana-
reo, dia ho mpianatr'o tokoa
hianareo;
32 Ary hianareo hahalala ny
marina, ary ny marina hanafaka
anareo.
33 Izy namaly azy hoe, Izahay
no zanaky Abirahama, ary tsy
'mba andevo n'olona: ka naho-
ana no atao nao hoe, Ho afaka
hianareo?
34 Ary i Jesosy namaly azy
hoe, Lazai'ko amy nareo marina
tokoa, fa izay rehetra manota,
dia andevo ny ota.
35 Fa ny andevo tsy mitoetra
an-trano mandrakariva: fa ny
Zanaka no mitoetra ao mandra-
kariva.
36 Ary raha ny Zanaka mana-
faka anareo, dia ho afaka tokoa
hianareo.
37 Fantatr'o hiany, fa zanaky
Abirahama hianareo; nefa hia-
nareo mitady hamono ahy, satria
ny teny ko tsy ao amy nareo.
38 Izay efa hita ko tamy ny
Ray ko no lazai'ko: ary izay
efa hita nareo tamy ny ray nareo
kosa no atao nareo.

39 Ary izy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, I Abirahama no
ray nay. Ary hoy Jesosy tamy
ny, Raha zanaky Abirahama
hianareo, dia ny atao ny Abira-
hama no atao nareo.
40 Fa ankehitriny hianareo
mitady hamono ahy, lehilahy
izay nilaza marina tamy nareo
izay re ko tamy n'Andriamani-
tra: fa tsy 'mba nanao izany i
Abirahama.
41 Hianareo manao ny fanaon'
dray nareo. Ary izy nilaza tamy
ny hoe, Izahay tsy zaza momba
reny; fa iray Ray izahay, dia
Andriamanitra.
42 Hoy Jesosy tamy ny, Raha
Andriamanitra no Ray nareo,
hianareo ho tia ahy: fa izaho
avy tamy n'Andriamanitra 'mba
hankaty; fa izaho tsy tonga ho
ahy, fa izy naniraka ahy.
43 Nahoana no tsy fantatr'areo
ny teny ko? satria hianareo tsy
mihaino ny teny ko.
44 Ny devoly no ray nareo,
ary izay tia ny ray nareo, no tia
nareo atao. Izy no mpamono
olona fony tamy ny taloha, ary
tsy nitoetra tamy ny marina,
satria tsy misy marina ao amy
ny. Raha mandaingia izy, dia
miteny ny azy; fa mpandainga
izy, sady ray ny.
45 Ary hianareo tsy mino ahy,
satria izaho milaza ny marina.
46 Iza moa amy nareo no han-
dentikia ahy amy ny heloka?
Raha ny marina no lazai'ko, na-
hoana hianareo no tsy mino
ahy?
47 Izay avy amy n'Andria-
manitra mihaino ny teny n'An-
driamanitra: ary hianareo dia
tsy mihaino, satria tsy avy amy
n'Andriamanitra hianareo.
48 Ny Jiosy namaly, dia nilaza
tamy ny hoe, Tsy marina va izay
no lazai'nay, fa Samaritana hia-
nao, ary manana demonia?
49 I Jesosy namaly hoe, Izaho
tsy manana demonia; fa izaho
mankalaza ny Ray ko, ary hia-
nareo mahafaboninahitra ahy.
50 Fa izaho tsy mitady voni-
nahitra ho ahy: fa misy iray
izay mitady sy mitsara.
51 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Raha ny olona
mitandrina ny teny ko, dia tsy
'mba hahita ny fahafatesana
mandrakizay izy.
52 Ary ny Jiosy nilaza tamy ny
ny hoe, Ankehitriny fantatr'ay
fa manana demonia hianao. Fa
i Abirahama sy ny mpaminany
maty; ary hoy hianao, Raha ny
olona mitandrina ny teny ko, tsy
'mba hanandrana ny fahafatesa-
na mandrakizay izy.
53 Hianao va ambony no ho
i Abirahama ray nay izay maty?
ary ny mpaminany izay maty
koa: fa atao nao iza hianao?
54 I Jesosy namaly hoe, Raha
izaho mankalaza tena, dia tsi-
nontsinona ny voninahitr'o: fa
ny Ray ko no mankalaza ahy;
izay atao nareo ho Andriama-
nitr'areo:
55 Hianareo tsy mahafantatra
azy; fa izaho no mahafatatra
azy: ary raha lazai'ko, fa tsy
fantatr'o izy, dia 'mba mpan-
daingia tahaka anareo aho: fa
izaho mahafantatra azy, ary mi-
tandria ny teny ny.
56 Ary i Abirahama ray nareo
ta-hahita ny andro ko indrindra:
ary izy nahita, dia faly.
57 Ary ny Jiosy nanao tamy
ny hoe, Hianao tsy 'mbola di-
mam-polo taona, ary efa nahita
any Abirahama va hianao?
58 Hoy Jesosy tamy ny, Iza-
ho milaza amy nareo marina
tokoa, Raha tsy 'mbola ary
i Abirahama, dia izy aho.
59 Ary izy naka vato hitoraka
azy: ary Jesosy niery, ary ni-
voaka tao amy ny tempoly.

TOKO IX.

Ary raha nandalo izy, dia nahita ny lehilahy jamba hatr'any an-kibon-dreny ny.
2 Ary ny mpiana'ny nanontany azy hoe, Raby, iza no nanota, ity lehilahy ity, fa ny ray amandreny ny, no teraka jamba izy?
3 Ary i Jesosy namaly hoe, Ity lehilahy ity tsy nanota, na dia ny ray aman-dreny ny aza: fa 'mba hanehoa'ny ny asa n'Andriamanitra amy ny.
4 Izaho tsy mahay tsy manao ny asa ny izay naniraka ahy, raha 'mbola andro: fa avy ny alina, ka tsy mahazo miasa ny olona.
5 Raha aty an-tany aho, dia fahazavany izao tontolo izao aho.
6 Ary rehefa nilaza izany izy, dia nandrora, ary natao ny feta ny rora'ny, dia nahoso'ny ny maso ny ley jamba.
7 Dia nilaza tamy ny hoe, Mandehana, mandroa amy ny farihy ny Siloama, (izay atao hoe, raha adikia, Aterina,) Ary lasa izy, ary nandro, dia niverina nihiratra.
8 Ary ny namany, sy izay nahita azy fa jamba taloha izy, nanao hoe, Tsy ley ity va ley nipetraka sy nangataka fahiny?
9 Ny sasany nanao hoe, Ity no izy; ary hoy ny sasany, Tahaka azy izy: fa hoy izy, Izaho no izy.
10 Ary izy nilaza tamy ny hoe, Nanao ahoana no nihirata'ny ny maso nao?
11 Ary izy namaly dia nilaza hoe, Ny lehilahy izay natao ny hoe, Jesosy nanao feta, ary nahoso'ny ny maso ko, ary hoy izy tamy ko, Mandehana any Siloama, ary mandroa: ary lasa nandro aho, dia nahiratra.
12 Ary hoy izy tamy ny, Aiza izy? Dia hoy izy, Tsy fantatr'o.
13 Ary izy nitondra any ley jamba tany amy ny Farisisa.
14 Ary tamy ny sabata no nanaova'ny Jesosy feta, sy nampihirata'ny ny maso ny.
15 Ary ny Farisisa koa nanontany azy indray, izay nampihirata'ny ny maso ny. Ary hoy izy tamy ny, Nasia'ny feta ny maso ko, ary nandro aho dia nahiratra.
16 Ary ny Farisisa sasany nanao hoe, Tsy avy any amy n'Andriamanitra izany lehilahy izany, satria izy tsy mitandrina ny sabata. Ary hoy ny sasany, Nahoana, ny mpanota no mahay manao ny fahagagana toy izany? dia nisaratsaina izy.
17 Ary hoy izy indray tamy ny ley jamba, Inona no lazai'nao izay efa nampihiratra ny maso nao? Ary hoy izy, Mpaminany izy.
18 Fa ny Jiosy tsy nino azy, ka efa jamba izy, ary nahiratra ambara-piantso ny ny ray ny sy ny reny ny ley nahiratra.
19 Ary izy nanontany azy hoe, Ity moa no zanak'areo, izay natao nareo hoe, Teraka jamba? nahoana izy no mahiratra ankehitriny?
20 Ny ray sy ny reny ny namaly dia nilaza hoe, Fantatr'ay fa zanak'ay izy, ary efa teraka jamba izy:
21 Tsy fantatr'ay izay nahirata'ny; ary tsy fantatr'ay izay nampihiratra ny maso ny: izy efa lehibe; anontanio izy: fa izy hamaly.
22 Izany teny izany no lazai' ny ray aman-dreny ny, fa matahotra ny Jiosy izy: fa nifaneky raha teo ny Jiosy handroaka tamy ny sionagogy izay haneky azy ho Kraisty.
23 Ary tamy ny izany, dia no lazai'ny ny ray aman-dreny ny hoe, Izy efa lehibe; anontanio izy.
24 Ary dia nantsoi'ny indray ley jamba, ary hoy izy tamy ny, Omeo voninahitra an'Andriama-

nitra; fa fantatr'ay fa mpanota
izay lehilahy izay.
25 Ary izy namaly dia nilaza
hoe, Tsy fantatr'o, na mpanota
izy, na tsia: fa izany hiany no
fantatr'o, fa efa jamba aho, ary
mahiratra aho ankehitriny.
26 Ary izy nilaza tamy ny indray,
Inona no natao ny tamy
nao? ary nanao ahoana no nampihirata'ny
ny maso nao?
27 Ary izy namaly azy hoe,
Efa lazai'ko tamy nareo rahateo,
fa hianareo tsy nihaino: nahoana
no te hihaino indray hianareo?
te ho mpiana'ny koa va hianareo?
28 Dia nihomeheza'ny izy, ary
hoy izy, Hianao no mpiana'ny;
fa izahay mpianatry ny Mosesy.
29 Fantatr'ay fa ny Andriamanitra
efa niteny tamy ny Mosesy:
fa lehity tsy fantatr'ay izay nihavia'ny.
30 Ley lehilahy namaly, dia
nilaza tamy ny hoe, Mahagaga
tokoa izany, ka tsy fantatr'areo
izay ihavia'ny, nefa izy nampihiratra
ny maso ko.
31 Dia fanta'tsikia fa Andriamanitra
tsy mihaino mpanota:
fa izay mpanompo n'Andriamanitra,
ary manao ny sitraky ny
fo ny no henoi'ny.
32 Fa fony nanaova'ny izao
tontolo izao tsy 'mbola nisy olona
nandre ny nampihiratra ny
maso ny izay teraka jamba.
33 Raha tsy avy amy n'Andriamanitra
izy, tsy mahay manao
na inona na inona.
34 Ary izy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, Hianao koa teraka
tamy ny ota, ary mampianatra
anay va hianao? Ary dia no
roahi'ny izy.
35 Ary i Jesosy nandre fa no
roahi'ny izy; ary rehefa hita ny
izy, dia hoy izy tamy ny, Mino
ny Zanak'Andriamanitra va hianao?
36 Ary izy namaly dia nilaza
hoe, Iza no izy, Tompo ko, 'mbâ
hinoa'ko azy?
37 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Hianao efa nahita azy,
sady izay miresaka amy nao no
izy.
38 Ary hoy izy, Tompo ko,
mino aho. Ary izy nivavaka
tamy ny.
39 Ary hoy Jesosy, Fa hitsara
no ihiavia'ko taty an-tany 'mba
hihita'ny ny tsy mahiratra; ary
hahajamba'ny ny mahiratra.
40 Ary ny Farisisa sasany tao
amy ny, raha nandre izany, dia
nilaza tamy ny hoe, Jamba koa
va izahay?
41 I Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Raha jamba hianareo tsy
'mba meloka: fa ankehitriny
hianareo manao hoe, Mahita izahay;
ary amy ny izany, dia meloka
hiany hianareo.

## TOKO X.

Izaho milaza amy nareo marina
tokoa, fa izay tsy miditra amy
ny varavarana, fa mananikia ny
fefy, dia mpangalatra sy jiolahy
izy.
2 Ary izay miditra amy ny varavarana
no mpiandry ondry.
3 Ny mpiambina ny varavarana
mamoha ho azy; ary ny
ondry mandre ny feo ny: ary
izy miantso ny ondry ny amy ny
anarana, ary mitondra azy hivoaka.
4 Ary raha mamoaka ny ondry
ny izy, dia mialoha azy, ary ny
ondry ny manaraka azy: fa fanta'ny
ny feo ny.
5 Ary izy tsy hanaraka ny vahiny,
fa handositra azy, satria
tsy fanta'ny ny feo ny.
6 I Jesosy nilaza tamy ny izany
fanoharana izany: fa tsy azo
ny izay no lazai'ny tamy ny.
7 Ary i Jesosy nanao tamy ny
indray hoe, Izaho milaza amy
nareo marina tokoa, Izaho no
varavaran'ondry.

8 Mpangalatra sy jiolahy no
izay rehetra mialoha ahy: fa ny
ondry tsy mihaino azy.
9 Izaho no varavarana: raha
izaho no hidirana, dia harova'ny
izy, ary izy hivoaka sy hiditra,
ary hahazo fihinana.
10 Ny mpangalatra tsy avy,
raha tsy hangalatra sy hamono,
ary hanimba: fa izaho avy 'mba
hahazoa'ny ny fiainana, ary 'mba
hahazoa'ny ny mihoatra.
11 Izaho mpiandry tsara: ny
mpiandry tsara manolotra ny ai'
ny hisolo ny ondry.
12 Ary mpitamby, fa tsy mpi-
andry, tsy 'mba tompon'ondry
izy, raha hita ny fa avy ny am-
boa-dia, dia ilaoza'ny ny ondry,
ka mandositra; ary ny amboa-
dia misambotra azy, ary manely
ny ondry.
13 Ny mpitamby mandositra,
fa mpitamby izy, ary tsy mitan-
drina ny ondry.
14 Izaho no mpiandry tsara,
ary fantatr'o ny ahy, sady fanta'
ny aho.
15 Tahaky ny ahafantara'ny
ny Ray ahy, dia tahaky izany no
ahafantara'ko ny Ray: ary izaho
manolotra ny ai'ko hisolo ny on-
dry.
16 Ary izaho manan'ondry ha-
fa izay tsy amy ny ity fisoko
ity: ary izaho tsy mahay tsy
mitondra azy koa, ary izy han-
dre ny feo ko; ary hisy fisoko
iray, sy mpiandry iray.
17 Ary izany no itiava'ny ny
Ray ko ahy, fa izaho manolotra
ny ai'ko 'mba hanala ko azy
indray.
18 Tsy misy manesotra azy
amy ko, fa ny tena ko hiany no
manolotra azy. Izaho manana
fanefana hanolotra azy, ary ma-
nana fanefana handray azy in-
dray. Izany teny izany azo ko
tamy ny Ray ko.
19 Ary ny Jiosy nisara-tsaina
indray tamy ny izany teny izany.
20 Ary maro no nanao hoe teo
amy ny, Manana demonia izy,
sady adala; nahoana hianareo
no mihaino azy?
21 Ny sasany nanao hoe, Tsy
izany no teny ny demoniaka. Ny
demoniaka moa mahay mampi-
hiratra ny jamba?
22 Ary ny olona nitandrina ny
fahadiovana teo i Jeriosalema,
ary ririnina ny andro.
23 Ary i Jesosy nandehandeha
tamy ny tempoly teo amy ny
fidirany ny Solomona.
24 Ary ny Jiosy nanodidina
azy, ary nilaza tamy ny hoe,
Ambarapa-hoviana no hampisa-
lasala'nao anay? Raha hianao
no Kraisty, lazao marina amy
nay.
25 Ary i Jesosy namaly azy
hoe, Izaho nilaza tamy nareo,
fa tsy inoa'nareo: ny asa izay
atao ko amy ny anarany ny Ray
ko no manambara ahy.
26 Fa hianareo tsy mino, satria
hianareo tsy 'mba isany ny on-
dry ko, tahaky ny no lazai'ko
tamy nareo.
27 Ny ondry ko mandre ny feo
ko, ary izaho mahalala azy, ary
izy manaraka ahy:
28 Ary izaho manome azy ny
fiainana mandrakizay; ary tsy
ho very mandrakizay izy, ary tsy
hisy handrombaka azy amy ny
tàna'ko.
29 Ny Ray ko izay nanome
ahy, izy lehibe no ho izy rehe-
tra; ary tsy misy mandrombaka
azy amy ny tànany ny Ray ko.
30 Izaho sy ny Ray, iray hiany.
31 Ary ny Jiosy dia naka vato
indray hitoraka azy.
32 I Jesosy namaly azy hoe,
Maro ny asa tsara naseho ko
tamy nareo avy tamy ny Ray
ko; ka amy n'iza izany asa izany
no anoraha'nareo ahy?
33 Ny Jiosy namaly azy hoe,
Izahay tsy mitoraka anao amy
ny asa tsara, fa amy ny fiteny

ratsy; satria hianao manao anao
ho Andriamanitra.
34 I Jesosy namaly azy hoe,
Tsy no sorata'ny tamy ny lalà'
nareo va, Hoy izaho, Andria-
manitra hianareo?
35 Raha izy nanao azy andri-
amanitra, izay nahazo ny teny
n'Andriamanitra, ary ny Soratra
Masina tsy azo ovana;
36 Atao nareo va, izay naha-
masini'ny ny Ray, ary nirahi'ny
tety an-tany, Hianao miteny ra-
tsy; satria hoy izaho, Zanak'An-
driamanitra aho?
37 Fa raha tsy manao ny asa
ny ny Ray ko aho, aza mino ahy.
38 Fa raha manao hiany aho,
nefa tsy mino ahy hianareo, mi-
noa ny asa: 'mba ho fantatr'a-
reo, sy hinoa'nareo, fa ny Ray
ao amy ko, ary izaho ao amy ny.
39 Ary izy nikiatsaka hisam-
botra azy indray: fa izy nando-
sitra teo an-tàna'ny,
40 Ary nandeha tany an-dafy
ny Jaoridany indray, tany amy
ny fitoerana nanava'ny Jaony
batisa voalohany; ary nitoetra
teo izy.
41 Ary maro nankany amy ny,
dia hoy izy, I Jaony tsy nanao
fahagagana; fa marina ny za-
vatra rehetra no lazai'ny Jaony
ity lehilahy ity.
42 Ary maro no nino azy teo.

TOKO XI.

Ary ny lehilahy anankiray na-
rary, atao hoe, Lazarosa, tany
Betany, tamy ny tanàny ny Mary
sy Marita, anabavy ny.
2 (Fa i Mary nanosotra ny
Tompo tamy ny miora, ary izy
namaoka ny tongo'ny tamy ny
volo ny, i Lazarosa anadahy ny
narary.)
3 Ary ny anabavy ny naniraka
hankany amy ny hoe, Tompo,
indro marary ley izay tia nao.
4 Ary rehefa nandre i Jesosy,
dia hoy izy, Ity aretina ity tsy
hahafaty, fa 'mba hanome voni-
nahitra an'Andriamanitra, 'mba
hankalazai'ny ny Zanak An-
driamanitra amy ny izany.
5 Ary i Jesosy tia any Marita,
sy ny rahavavy ny, ary Laza-
rosa.
6 Rehefa re ny, fa narary izy,
dia nitoetra indroa andro tamy
ny izay nitoera'ny izy.
7 Rehefa afaky izany, dia nila-
za tamy ny mpiana'ny hoe, An-
deha isikia ho any Jiodia indray.
8 Ny mpianatra nilaza tamy
ny hoe, Raby, tsy ela no tadiavi'
ny Jiosy hitoraka anao; ary
hankany indray va hianao?
9 Ary i Jesosy namaly hoe, Tsy
roa amby ny folo ny ora ny in-
dray andro? Raha ny olona
mandeha amy ny andro, tsy ho
solafaka izy, fa izy mahita ny
fahazavany izao tontolo izao.
10 Fa raha ny olona mandeha
alina dia ho solafaka izy; fa tsy
misy mazava ao amy ny.
11 Izy nilaza izany zavatra
izany: ary rehefa afaka izany,
dia hoy izy tamy ny, Matory i
Lazarosa sakaizan'tsikia; fa
izaho handeha hamoha azy.
12 Ary ny mpiana'ny nilaza
hoe, Tompo ko, raha matory
izy, dia ho sitrana.
13 Fa i Jesosy nilaza ny faha-
fatesa'ny: fa natao ny izy nilaza
ny fahatoriana.
14 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
marimarina hoe, Maty i Laza-
rosa.
15 Ary faly aho amy ny fitia-
va'ko anareo no tsy teo aho,
'mba hinoa' nareo; fa andeha
isikia ho any amy ny.
16 Ary i Tomasy, izay atao
hoe, Didimosy, nilaza tamy ny
mpianatra nama'ny, Andeha isi-
kia koa, 'mba hiara-maty amy
ny.
17 Ary raha tonga i Jesosy,
dia nahita fa efa nilevina hefa-
rana izy.

18 Ary i Betany no akeky any
Jeriosalema, tokony ho dimy
amby ny folo sitadio:
19 Ary maro ny Jiosy nankany
amy ny Marita sy Mary, 'mba
hampangina azy amy ny anada-
hy ny,
20 Ary i Marita raha nandre
fa avy i Jesosy, dia nandeha hi-
tsena azy: fa i Mary nitoetra
tao an-trano.
21 Ary i Marita nilaza tamy
ny Jesosy hoe, Tompo ko, raha
teto hianao, tsy maty ny anada-
hy ko.
22 Fa fantatr'o, na dia ankehi-
triny aza, izay angatahi'nao amy
n'Andriamanitra, dia home'n'
Andriamanitra anao.
23 Dia hoy Jesosy tamy ny,
Ny anadahy nao hitsangana in-
dray.
24 Dia hoy Marita tamy ny,
Fantatr'o fa hitsangana indray
izy amy ny fananganany ny ma-
ty amy ny andro farany.
25 I Jesosy nanao tamy ny
hoe, Izaho no fananganany ny
maty, sy ny fiainana: izay mino
ahy, nefa maty, ho velona in-
dray:
26 Ary izay rehetra velona sa-
dy mino ahy, tsy ho faty amba-
rakizay. Mino izany va hianao?
27 Dia hoy izy tamy ny, Eny,
Tompo ko: inoa'ko fa hianao no
Kraisty Zanak'Andriamanitra,
izay ho tonga ety an-tany.
28 Ary rehefa nilaza izany izy,
dia lasa niantso mangina any
Mary rahavavy ny, hoe, Tonga
ny Tompo, ary miantso anao
izy.
29 Ary rehefa nandre izany,
dia nitsangana tamy ny izay izy,
ary nankao amy ny.
30 Fa i Jesosy tsy 'mbola ton-
ga an-tanàna, fa tao amy ny ley
fitoerana nitsena'ny Marita azy
izy.
31 Ary ny Jiosy izay nitoetra
tamy ny Mary teo an-trano, ary
nampangina azy, raha nahita fa
izy nitsangana faingiana sy ni-
voaka, dia nanaraka azy, ka ma-
nao hoe, Efa lasa nankany amy
ny fasana 'mba hitomany any
izy.
32 Ary rehefa tonga tao amy
ny Jesosy i Mary, ary nahita azy,
dia niankohoka tamy ny ton-
go'ny, ka nanao tamy ny hoe,
Tompo ko, raha teto hianao, tsy
maty ny anadahy ko.
33 Ary i Jesosy no ny nahita
azy nitomany, ary ny Jiosy izay
niaraka tamy ny 'mba nitomany
koa, dia nisento tam-po, sy nan-
gorakoraka izy,
34 Ary hoy izy, Aiza no nan-
devena'nareo azy? Hoy izy ta-
my ny, Tompo ko, andeha ary
hizaha.
35 I Jesosy dia nitomany.
36 Dia hoy ny Jiosy, Izahao ny
fitiava'ny azy.
37 Ary ny sasany nanao hoe,
Tsy hay ny lehilahy izay nam-
pihiratra ny jamba va, hiaro ny
fahafatesany io lehilahy io?
38 Ary i Jesosy nisento tam-po
indray, dia nankao amy ny fa-
sana, izay no lavaka, ary vato no
rako'ny.
39 Hoy Jesosy tamy ny, Esory
ny vato. I Marita anabavy ny ny
maty nanao tamy ny hoe, Tom-
po ko, maimbo izy ankehitriny,
fa efa maty hefarana izy.
40 Dia hoy Jesosy tamy ny,
Tsy no lazai'ko tamy nao va, ka
raha mino hianao, dia hahita ny
voninahitr'Andriamanitra hia-
nao?
41 Dia nesori'ny ny vato. Ary
i Jesosy dia nanandratra ny maso
ny, ary nanao hoe, Ray ko, mi-
saotra anao aho, fa hianao efa
nihaino ahy.
42 Ary fantatr'o fa hianao mi-
haino ahy mandrakariva: fa ny
olona izay mitoetra anila'ko, no
ilaza'ko izany 'mba hinoa'ny, fa
hianao no efa naniraka ahy.

43 Ary rehefa nilaza izany teny izany izy, dia niantso mahery hoe, Ry Lazarosa, mivoaha.
44 Ary ny maty dia nivoaka, nefa 'mbola misy fehy faty tamy ny tàna'ny sy ny tongo'ny: ary ny tava ny no sarona'ny lamba kely. Ary hoy Jesosy tamy ny, Vahao izy, dia avelao handeha izy.
45 Ary maro ny Jiosy izay nankany amy ny Mary, ary nahita ny zavatra natao ny, dia nino azy.
46 Fa ny sasany lasa nankany amy ny Farisisa, ary nilaza tamy ny, izay zavatra natao ny Jesosy.
47 Ary ny mpisorona be sy ny Farisisa namory mpisaina, ary hoy izy, Inona no hatao n'tsikia? fa ity lehilahy ity manao fahagagana maro.
48 Raha avelan'tsikia ho tahaky izany izy, ny olona rehetra hino azy: ary ny Romana ho avy handrava ny fitoeran'tsikia sy ny firenen'tsikia.
49 Ary nisy anankiray tao amy ny, ny anara'ny atao Kaiafasa mpisorona be tamy ny izany taona izany, dia hoy izy tamy ny, Hianareo tsy mahalala na inona na inona;
50 Na misaina izay hahatsara antsikia, fa tokony ho faty ny lehilahy iray hisolo ny olona, 'mba tsy ho rava'ny ny olona rehetra.
51 Ary tsy teny ny izany, fa izy no mpisorona be tamy ny izany taona izany, dia naminany fa i Jesosy ho faty hisolo ny firenena.
52 Ary tsy hisolo ny firenena hiany, fa 'mba hanangona'ny ny zanak'Andriamanitra izay efa niely ho antoko iray.
53 Ary tamy ny izany andro izany, dia nihendry hamono azy izy.
54 Ary i Jesosy tsy nandeha misehoseho tamy ny Jiosy intsony; fa niala teo izy hankany amy ny tany akeky ny efitra, tany an-tanàna atao hoe, Efiraima, ary izy nitoetra teo 'mba amy ny mpiana'ny.
55 Ary akeky ny pasikia ny Jiosy; ary maro avy tany antsaha niakatra tany Jeriosalema, raha vao ho tonga ny pasikia, 'mba hahadio ny tena ny.
56 Ary izy nitady any Jesosy, dia nifampilaza, raha teo amy ny tempoly izy hoe, Inona no saini' nareo? tsy ho tonga amy ny fandroana va izy?
57 Ary ny mpisorona be sy ny Farisisa efa nandidy 'mba hilaza, raha misy olona mahalala izay itoera'ny, 'mba hisambora'ny azy.

## TOKO XII.

Ary i Jesosy nankany Betany heneman'andro rahy tsy 'mbola tonga ny pasikia, tany amy ny izay nahafatesa'ny Lazarosa, izay natsanga'ny tamy ny maty.
2 Ary teo no nanaova'ny nahandro ho azy; ary i Marita no nanompo: fa i Lazarosa no anankiray izay tamy ny niaranihinana tamy ny.
3 Ary i Mary naka ny menaka naridosa, izay sarobidy lanjan' enin-amby ny folo, ary nahoso'ny ny tongotry ny Jesosy, ary no faoha'ny volon-doha ny ny tongo'ny: ary feno ny hanitry ny menaka ny trano.
4 Ary hoy ny mpiana'ny anankiray, i Jiodasy Isikariotra zanaky Simona, izay no hamadikia azy,
5 Nahoana ity menaka ity no tsy nalaina telon-jato eranambatry ary home'ny any ny malahelo?
6 Ary izy nilaza izany, tsy 'mba ho fiantra'ny ny malahelo; fa mpangalatra izy, ary nanana ny kitapo, ary nitondra izay tao anaty ny.

7 Ary hoy Jesosy, Avelao izy: fa efa no tehirizi'ny ity ambarapi-hiavi'ny ny andro handevena'ny ahy.
8 Fa ny malahelo mitoetra amy nareo mandrakariva; fa izaho tsy mitoetra amy nareo mandrakariva.
9 Ary ny olona maro tamy ny Jiosy nahalala fa teo izy; ary nankany, tsy 'mba hahita any Jesosy hiany, fa any Lazarosa koa, izay natsanga'ny tamy ny maty.
10 Fa ny mpisorona be nihendry 'mba hamono any Lazarosa koa;
11 Fa izy no ny niala'ny ny maro tamy ny Jiosy, ary nino any Jesosy.
12 Tamy ny andro manaraka, ny olona be izay tao amy ny fandroana, raha nandre any Jesosy nankany Jeriosalema,
13 Dia naka ny sampan-drofia, ary lasa nitsena azy, ka niantso hoe, Hosana: Tahi'ny ny mpanjaka ny Isiraely izay avy amy ny anarany ny Jehovah.
14 Ary i Jesosy rehefa nahita ny zanak'ampondra iray, dia nitaingina azy; tahaky ny no sorata'ny hoe,
15 Aza matahotra, ry zanaka vavy ny Ziona: indro, fa avy ny mpanjaka nao mitaingina zanak'ampondra.
16 Izany zavatra izany tsy fantatry ny mpian'ny tao aloha: ka rehefa nankalazai'ny i Jesosy, dia tsarova'ny izay nanorata'ny azy, ary efa natao ny izany zavatra izany tamy ny.
17 Ary ny olona izay teo amy ny, nilaza, fa izy no efa niantso any Lazarosa hivoaka amy ny fasana, ary efa nanangana azy tamy ny maty.
18 Fa izany no nitsena'ny ny olona azy, fa efa re ny, fa izy no nanao izany fahagagana izany.
19 Ary ny Farisisa nifampilaza hoe, Tsy hita nareo va, fa tsy naharesy azy akory hianareo? Indro, fa lasa nanaraka azy izao tontolo izao.
20 Ary nisy Girikia sasany teo amy ny izay niakatra 'mba hivavaka ao amy ny fandroana:
21 Ary izy nankany amy ny Filipo, izay avy tany Betisaida ny Galily, ary nangataka tamy ny hoe, Tompo ko, izahay tehizaha any Jesosy.
22 Ary i Filipo avy hilaza amy ny Andrio: ary i Andrio sy Filipo nilaza indray tamy ny Jesosy.
23 Ary i Jesosy namaly azy hoe, Tonga ny ora 'mba hankalazai'ny ny Zanadahy.
24 Izaho milaza amy nareo marina tokoa, Raha tsy afafy amy ny tany ny vary, ary maty, dia mitoetra foana izy: fa raha maty, dia mahavokatra be.
25 Izay tia ny ai'ny, dia hamery azy; fa izay tsy tia ny ai' ny amy ny izao fivelomana izao, dia hitahiry azy ho fiainana mandrakizay.
26 Raha misy manompo ahy, avelao izy hanaraka ahy; ary amy ny izay hitoera'ko no hitoera'ny ny mpanompo ko koa: raha misy manompo ahy, dia hankalazai'ny ny Ray izy.
27 Ary ory ny fanahy ko ankehitriny; ary inona no ho lazai' ko? Ray, vonjeo aho amy ny ity ora ity: fa izany no nihiavia' ko tamy ny ity ora ity.
28 Ray mankalazà ny anara' nao. Ary dia avy ny feo tany an-danitra nanao hoe, Izaho efa nankalaza, ary dia hankalaza indray aho.
29 Ary ny olona izay nijanona teo, dia nandre izany, ary nanao hoe, Kotrokorana izany; hoy ny sasany, Ny anjely no niteny tamy ny.
30 Ary i Jesosy namaly dia nilaza hoe, Tsy tonga ho ahy

izany feo izany, fa ho anareo.
31 Tonga ankehitriny ny fitsarany izao tontolo izao: ankehitriny no roahi'ny hiala ny loha ny izao tontolo izao.
32 Ary izaho raha hasandra' ny hiala amy ny tany, dia ho taomi'ko ny olona rehetra hanatona ahy.
33 Izany no lazai'ny, 'mba hahafantara'ny ny fombany ny fahafatesa'ny.
34 Ny olona namaly azy hoe, Efa fantatr'ay amy ny lalàna fa i Kraisty hitoetra mandrakizay: ahoana no lazai'nao hoe, Fa tsy mahay tsy hasandratry ny Zanadahy?
35 Ary i Jesosy nilaza tamy ny hoe, 'Mbola kely hiany no hitoera'ny ny mazava amy nareo. Dia mandehana hianareo raha 'mbola manana ny mazava, fandroa hahatratra anareo ny maizina; fa izay mandeha amy ny maizina tsy mahalala izay haleha ny.
36 Raha 'mbola manana ny mazava hianareo, minoa ny mazava, 'mba ho zanaky ny mazava hianareo. Rehefa no lazai' ny Jesosy izany zavatra izany, dia niala, ary niery azy izy.
37 Kandrefa nanao fahagagana maro teo imaso ny izy, fa tsy ninoa'ny:
38 'Mba ho tanteraha'ny ny teny ny Esaia mpaminany, izay nanao hoe, Tompo ko, Iza no efa nino ny filaza'nay? ary tamy n'iza no nisehoa'ny ny sandry ny Jehovah?
39 Ary izy tsy nety nino, satria i Esaia efa nilaza koa,
40 Izy efa nahajamba ny maso ny, ary efa nahasarotry ny fo ny, 'mba tsy hahita ny maso ny, na hahalala ny fo ny, ka dia hibebaka 'mba hahasitrana'ko azy.
41 Izany teny izany no lazai' ny Esaia, raha izy nahita ny voninahi'ny, ary nilaza azy.
42 Nefa maro tamy ny lohołona aza no nino azy; fa ny Farisisa no tsy ninoa'ny azy, fandrao havoa'ny amy ny sionagogy izy.
43 Fa tia ny ny fiderana avy amy ny olona, no ho ny fiderana avy amy n'Andriamanitra.
44 Ary i Jesosy niantso dia nilaza hoe, Izay mino ahy, tsy mino ahy, fa izay naniraka ahy.
45 Ary izay mahita ahy, dia mahita izay naniraka ahy.
46 Izaho avy ho fahazavany izao tontolo izao, 'mba tsy hitoetra amy ny maizina izay mino ahy.
47 Ary raha misy olona mandio ny teny ko, fa tsy mino, izaho tsy mitsara azy: fa izaho tsy avy hitsara izao tontolo izao, fa 'mba hamonjy izao tontolo izao.
48 Ary izay mandà ahy, ka tsy mandray ny teny ko, manana izay mitsara azy: fa ny teny izay no lazai'ko tamy ny, no hitsara azy amy ny andro farany.
49 Ary izaho tsy nilaza ny teny ko; fa ny Ray izay efa naniraka ahy no efa nandidy ahy, izay ho lazai'ko sy izay ho tori'ko.
50 Ary fantatr'o, fa fiainana mandrakizay no didy ny: ary izay lazai'ko, dia lazai'ko tahaky izay no lazai'ny ny Ray ko tamy ko.

## TOKO XIII.

Ary i Jesosy, raha tsy 'mbola tonga ny pasikia, nahalala ny fotoanà no hiala'ny amy ny tany hankany amy ny Ray, rehefa tia ny ny azy izay ety an-tany, dia tia ny hatr'any amy ny farany izy.
2 Ary raha nisakafo hariva izy, dia nome'ny ny devoly saina any Jiodasy Isikariotra, zanaky Simona, 'mba hamadikia azy;
3 I Jesosy nahalala, fa ny Ray efa nanolotra tamy ny tàna'ny ny zavatra rehetra, ary izy avy

tamy n'Andriamanitra, ary man-
kany amy n'Andriamanitra;
4 Izy nitsangana tamy ny fisa-
kafoana, dia namela ny fitafia'
ny; ary nalai'ny ny famaohana,
dia nisikina izy.
5 Ary naidi'ny ny rano tamy ny
tavy, ary izy nanasa ny tongotry
ny mpianatra, ary no faoha'ny
tamy ny famaohana, izay nisiki-
na'ny.
6 Ary izy nankany amy ny Si-
mona Petera: fa hoy Petera
tamy ny, Tompo ko, hanasa ny
tongotr'o va hianao?
7 Ary i Jesosy namaly dia ni-
laza tamy ny hoe, Izay atao ko
tsy fantatr'ao ankehitriny; fa ho
fantatr'ao rahatrizay.
8 I Petera nanao tamy ny hoe,
Sanatria izany, raha hanasa ny
tongotr'o hianao. I Jesosy na-
maly azy hoe, Raha tsy ho sa-
sa'ko hianao, dia tsy manana
anjara amy ko hianao.
9 I Simona Petera nilaza tamy
ny hoe, Tompo ko, tsy ny ton-
gotr'o hiany, fa ny tàna'ko sy
ny loha ko koa.
10 I Jesosy nilaza tamy ny
hoe, Izay vao sasa, tsy mila ho
sasana, afa tsy ny tongotra hi-
any, fa madio avokoa izy: ary
madio hianareo, nefa tsy izy re-
hetra.
11 Fa fanta'ny izay hamadikia
azy; fa hoy izy, Hianareo rehe-
tra tsy madio.
12 Ary rehefa no sasa'ny ny
tongo'ny, sy naka'ny ny fitafia'
ny, ary nipetraka indray izy, dia
hoy izy tamy ny, Fantatr'areo
va izay natao ko tamy nareo?
13 Hianareo manao ahy, M-
pampianatra sy Tompo: ary
hianareo miteny marina; fa iza-
ny hiany aho.
14 Ary raha izaho Tompo sy
Mpampianatra aza, efa nanasa
ny tongotr'areo, dia tahaky izany
koa no tokony hifampanasa'na-
reo tongotra.
15 Fa izaho efa nanome ana-
reo fianarana, 'mba hanava'na-
reo tahaky izay natao ko tamy
nareo.
16 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Ny mpanompo
tsy mihoatra no ho ny tompo ny;
na ny irahina no ho izay nani-
raka azy.
17 Raha fantatr'areo izany,
dia finaritra hianareo raha ma-
nao izany.
18 Izaho tsy milaza anareo
rehetra: fa fantatr'o izay no fi-
di'ko: 'mba hahatanteraha'ny
ny Soratra Masina hoe, Izay ho-
mana mofo amy ko no efa na-
nangana ny ombelahy tongo'ny
hanohitra ahy.
19 Ary izaho milaza amy na-
reo ankehitriny raha tsy 'mbola
tonga izany, fa rehefa tonga,
'mba hinoa'nareo, fa izaho no
izy.
20 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Izay mampan-
droso ny irak'o mampandroso
ahy; ary izay mampandroso
ahy, mampandroso izay nani-
raka ahy.
21 Rehefa no lazai'ny Jesosy
izany, dia nalahelo tam-po, ary
izy nanambara, dia nilaza hoe,
Izaho milaza amy nareo marina
tokoa, ka ny anankiray amy na-
reo hamadikia ahy.
22 Ary ny mpianatra nifampi-
jery, ka nieritreritra izay no la-
zai'ny.
23 Ary nisy ny mpianatra a-
nankiray niankina tamy ny tra-
tra ny Jesosy izay tia ny Jesosy.
24 Ary i Simona Petera nana-
tsikia azy, 'mba hanontania'ny
izay no teneni'ny.
25 Ary izay niankina tamy ny
ny tratra ny Jesosy nanao hoe,
Tompo ko, iza no izy?
26 I Jesosy namaly hoe, Izay
home'ko ny hanina kely raha le-
ma'ko, no izy. Ary rehefa lema'
ny ny hanin-kely, dia nome'ny

any Jiodany Isikariotra, zanaky
Simona.
27 Ary rehefa no raisi'ny ny
hanin-kely, dia nidira'ny Satana izy. Ary hoy Jesosy tamy ny,
Izay atao nao, ataovy faingiana.
28 Ary tsy nisy iray tao amy
ny latabatra nahalala ny hevitry
izay no lazai'ny tamy ny.
29 Fa natao ny ny sasany, satria i Jiodasy no nitondra ny kitapo, fa no lazai'ny Jesosy tamy
ny hoe, Vidio ny zavatra ilain'
tsikia amy ny fandroana; na
'mba hanome zavatra any malahelo.
30 Rehefa nandray ny haninkely, dia nivoaka faingiana izy:
ary efa alina ny andro.
31 Ary rehefa nivoaka izy, dia
hoy Jesosy, Ankehitriny ny Zanadahy no ankalazai'ny, ary ny
Andriamanitra ankalazai'ny amy
ny.
32 Raha ny Andriamanitra no
ankalazai'ny amy ny, dia ny Andriamanitra hankalaza azy amy
ny kosa, ary izy hankalaza azy
faingiana.
33 Rankizy, kely foana no hitoera'ko aty amy nareo. Hianareo hitady ahy: ary tahaky no
lazai'ko tamy ny Jiosy hoe, Izay
haleha ko, tsy azo haleha nareo;
dia izany no lazai'ko amy nareo
ankehitriny.
34 Ome'ko anareo ny didy
vaovao, 'Mba hifankatiava'nareo; dia 'mba hifankatiava'nareo tahaky ny tiava'ko anareo.
35 Amy ny izany ho fantatry
ny olona rehetra fa mpianatr'o
hianareo, raha mifankatia hianareo.
36 I Simona Petera nanao tamy ny hoe, Tompo ko, hankaiza
hianao? I Jesosy namaly azy
hoe, Izay haleha ko, tsy azo nao
arahina ankehitriny; fa hianao
hanaraka ahy rahatrizay.
37 I Petera nilaza tamy ny
hoe, Tompo ko, nahoana no tsy
ahazoa'ko hanaraka anao ankehitriny? Izaho hanary ny ai'ko
amy ny fitiava'ko anao.
38 I Jesosy namaly hoe, Hianao va hanary ny ai'nao amy
ny fitiava'nao ahy? Izaho milaza amy nao marina tokoa, Raha
tsy 'mbola maneno ny akoho,
hianao handà ahy intelo.

## TOKO XIV.

Aza malahelo ny fo nareo: minoa Andriamanitra, ary minoa
ahy koa.
2 Any amy ny trano ny Ray
ko misy trano maro: raha tsy
izany, dia lazai'ko amy nareo.
Izaho handeha hamboatra fitoerana ho anareo.
3 Ary raha handeha aho hamboatra fitoerana ho anareo, dia
ho avy indray aho, ary handray
anareo ho any amy ko; ka izay
hitoera'ko, no hitoera'nareo koa.
4 Ary izay haleha ko, fantatr'
areo, ary fantatr'areo koa ny làlana.
5 Hoy Tomasy tamy ny, Tompo ko, izahay tsy mahalala izay
haleha nao; ary atao nay ahoana no hahafantatry ny làlana?
6 I Jesosy nilaza tamy ny hoe,
Izaho no làlana, sy fahamarinana, ary fiainana: tsy misy
mankany amy ny Ray, afa tsy
amy ko.
7 Raha fantatr'areo aho, dia
fantatr'areo koa ny Ray ko: ary
ankehitriny hianareo mahafantatra azy, ary efa nahita azy.
8 Hoy Filipo tamy ny, Tompo
ko, asehoy anay ny Ray, dia
aoka izay.
9 I Jesosy nilaza tamy ny hoe,
Izay ela izay nitoera'ko tamy
nareo, ary tsy 'mbola fantatr'
areo va aho Filipo? izay efa
nahita ahy, dia nahita ny Ray;
ary nahoana no atao nao hoe,
Asehoy anay ny Ray?
10 Tsy inoa'nao va, fa amy ny

Ray aho, ary ny Ray amy ko?
Ny teny izay lazai'ko amy nareo
tsy lazai'ko ho ahy; fa ny Ray
izay mitoetra amy ko, no manao
izany asa izany.
11 Minoa ahy fa izaho amy ny
Ray, ary ny Ray amy ko: fa
raha tsy izany, minoa ahy amy
ny izany asa izany.
12 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Izay mino ahy, ny
asa atao ko no hatao ny; ary
izy hanao manoatra no ho izany;
fa izaho mankany amy ny Ray
ko.
13 Ary izay hangataha'nareo
amy ny anara'ko, no hatao ko
'mba hankalazai'ny ny Ray amy
ny Zanaka.
14 Ka na inona na inona no
angatahi'nareo amy ny anara'ko,
dia hatao ko izany.
15 Raha tia'nareo aho, tan-
dremo ny didy ko.
16 Ary izaho hangataka amy
ny Ray, ary izy hanome anareo
Mpananatra 'mba hitoetra amy
nareo mandrakizay;
17 Dia ny Fanahy ny marina;
izay tsy azo raisi'ny izao tontolo
izao, satria tsy hita ny na fanta'
ny: fa hianareo mahafantatra
azy; fa izy mitoetra amy nareo,
ary ho amy nareo.
18 Izaho tsy hamela anareo ho
kamboty; fa hankany amy nareo
aho.
19 Ary vetivety foana no tsy
ahita'ny izao tontolo izao ahy
intsony: fa hianareo mahita ahy:
satria velona aho, dia ho velona
koa hianareo.
20 Ary amy ny izany andro
izany no ho fantatr'areo, fa izaho
amy ny Ray, ary hianareo amy
ko, ary izaho amy nareo.
21 Izay manana ny didy ko,
ary mitandrina azy, no tia ahy:
ary izay tia ahy, no tia ny ny
Ray ko, ary izaho ho tia azy, ary
hiseho amy ny.
22 Ary i Jiodasy nanao tamy
ny hoe, (fa tsy Isikariotra) Tom-
po ko, nahoana hianao no hiseho
amy nay, fa tsy amy ny izao ton-
tolo izao?
23 I Jesosy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, Raha misy olona
tia ahy, izy hitandrina ny teny
ko: ary ny Ray ko ho tia azy,
ary ho avy amy ny izahay, ary
honina ao amy ny.
24 Fa izay tsy tia ahy, tsy mi-
tandrina ny teny ko: ary ny
teny izay re nareo tsy ahy, fa
any ny Ray izay efa naniraka
ahy.
25 Efa no lazai'ko tamy nareo
izany zavatra izany, raha 'mbola
eto amy nareo aho.
26 Fa ny Mpananatra izay no
Fanahy Masina, izay hiraha'ny
ny Ray amy ny anara'ko, izy
hampianatra anareo ny zavatra
rehetra, ary hampahatsiaro ana-
reo ny zavatra rehetra, izay no
lazai'ko tamy nareo.
27 Fiadanana no avela ko amy
nareo, ny fiadana'ko ome'ko ana-
reo: tsy tahaky ny ome'ny izao
tontolo izao no ome'ko anareo.
Ary aza malahelo, na matahotra
ny fo nareo.
28 Hianareo efa nandre ley
no lazai'ko tamy nareo hoe, Iza-
ho handeha, ary ho avy amy na-
reo. Raha hianareo tia ahy, dia
ho faly hianareo, fa izaho man-
kany amy ny Ray: fa ny Ray
ko mihoatra no ho izaho.
29 Ary efa no lazai'ko tamy
nareo izany rahateo, 'mba hi-
noa'nareo, raha tonga izany.
30 Izaho tsy hiresaka be amy
nareo intsony: fa avy ny loha
ny izao tontolo izao, nefa tsy
manan-draharaha amy ko izy.
31 Fa 'mba ho fantatry izao
tontolo izao, fa tia ko ny Ray;
ary atao ko izay nandidia'ny ny
Ray ahy. Mitsangàna, andeha
isikia hiala eto.

TOKO XV.

IZAHO no voaloboka tokoa, ary ny Ray ko no mpamboatra.
2 Ny sampany rehetra amy ko izay tsy mamoa, esori'ny: ary ny sampany rehetra izay mamoa, amboari'ny, 'mba hamoa bebe ko koa izy.
3 Ankehitriny hianareo efa no diovi'ny ny teny ko, izay efa no lazai'ko tamy nareo.
4 Tomoera amy ko, ary izaho amy nareo. Tahaky ny sampany, tsy mahay mamoa, raha tsy miray amy ny voaloboka; dia toy izany kosa hianareo, raha tsy miray amy ko.
5 Izaho no tahony, ary hianareo no sampany: izay miray amy ko, ary izaho amy ny, dia mamoa be izy: fa raha misaraka amy ko hianareo, dia tsy mahay manao na inona na inona.
6 Raha misy tsy miray amy ko, dia tahaky ny sampany aria' ny, sady malazo; ary angoni'ny ny olona, ary hatai'ny, dia may.
7 Raha hianareo miray amy ko, dia ao an-kibo nareo ny teny ko, izay tia nareo hangatahina, dia home'ny anareo.
8 Amy ny izany no ankalazai' ny ny Ray ko, 'mba hamoaza' nareo be; dia ho mpianatr'o hianareo.
9 Toy ny tiava'ny ny Ray ahy, no nitiava'ko anareo: tomoera amy ny fitiava'ko hianareo.
10 Raha hianareo mitandrina ny didy ko, dia hitoetra amy ny fitiava'ko hianareo; toy ny nitandrema'ko ny didy ny Ray ko, dia mitoetra amy ny fitiava'ny aho.
11 Izany teny izany no lazai'ko tamy nareo, 'mba hitoera'ny ny fifalia'ko amy nareo, ary 'mba ho tanteraky ny fifalia'nareo.
12 Ity no didy ko, 'Mba hifankatiava' nareo, toy ny nitiava'ko anareo.
13 Tsy misy olona tia manoatra no ho izao, ka manolotra ny ai'ny hisolo ny sakaiza ny.
14 Hianareo no sakaiza ko, raha manaraka izay andidia'ko anareo.
15 Tsy hatao ko mpanompo intsony hianareo; fa ny mpanompo tsy mahalala izay atao ny ny tompo ny: fa efa natao ko ho sakaiza hianareo; fa izay rehetra efa re ko tamy ny Ray ko, no nambara ko tamy nareo.
16 Hianareo tsy nifidy ahy, fa izaho no nifidy anareo, ary nanendry anareo 'mba handehana' nareo, sy hamoaza'nareo, ary 'mba hitoera'ny ny famoaza'nareo: 'mba home'ny ny Ray ho anareo izay angatahi'nareo amy ny, amy ny anara'ko.
17 Izany no andidia'ko anareo, 'mba hifankatia.
18 Raha hala ny izao tontolo izao hianareo, dia fantatr'areo, fa efa hala ny aho taloha anareo.
19 Raha namany izao tontolo izao hianareo, izao tontolo izao ho tia ny azy: satria hianareo tsy any izao tontolo izao, fa izaho efa nifidy anareo tamy ny izao tontolo izao, ka dia hala ny izao tontolo izao hianareo.
20 Tsarovy ny teny izay no lazai'ko tamy nareo hoe, Ny mpanompo tsy mihoatra no ho ny tompo ny. Raha izy nanaratsy ahy, dia hanaratsy anareo koa izy; fa raha izy nitandrina ny teny ko, dia hitandrina ny anareo koa izy.
21 Fa izany rehetra izany hatao ny amy nareo, amy ny fitiava'nareo ny anara'ko, fa tsy fanta'ny izay naniraka ahy.
22 Raha tsy tonga aho, ka nilaza tamy ny, dia tsy manankeloka izy: fa tsy hahafaha'ny ny helo'ny ankehitriny.
23 Izay tsy tia ahy, tsy tia ny Ray ko koa.
24 Raha tsy natao ko tao amy ny ny asa, izay tsy natao n'olona,

tsy manan-keloka izy: fa efa
hita ny sy hala ny aho sy ny
Ray ko ankehitriny.
25 Fa 'mba ho tanteraha'ny
ny teny izay no sorata'ny tamy
ny lalà'ny hoe, Hala ny foana
aho.
26 Fa raha avy ny Mpananatra,
izay hirahi'ko any amy nareo,
avy tany amy ny Ray, izay no
Fanahy ny marina, izay avy tamy
ny Ray, izy dia hilaza ahy:
27 Ary hianareo koa hilaza, fa
hianareo efa tao amy ko hatr'amy
ny taloha.

## TOKO XVI.

Efa no lazai'ko tamy nareo izao
zavatra izao, 'mba tsy ho tafin-
tohina hianareo.
2 Izy hamoaka anareo amy ny
sionagogy: ka avy ny andro, ka
hatao ny manao ny fanompoa-
n'Andriamanitra, izay rehetra
mamono anareo.
3 Izao zavatra izao no hatao
ny amy nareo, satria tsy fanta'ny
ny Ray, na izaho.
4 Fa izany no lazai'ko tamy
nareo 'mba ho tsaroa'nareo, raha
tonga ny andro, fa izaho no ni-
laza izany tamy nareo. Ary
izany tsy no lazai'ko tamy nareo
fony taloha, satria 'mbola tamy
nareo aho.
5 Fa izaho ankehitriny man-
deha hankany amy ny izay na-
niraka ahy; ary tsy misy amy
nareo manontany amy ko hoe,
Hankaiza hianao?
6 Satria no lazai'ko tamy na-
reo izany, dia nalahelo indrin-
dra ny fo nareo.
7 Nefa izaho milaza ny marina
amy nareo; fa mahatsara ana-
reo ny fiala'ko: fa raha tsy han-
deha aho, dia tsy ho avy amy
nareo ny Mpananatra; fa raha
handeha aho, dia hirahi'ko amy
nareo izy.
8 Ary raha avy izy dia hana-
natra izao tontolo izao amy ny
fahotana, sy ny fahamarinana,
ary ny fitsarana:
9 Amy ny fahotana, fa izy tsy
mino ahy;
10 Amy ny fahamarinana, fa
izaho mankany amy ny Ray ko,
ary hianareo tsy hahita ahy in-
tsony:
11 Amy ny fitsarana, fa no
tsarai'ny ny loha ny izao ton-
tolo izao.
12 Ary 'mbola misy maro ho
lazai'ko amy nareo, fa tsy zaka
nareo ankehitriny.
13 Ary raha avy izy, ny Fa-
nahy ny marina, izy hitondra
anareo amy ny marina rehetra:
fa izy tsy hiteny ho azy, fa izay
efa re ny hiany, no ho lazai'ny:
ary izy hanambara amy nareo
izay zavatra ho avy.
14 Izy hankalaza ahy: fa izy
handray amy ny ahy, ary hanam-
bara amy nareo.
15 Izay rehetra anana'ny ny
Ray, dia ahy: koa amy ny izany
no lazai'ko tamy nareo, fa izy
handray amy ny ahy, ary hanam-
bara amy nareo.
16 Vetivety foana, dia tsy ha-
hita ahy hianareo; ary vetivety
foana indray, dia hahita ahy hia-
nareo; fa izaho mankany amy ny
Ray.
17 Ary ny mpiana'ny sasany
nifampilaza hoe, Inona no izany,
no lazai'ny tamy nay hoe, Veti-
vety foana, tsy hahita ahy hiana-
reo; ary vetivety foana indray,
dia hahita ahy hianareo: ary,
Fa izaho mankany amy ny Ray?
18 Ary hoy izy, Inona izany
no lazai'ny hoe, Vetivety foana?
Tsy fantatr'ay izay no lazai'ny.
19 I Jesosy nahafantatra, fa
tia hanontany azy, dia nilaza ta-
my ny hoe, Hianareo va mifa-
nontany izany teny ko izany, fa
hoy izaho, Vetivety foana, dia
tsy hahita ahy hianareo; ary
vetivety foana indray, dia hahita
ahy hianareo?

20 Izaho milaza amy nareo
marina tokoa, Fa hitomany sy
hisaona hianareo, fa hifaly izao
tontolo izao: ary hianareo dia
halahelo, fa hody fifaliana ny
alahelo nareo.
21 Ny vehivavy raha mitera-
ka dia ory, fa tonga ny fotoa'ny:
fa raha teraka ny zaza, dia tsy
tsarova'ny intsony ny fahoria'ny,
fa faly no niteraka lahy hiaina
ambony ny tany izy.
22 Ary amy ny izany hianareo
malahelo tokoa ankehitriny: fa
izaho hahita anareo indray, ary
ho faly ny fo nareo, ary tsy misy
olona hanafaka ny fifalia'nareo.
23 Ary amy ny izany andro
izany, hianareo tsy hanontany
ahy na inona na inona. Izaho
milaza amy nareo marina tokoa,
fa na inona na inona no hanga-
tahi'nareo amy ny Ray amy ny
anara'ko, dia home'ny anareo.
24 Mandrak'ankehitriny hia-
nareo tsy 'mbola nangataka na
inona na inona amy ny anara'
ko: mangataha, dia hahazo hia-
nareo, 'mba ho tanteraka ny
fifalia'nareo.
25 Izany zavatra izany no la-
zai'ko tamy nareo tamy ny oha-
bolana: ho tonga izay andro tsy
hilaza'ko ohabolana amy nareo
intsony, fa hambara'ko amy na-
reo marina ny Ray.
26 Amy ny izany andro izany
no hangatahi'nareo amy ny ana-
ra'ko: ary izaho tsy milaza amy
nareo, fa izaho hangataka amy
ny Ray ho anareo:
27 Fa ny Ray tia anareo, sa-
tria tia ahy hianareo, ary efa ni-
no, fa avy tamy n'Andriamani-
tra aho.
28 Izaho avy tamy ny Ray,
ary tonga taty an-tany: ary iza-
ho handao ny tany indray, ary
hankany amy ny Ray.
29 Ny mpiana'ny nilaza tamy
ny hoe, Indro, hianao milaza
marina ankehitriny, fa tsy mila-
za ohabolana.
30 Ary fantatr'ay ankehitriny,
fa hianao mahalala ny zavatra
rehetra, ary tsy mila olona ha-
nontany amy nao: ary amy ny
izany, mino izahay, fa avy tany
amy n'Andriamanitra hianao.
31 I Jesosy namaly azy hoe,
Mino va hianareo ankehitriny?
32 Indro, fa avy ny fotoana,
ary tonga ankehitriny izy 'mba
hieleza'nareo samy any amy ny
azy, dia hilaoza'nareo aho irery:
ary izaho tsy irery, fa ny Ray
ato amy ko.
33 Izany no lazai'ko tamy na-
reo 'mba hahazoa'nareo fiadana-
na amy ko. Aty an-tany no ha-
hazoa'nareo ny fahoriana: fa
matokia hianareo; izaho efa na-
haresy izao tontolo izao.

TOKO XVII.

Izany teny izany nolazai'ny Je-
sosy, dia niandrandra ny lanitra
ny maso ny, ary hoy izy, Ray,
tonga ny fotoana; ankalazao ny
zanak'ao, 'mba hankalazai'ny ny
zanak'ao anao kosa:
2 Toy ny nanomeza'nao azy
ny fanapahana amy ny nofo re-
hetra, 'mba hanomeza'ny ny fi-
ainana mandrakizay ho any izay
rehetra nome'nao azy.
3 Ary izany no fiainana man-
drakizay, ny mahafantatra anao
izay Andriamanitra iray tokoa,
sy Jesosy Kraisty izay nirahi'
nao.
4 Izaho efa nankalaza anao te-
ty an-tany: izaho efa nahavita
ny asa rehetra izay nome'nao,
hatao'ko.
5 Ary hianao ankehitriny, Ray
ko, mankalazà ahy amy nao, dia
amy ny voninahitra ley nanana'
ko tamy nao, fony tsy 'mbola
natao ny izao tontolo izao.
6 Izaho efa naneho ny anara'
nao tamy ny olona izay nome'
nao ahy tamy ny izao tontolo
izao: dia anao izy, fa efa nome'

nao ahy; ary izy efa nitandrina
ny teny nao.
7 Fanta'ny ankehitriny, fa avy
tany amy nao izay rehetra efa
nome'nao ahy.
8 Fa ny teny ley nome'nao
ahy, dia efa nome'ko azy; ary
izy efa nandray azy, ka fanta'ny
tokoa, fa avy tany amy nao aho,
ary izy nino, fa hianao no nari-
raka ahy.
9 Izaho mangataka ho azy:
izaho tsy mangataka ho any izao
tontolo izao, fa ho any izay no-
me'nao ahy; fa anao izy.
10 Ary izay ahy rehetra, dia
anao, ary ny anao, dia ahy;
'mba hankalazai'ny aho ao amy
ny.
11 Ary izaho tsy hitoetra amy
ny tany intsony, fa izy mitoetra
amy ny tany, ary hankany amy
nao aho. Ray Masina, tehirizo
amy ny anara'nao izay efa nome'
nao ahy, 'mba ho iray toa an-
tsikia izy.
12 Raha 'mbola tamy ny ety
an-tany aho, izaho nitahiry azy
tamy ny anara'nao: izay rehetra
nome'nao ahy efa narova'ko, ary
tsy misy very, afa tsy ny zanaky
ny fahaverezana; 'mba hatan-
teraha'ny ny Soratra Masina.
13 Ary izaho mankany amy
nao ankehitriny; ary izany no
lazai'ko aty an-tany, 'mba ha-
tanteraka ny fifalia'ko ao amy
ny.
14 Efa nome'ko azy ny teny
nao; ary hala ny izao tontolo
izao izy, fa izy tsy nama'ny izao
tontolo izao, tahaka ahy no tsy
nama'ny izao tontolo izao.
15 Izaho tsy mangataka amy
nao 'mba hampiala azy ety an-
tany, fa 'mba hiaro azy amy ny
ratsy.
16 Izy tsy nama'ny izao tonto-
lo izao, tahaka ahy tsy nama'ny
izao tontolo izao.
17 Mahamasìna azy amy ny to
nao: fa to ny teny nao.
18 Tahaky ny naniraha'nao
ahy tamy ny izao tontolo izao,
no naniraha'ko azy tamy ny izao
tontolo izao.
19 Ary izaho mahamasina ny
tena ko amy ny fitiava'ko azy,
'mba hahamasina'ny ny to nao
koa izy.
20 Ary izaho tsy mangataka
ho azy hiany, fa any izay koa
hino ahy amy ny teny ny;
21 'Mba ho iray izy rehetra;
tahaka anao, Ray, ao amy ko,
ary izaho kosa ao amy nao, 'mba
hiray amy ntsikia kosa izy; ary
'mba hinoa'ny izao tontolo izao,
fa hianao no naniraka ahy.
22 Ary ny voninahitra izay
nome'nao ahy, no nome'ko azy:
'mba ho iray, toy ny firaisan-tsi-
kia, izy:
23 Izaho ao amy ny, ary hia-
nao ao amy ko, 'mba ho iray
hiany izy; ary 'mba ho fanta'ny
izao tontolo izao, fa hianao no
naniraka ahy, ary efa tia azy
toy ny nitiava'nao ahy.
24 Ray, tia ko 'mba hitoetra
any amy ny izay itoera'ko izay
nome'nao ahy; 'mba ho hita ny
ny voninahitr'o izay nome'nao
ahy: fa efa tia nao aho, fony tsy
'mbola nanava'ny izao tontolo
izao.
25 Ry Ray marina, izao ton-
tolo izao tsy efa nahalala anao;
fa izaho efa nahalala anao, ary
fantatry ireto, fa hianao no na-
niraka ahy.
26 Ary efa nambara'ko azy ny
anara'nao, ary hambara'ko hiany
izy; 'mba ho ao amy ny ny fitia-
vana izay nitiava'nao ahy, ary
izaho ho ao amy ny kosa.

## TOKO XVIII.

REHEFA no lazai'ny Jesosy izany
teny izany, dia niaraka tamy ny
mpiana'ny izy hampita ny reni-
rano ny Kedirona, dia nisy ta-
nimboly teo, izay nidira'ny 'mba
amy ny mpiana'ny.

2 Ary i Jiodasy koa, izay nama-
dikia azy, nahalala ny toerana;
fa i Jesosy sy ny mpiana'ny nan-
kao matetikia.
3 Ary i Jiodasy rehefa nahazo
ny antokony sy ny mpandraha-
raha tamy ny mpisorana be sy
ny Farisisa, dia nankao nitondra
fanala sy fanilo ary fiadiana.
4 Ary i Jesosy nahalala izay
rehetra hanjoa azy, dia nivoaka,
ary nilaza tamy ny hoe, Iza moa
no tadiavi'nareo?
5 Izy namaly azy hoe, I Jesosy
tany Nazareta. I Jesosy nilaza
tamy ny hoe, Izaho no izy. Ary
i Jiodasy koa, izay namadikia
azy, nitoetra teo amy ny.
6 Raha vao no lazai'ny tamy
ny hoe, Izaho no izy, dia niano-
tra izy, ka lavo tamy ny tany.
7 Ary izy nanontany tamy ny
indray, Iza no tadiavi'nareo?
Ary izy nilaza hoe, I Jesosy tany
Nazareta.
8 I Jesosy namaly hoe, Izaho
efa nilaza tamy nareo, fa izaho
no izy: ary amy ny izany, raha
mitady ahy hianareo, avelao han-
deha ireto:
9 'Mba ho tanteraka ny teny,
izay natao ny hoe, Izay nome'nao
ahy, tsy nahavereza'ko, na iray
akory.
10 Ary i Simona Petera nana-
na sabatra, dia no tsoaha'ny,
ary namely ny mpanompo ny
mpisorona be, ka no tapahi'ny
ny sofi'ny ankavanana. Ary Ma-
lakiosy no anarany ley mpanom-
po.
11 Ary i Jesosy nilaza tamy ny
Petera hoe, Aidiro amy ny trano
ny sabatr'ao: ny kapoaka nome'
ny Ray ko ahy, tsy hisotroa'ko
va izy?
12 Ary ny miaramila iray to-
ko sy ny mpifehy sy ny mpan-
draharaha tamy ny Jiosy nisam-
botra any Jesosy, ary dia nama-
totra azy.
13 Ary nenti'ny tany amy ny
Anasa izy aloha; fa izy no rafo-
zany Kaiafasa, izay mpisorona
be tamy ny izany taona izany.
14 Ary i Kaiafasa no izay na-
nome saina any Jiosy hoe, Aleo
ny lehilahy iray no maty hisolo
ny olona.
15 Ary i Simona Petera nana-
raka any Jesosy sy mpianatra
anankiray koa: ary fanta'ny ny
mpisorona be izany mpianatry
izany, ary izy niara-niditra tamy
ny Jesosy tany an-trano ny mpi-
sorona be.
16 Fa i Petera nijanona teo
anilany ny varavarana. Dia ni-
voaka ny mpianatra anankiray,
izay fantatry ny mpisorona be,
ary nilaza tamy ny izay niambi-
na ny varavarana, ary dia nam-
pidiri'ny i Petera.
17 Ary hoy ny ankizy vavy
izay niambina ny varavarana ta-
my ny Petera, Tsy mpianatra
anankiray amy ny ity lehilahy
ity koa va hianao? Hoy izy, Tsy
izy aho.
18 Ary ny mpanompo sy ny
mpandraharaha nijanona teo re-
hefa namelon'afo; fa nangatsia-
ka: ary izy dia namindro: ary
i Petera 'mba nijanona teo amy
ny, dia namindro.
19 Ary ny mpisorona be na-
nontany tamy ny Jesosy izay
mpiana'ny, sy ny fampianara'ny.
20 I Jesosy namaly azy hoe,
Izaho efa nilaza marina tamy ny
izao tontolo izao; izaho nampia-
natra mandrakariva teo amy ny
sionagogy, sy ny tempoly izay
nivoria'ny Jiosy rehetra; ary tsy
nisy no lazai'ko niafina.
21 Nahoana hianao no manon-
tany ahy? Fa manontania amy
ny izay efa nandre ahy, izay no
lazai'ko tamy ny: indro, izy ma-
halala izay no lazai'ko.
22 Ary rehefa no lazai'ny izany
teny izany, ny anankiray tamy
ny mpandraharaha izay nijanona
teo anila'ny, dia namely teha-

maina any Jesosy, nanao hoe,
Toy izany va no famaly nao ny
mpisorona be?
23 I Jesosy namaly azy hoe,
Raha niteny ratsy aho, ambarao
izay ratsy: fa raha tsara, nahoa-
na hianao no namely ahy?
24 I Anasa efa nampanatitra
azy tamy ny fatorana ho any
amy ny Kaiafasa mpisorona be.
25 Ary i Simona Petera nijano-
na sy namindro. Dia hoy izy ta-
my ny, Tsy mpiana'ny anakiray
koa va hianao? Izy nandà, ary
nanao hoe, Tsy izy aho.
26 Dia hoy ny anankiray tamy
ny mpanompo ny mpisorona be,
havany izay no tapahi'ny Petera
ny sofi'ny, Tsy efa hita ko teo
amy ny, tamy ny tanimboly va
hianao?
27 Ary i Petera dia nandà in-
dray: ary dia naneno tamy ny
izay ny akoho.
28 Dia nalai'ny tany amy ny
Kaiafasa i Jesosy hankany amy
ny Poritoriona (fitsarana): raha
'mbola maraina; fa izy hiany
tsy nankany amy ny fitsarana,
fandroa halotoi'ny izy; fa 'mba
hihinana'ny ny pasikia.
29 Ary i Pailatra nivoaka tao
amy ny, ary hoy izy, Inona no
iampanga'nareo ity lehilahy ity?
30 Ary izy namaly dia nilaza
tamy ny hoe, Raha tsy meloka
izy, tsy natolotr'ay tamy nao izy.
31 Ary hoy Pailatra tamy ny,
Alao izy, ary tsarao manaraky ny
lalà'nareo izy. Ny Jiosy nanao
tamy ny hoe, Tsy mety ny an-
tsikia, raha mamono olona na
iray akory:
32 'Mba hatanteraha'ny ny fi-
lazany ny Jesosy, izay no lazai'
ny 'mba hanambara izay hahafa-
tesa'ny.
33 Ary i Pailatra niditra tao
amy ny fitsarana indray, ary
niantso any Jesosy, ary hoy izy
tamy ny, Hianao moa no mpan-
jaka ny Jiosy?
34 I Jesosy namaly azy hoe,
Hianao moa no milaza izany, fa
nisy nilaza izany ahy tamy nao?
35 I Pailatra namaly hoe, Jio-
sy va aho? Ny firene'nao sy ny
mpisorona be no efa nanolotra
anao tamy ko: inona no efa na-
tao nao?
36 I Jesosy namaly hoe, Ny
fanjaka'ko tsy amy ny izao ton-
tolo izao: fa raha ny fanjaka'ko
amy ny izao tontolo izao, dia
miady ny mpanompo ko 'mba
tsy hanolora'ny ahy amy ny Jio-
sy: ary ankehitriny ny fanjaka'
ko tsy amy ny izany.
37 Ary hoy Pailatra tamy ny,
Mpanjaka va ry hianao? Ary i
Jesosy namaly hoe, Voa laza
nao, fa mpanjaka aho. Fa izany
no niteraha'ny ahy, ary izany no
nihavia'ko tety an-tany, 'mba
hilaza ko ny marina. Izay re-
hetra amy ny marina mihaino ny
feo ko.
38 I Pailatra nanao tamy ny
hoe, Inona no marina? Ary re-
hefa nilaza izany izy, dia lasa
indray nankany amy ny Jiosy,
ary izy nilaza tamy ny hoe, Tsy
hita ko izay heloka amy ny.
39 Fa izany no fanao nareo ra-
ha mandro, izaho handefa iray
ho anareo: ka tia nareo va raha
halefa ko ho anareo ny mpanjaka
ny Jiosy?
40 Ary izy rehetra nitaraina
indray hoe, Tsy lehity, fa Bara-
basa. Nefa jiolahy i Barabasy.

## TOKO XIX.

Ary dia nalai'ny Pailatra i Je-
sosy, ary no kapohi'ny izy.
2 Ary ny miaramila nandrary
satroka tsilo, ary nasatro'ny ny
loha ny, dia no tafia'ny ny jaky
izy.
3 Ary hoy izy, Mifalia hianao,
Mpanjaka ny Jiosy! ary izy na-
mely tehamaina azy.
4 Ary i Pailatra dia nivoaka
indray, ary hoy izy tamy ny,

Indro, izaho mitondra azy amy
nareo, 'mba ho fantatr'areo, fa
tsy hita ko izay helo'ny.
5 I Jesosy dia nivoaka, misa-
troka tsilo, ary mitafy jaky.
Ary hoy Pailatra tamy ny, Indro
ny lehilahy.
6 Ary rehefa hita ny ny mpiso-
rona be sy ny mpandraharaha
izy, dia niantso hoe, Homboy
amy ny hazo fijaliana, homboy
amy ny hazo fijaliana izy. Ary
i Pailatra nilaza tamy ny hoe,
Alao nareo izy, ary homboy amy
ny hazo fijaliana: fa tsy hita ko
izay helo'ny.
7 Ary ny Jiosy namaly azy
hoe, Izahay manana lalàna, ary
ho tokony ho faty amy ny lalà'
nay izy, satria izy manao azy
Zanak'Andriamanitra.
8 Ary raha re ny Pailatra iza-
ny teny izany, dia mainkia nata-
hotra izy;
9 Ary izy nankany indray amy
ny Poritoriona (fitsarana), ary
hoy izy tamy ny Jesosy, Avy
taiza hianao? Fa i Jesosy tsy
namaly azy akory.
10 Dia hoy Pailatra tamy ny,
Tsy miteny amy ko va hianao?
tsy fantatr'ao fa izaho manana
fahefana hanombo anao amy ny
hazo fijaliana, ary manana fahe-
fana hanafaka anao?
11 I Jesosy namaly hoe, Hia-
nao tsy manana fahefana amy
ko, raha tsy nome'ny anao tany
ambony izy: ary izay nanolotra
ahy tamy nao, no melomeloka
kokoa.
12 Ary tamy ny izany, i Pai-
latra nila handefa azy: fa ny
Jiosy niantso hoe, Raha halefa'
nao ity lehilahy ity, tsy 'mba sa-
kaiza ny Kaisara hianao: fa
izay rehetra manao azy ho mpan-
jaka, dia manohitra any Kaisara
izy.
13 Ary i Pailatra rehefa nan-
dre izany teny izany, dia niton-
dra any Jesosy hivoaka, ary izy
nipetraka tamy ny fitsarana teo
amy ny fitoerana izay natao hoe,
Lampivato, fa amy ny Hibirio
natao ny hoe, Gabata.
14 Ankehitriny efa amby amy
ny fanamboarany ny pasikia, ary
tokony ho amy ny enina ny ora;
ary hoy izy tamy ny Jiosy, In-
dro ny mpanjaka nareo.
15 Ary izy dia niantso hoe,
Alao, alao izy, homboy amy ny
hazo fijaliana izy. Ary hoy Pai-
latra tamy ny, Homboa'ko amy
ny hazo fijaliana va ny mpan-
jaka nareo? Ny mpisorona be
namaly hoe, Izahay tsy manana
mpanjaka, afa tsy Kaisara.
16 Ary izy dia nanolotra azy,
'mba homboa'ny amy ny hazo
fijaliana. Ary nalai'ny i Jesosy,
dia nenti'ny.
17 Ary izy nitondra ny hazo
fijalia'ny, dia lasa nankany amy
ny fitoerana atao hoe, Karando-
ha, izay atao hoe, amy ny Hebi-
rio, Gologota.
18 Izay nanomboa'ny azy ta-
my ny hazo fijaliana, ary nisy roa
lahy niaraka tamy ny: teo anda-
ni'ny nisy iray avy, ary i Jesosy
teo afovoa'ny.
19 Ary i Pailatra nanoratra
anarana, dia napeta'ny tamy ny
hazo fijaliana. Ary izao no sora-
tra, I JESOSY TANY NAZA-
RETA MPANJAKA NY JIO-
SY.
20 Ary maro amy ny Jiosy
namaky izany anarana izany: fa
akaiky ny tanàna ny fitoerana
izay nanomboa'ny any Jesosy
tamy ny hazo fijaliana: ary no
sorata'ny tamy ny Hebirio, sy
ny Giriky, ary ny Latina izany.
21 Ary ny mpisorona be tamy
ny Jiosy nilaza tamy ny Pailatra
hoe, Aza soraty hoe, Mpanjaka
ny Jiosy; fa izy no nihambo
hoe, Izaho no Mpanjaka ny Jio-
sy.
22 I Pailatra namaly hoe, Izay
no sorata'ko, no sorata'ko.

23 Ary ny miaramila, rehefa
nanombo any Jesosy tamy ny
hazo fijaliana, dia naka ny fita-
fia'ny, ary no zarai'ny in-efatra
izy, samy manana ny anjara'ny
teo amy ny miaramila; ary ny
lamba ny koa; fa ny lamba ny
tsy misy vitrana, fa teno'ny iray
hiany.
24 Ary izy nifampilaza hoe,
Aza triarin'tsikia, fa avelao hilo-
kana izay hahazo azy: 'mba ha-
tanteraka ny Soratra Masina,
izay nanao hoe, Izy nizara ny
fitafia'ko, ary niloka ny fizarany
ny lamba ko. Ary izany no na-
tao ny miaramila.
25 Ary nisy nijanona teo ani-
lany ny hazo fijaliany ny Jesosy,
ny reny ny sy ny rahavavin'dre-
ny ny, i Mary vady ny Kilopasy,
ary i Mary Magidelena.
26 Ary i Jesosy, raha nahita
an-dreny ny sy ny mpianatra
iray malala ny nijanona teo, dia
hoy izy tamy n'dreny ny, Rave-
hivavy, jereo ny zanak'ao!
27 Dia hoy izy tamy ny mpia-
natra, Indro ny reny nao! ary
tamy ny izay ora izay, dia nenti'
ny izany mpianatra izany nody
tany an-trano ny izy.
28 Ary rehefa afaka izany, fan-
tatry Jesosy fa efa vita ny zava-
tra rehetra ankehitriny, 'mba ha-
hatanteraha'ny ny SoratraMa-
sina, hoy izy, Mangetaheta aho.
29 Ary nisy lovia iray feno ra-
no maharikivy: ary natsobo'ny
tamy rano maharikivy ny fifo-
hana, ary no tohizi'ny tamy ny
hazo hisopa, dia natao ny tamy
ny vava ny.
30 Ary i Jesosy rehefa nandray
ny rano maharikivy, dia nilaza
hoe, Vita: ary izy nanondrikia
ny loha ny, dia niala ny ai'ny.
31 Ary ny Jiosy nangataka
tamy ny Pailatra 'mba hanapaka
ny ranjo ny, ary hanesotra azy,
satria efa amby amy ny andro
fanamboarana; fa tsy mety raha
ny faty mahatratra ny sabata
amy ny hazo fijaliana, (fa lehibe
izany andro sabata izany.)
32 Ary dia avy ny miaramila,
dia no tapahi'ny ny ranjo ny voa-
lohany, sy ny anankiray niaraka
no homboa'ny tamy ny tao amy
ny hazo fijaliana.
33 Fa no ny tonga tamy ny
Jesosy izy, ary nahita fa maty
sahady izy, dia tsy nanapaka ny
ranjo ny izy:
34 Fa ny miaramila anankiray
nandefona ny lanivoa'ny, dia
nandeha tamy ny izay, ny ra sy
ny rano.
35 Ary izay nahita dia nilaza,
ary marina ny filaza'ny: ary fan-
ta'ny, fa milaza marina izy, 'mba
hinoa'nareo koa.
36 Fa natao ny izany 'mba ha-
hatanteraha'ny ny Soratra Ma-
sina hoe, Tsy ho tapahi'ny ny
taola'ny, na iray akory aza.
37 Ary hoe koa ny Soratra
Masina, Izy hijery izay no le-
foni'ny.
38 Ary rehefa afaka izany, i
Josefa lay tamy ny Arimatia,
mpianatry ny Jesosy, nefa niery
tamy ny fahatahorany ny Jiosy,
nangataka tamy ny Pailatra
'mba haka ny faty ny Jesosy:
ary dia nome'ny Pailatra. Dia
lasa izy, ary naka ny faty ny
Jesosy.
39 Ary dia avy koa i Nikode-
mosy, lay avy tamy ny Jesosy
voalohany no ny alina, ka miton-
dra ny fangaroharoany ny miora
sy ny aloesy, izay tokony ho za-
to lanja.
40 Ary izy naka ny faty ny
Jesosy, dia no fonosi'ny tamy
ny hariry madinikia tamy ny
zavatra manitra izy, tahaky ny
fanao ny Jiosy raha mandevina.
41 Ary nisy tanimboly teo amy
ny lay fitoerana no nanomboa'
ny azy tamy ny hazo fijaliana;
ary tao anaty ny tanimboly nisy
fasam-bao, izay tsy 'mbola nan-

devena'n'olona.
42 Ary teo no nandevena'ny
any Jesosy, satria ny andro ny
fanamboarany ny Jiosy; fa
akeky ny fasana.

## TOKO XX.

Ary tamy ny voalohany ny
herinandro, i Mary Magidelena
avy maraina raha 'mbola maizi-
maizina hankany amy ny fasa-
na, ary nahita ny vato nesori'ny
tamy ny fasana.
2 Ary nihazakazaka izy, dia
nankany amy ny Simona Petera
sy lay mpianatra tia ny Jesosy,
ary hoy izy tamy ny, Efa nalai'
ny tao am-pasana ny Tompo,
ary tsy fantatr'ay izay name-
traha'ny azy.
3 Ary dia lasa i Petera sy lay
mpianatra anankiray nankany
amy ny fasana.
4 Ary izy roa lahy nihazaka-
zaka: ary lay mpianatra ananki-
ray nihoatra any Petera, ary izy
tonga taloha teo amy ny fasana:
5 Ary izy niondrika hitsirika,
dia nahita ny lamba hariry ma-
dinikia nipetraka; fa tsy niditra
tao izy.
6 Ary avy i Simona Petera na-
naraka azy, ary dia niditra tao
am-pasana, dia nahita ny lamba
hariry madinikia mipetraka,
7 Ary ny lamba izay nafehy ny
ny loha ny, tsy 'mba nipetraka
tamy ny lamba hariry madinika,
fa navalo'ny nitokana izy.
8 Ary 'mba niditra lay mpi-
anatra anankiray izay tonga ta-
loha tao am-pasana, dia nahita,
ary nino.
9 Ary tsy 'mbola fanta'ny ny
Soratra Masina, fa tsy mahay
tsy hitsangana amy ny maty izy.
10 Ary dia lasa nody indray
ny mpianatra.
11 Fa i Mary nitoetra tao ive-
lany ny fasana mitomany; ary
raha nitomany izy, dia niondrika
hitsirika tao am-pasana.
12 Ary izy nahita anjely roa
nitafy lamba fotsy, nipetraka,
iray teo amy ny loha ny, ary
iray teo amy ny tongo'ny, tamy
ny lay nandria'ny ny faty ny Je-
sosy.
13 Ary izy nilazà tamy ny hoe,
Ravehivavy, nahoana hianao no
mitomany? Hoy izy tamy ny,
Satria efa nalai'ny ny Tompo
ko, ary tsy fantatr'o izay name-
traha'ny azy.
14 Rehefa nilaza izany izy, dia
nitodika, ary nahita any Jesosy
nitsangana, fa tsy fanta'ny fa
izy no Jesosy.
15 Hoy Jesosy tamy ny, Ra-
vehivavy, nahoana hianao no
mitomany? iza no tadiavi'nao?
Fa natao ny ho mpiandry voly
izy, ary hoy izy tamy ny, Tompo
ko, raha hianao no naka azy teto,
ambarao amy ko izay nametraha'
nao azy, ary dia halai'ko izy.
16 Hoy Jesosy tamy ny, Mary.
Dia nitodika izy, ary nanao ta-
my ny hoe, Rabony; izay manao
hoe, Tompo ko.
17 Hoy Jesosy tamy ny, Aza
manendry ahy hianao: fa tsy
'mbola niakatra tany amy ny
Ray ko aho: fa mandehana any
amy ny rahalahy ko, ary lazao
amy ny hoe, Izaho miakatra han-
kany amy ny Ray ko sy ny Ray
nareo; ary any amy n'Andria-
manitr'o sy ny Andriamanitr'
areo.
18 Dia avy i Mary Magida-
lena, ary nilaza tamy ny mpiana-
tra, fa izy efa nahita ny Tompo,
ary izy nilaza izany teny izany
tamy ny.
19 Ary no ny hariva lay andro
voalohany tamy ny herinandro,
dia no hidia'ny ny varavarana
tamy ny izay niangona'ny ny
mpianatra, fa natahotra ny Jio-
sy izy, dia avy i Jesosy, ary
nitsangana teo afovoa'ny, dia
hoy izy tamy ny, Fiadanana ho
anareo.

20 Ary rehefa nilaza izany izy,
dia naseho ny tamy ny ny tàna'
ny, sy ny lanivoa'ny. Ary dia
faly ny mpianatra raha nahita
ny Tompo.
21 Ary hoy indray i Jesosy
tamy ny, Fiadanana ho anareo:
tahaky ny naniraha'ny ny Ray
ko ahy, no aniraha'ko anareo
kosa.
22 Ary rehefa nilaza izany izy,
dia nofofofofoni'ny izy, ary hoy
izy tamy ny, Raiso ny Fanahy
Masina:
23 Na any iza na any iza 'ny
heloka izay avela nareo, dia
avela ny izy; ary na any iza na
any iza izay tsy avela nareo, dia
tsy avela ny izy.
24 Fa i Tomasy anankiray
amy ny roa amby ny folo lahy,
natao ny hoe, Didimosy, sendra
tsy teo raha avy i Jesosy.
25 Ary ny mpianatra sasany
nilaza tamy ny hoe, Efa hita nay
ny Tompo. Fa hoy izy tamy ny,
Raha tsy hita ko amy ny tàna'
ny ley holatra no homboa'ny,
ary ho tendre'ny ny rantsantàna'
ko ny holatra ley no homboa'ny,
ary ho tsapai'ny ny tàna'ko ley
lanivoa'ny, tsy hino aho.
26 Ary rehefa havaloana, dia
niangona tao indray ny mpiana-
tra, ary 'mba tao amy ny i To-
masy: dia avy i Jesosy rehefa
no hidia'ny ny varavarana, ary
nitsangana tao afovoa'ny, dia
hoy izy, Fiadanana ho anareo.
27 Ary hoy izy tamy ny Toma-
sy, Atehefo eto ny rantsantàna'
nao, ary izahao ny tàna'ko; ary
atehefo eto ny tàna'nao, ary atao-
vy an-danivoa'ko: fa aza tsy mi-
no, fa minoa.
28 I Tomasy namaly dia nila-
za tamy ny, Tompo ko sy An-
driamanitr'o.
29 Hoy Jesosy tamy ny, satria
hianao nahita ahy, no nino: fi-
naritra izay tsy nahita, fa nino.
30 Ary famantarana maro koa
natao ny Jesosy teo imaso ny ny
mpiana'ny, izay tsy no sorata'ny
tamy ny ity taratasy ity.
31 Fa izany no sorata'ny 'mba
hinoa'nareo, fa i Jesosy no
Kraisty zanak'Andriamanitra;
ary amy ny finoana no hahazoa'
nareo fiainana amy ny anara'ny.

## TOKO XXI.

Rehefa afaka izany, i Jesosy
dia niseho indray tamy ny mpia-
natra tamoron-dranomasiny ny
Tiberiasa; ary toy izao no nise-
hoa'ny.
2 I Simona Petera, sy Tomasy
izay natao ny hoe koa, Didimo-
sy, ary i Natanaela tany Kana
any Galily, sy ny zanaky Zebedy,
ary ny mpiana'ny roa hafa koa.
3 Hoy Simona Petera tamy ny,
Izaho handeha hamovo. Hoy
izy tamy ny kosa, Izahay koa
homba anao. Dia lasa, ary
nandeha an-tsambo tamy ny izay
izy; ary tamy ny izany alina
izany, tsy nahazo akory izy.
4 Ary no ny maraina ny andro,
dia nijanona tamoron-dranoma-
sina i Jesosy: fa ny mpianatra
tsy nahalala fa izy no Jesosy.
5 Ary hoy Jesosy tamy ny,
Anaka, manan-kanina va hiana-
reo? izy namaly azy hoe, Tsia.
6 Ary hoy izy tamy ny, Ala-
tsaho ny vovo nareo amy ny sisi-
ny ankavanany ny sambo, ary
dia hahazo hianareo. Ary dia
nalatsa'ny, ary tsy zaka akarina
fa be ny hazandrano.
7 Ary ny mpianatra izay tia ny
Jesosy nilaza tamy ny Petera
hoe, Izy no Tompo. Ary raha
i Simona Petera nandre, fa izy
no Tompo, dia nisikina'ny ny
lamba ny (fa nitanjaka izy) dia
nianjera tamy ny ranomasina izy.
8 Fa ny mpianatra sasany avy
tanaty ny sambo (fa tsy lavitra
tamy ny tany izy, fa tokony ho
roan-jato hakiho,) ka nitondra
ny vovo feno hazandrano.

9 Raha vao niakatra tamy ny
tany izy, dia nahita afo teo, ary
ny hazandrano tambony ny, ary
ny mofo.
10 Hoy Jesosy tamy ny, Ana-
lao hazandrano amy ny izay
vao azo nareo.
11 Dia lasa i Simona Petera,
ary nisary ny vovo feno hazan-
drano vaventy, telo amby di-
mam-polo amby zato; ary ka-
nefa be izy tsy vaky ny vovo.
12 Hoy Jesosy tamy ny, Avia
hisakafo. Fa tsy nisy amy ny
mpianatra sahy nanontany azy
hoe, Iza moa hianao? Fa fan-
ta'ny hiany fa izy ny Tompo.
13 Dia avy i Jesosy ary nan-
dray ny mofo, dia nome'ny azy,
ary ny hazandrano toy izany koa.
14 Ary izay no fahatelony no
nisehoa'ny Jesosy tamy ny mpia-
na'ny, rehefa nitsangana tamy
ny maty izy.
15 Ary rehefa nisakafo izy, dia
hoy Jesosy tamy ny Simona Pe-
tera, Simona, zanaky Jona, tia
nao va aho mihoatra no ho ire-
to? Hoy izy tamy ny, Eny
Tompo ko; fantatr'ao fa tia ko
hianao. Dia hoy izy tamy ny,
Fahano ary ny ondry kely ko.
16 Dia hoy izy indray koa, Si-
mona, zanaky Jona, tia nao va
aho? Dia hoy izy tamy ny,
Eny, Tompo ko; fantatr'ao fa
tia ko hianao. Dia hoy izy tamy
ny, Andraso ary ny ondry ko.
17 Dia hoy izy indray koa,
Simona, zanaky Jona, Tia nao
va aho? I Petera dia nalahelo
no ny nilaza intelo tamy ny hoe,
Tia nao va aho? Ary hoy izy
tamy ny, Tompo ko, hianao ma-
halala ny zavatra rehetra; fan-
tatr'ao fa tia ko hianao. Dia hoy
Jesosy tamy ny, Fahano ary ny
ondry ko.
18 Izaho milaza amy nao ma-
rina tokoa, Raha tanora hianao,
dia nisikina, ary nandeha tamy
ny izay tia nao: fa rehefa anti-
tra hianao, dia haninjitra ny tà-
na'nao hianao, ary ny hafa no
hanikina anao, sy hitondra anao
amy ny izay tsy tia nao.
19 Ary no lazai'ny izany 'mba
hahafantara'ny ny hahafatesana
izay hankalazai'ny n'Andriama-
nitra. Ary rehefa nilaza izany
izy, dia hoy izy tamy ny, Mana-
raha ahy.
20 Dia nitodikia i Petera, ary
nahita ny mpianatra izay tia ny
Jesosy ka manaraka; izay koa
no niankina tamy ny tratra ny
raha nisakafo, ary nilaza hoe,
Tompo ko, iza no hamadikia
anao?
21 Ary i Petera no ny nahita
azy, dia nilaza tamy ny Jesosy
hoe, Tompo ko, inona no ho
amy ny ity lehilahy ity?
22 I Jesosy nilaza tamy ny hoe,
Raha tia ko hitoetra mandra-pi-
havy ko izy, hahoa'nao izany?
fa manaraha ahy hianao.
23 Ary izany teny izany dia
niely tamy ny rahalahy, ka tsy
ho faty izay mpianatra izay:
nefa i Jesosy tsy nilaza tamy ny
hoe, Izy tsy ho faty; fa raha tia
ko hitoetra mandra-pihavy ko
izy, hahoa'nao izany?
24 Izy no mpianatra izay mila-
za izany, sy nanoratra izany:
ary fantatr'ay fa marina ny fila-
za'ny.
25 Ary nisy zavatra maro hafa
koa izay natao ny Jesosy, ka
raha ho sorata'ny avokoa, atao
ko tsy omby hitoera'ny ny tara-
tasy izao tontolo izao raha no
sorata'ny.

# NY ASA NY NY APOSITAOLY.

## TOKO I.

NY teny voalohany ary natao
ko, Teofiliosy, tamy ny izay re-
hetra natao ny sy nampianari'ny
Jesosy,
2 Ambarapaha-tonga ny andro
izay no nampiakara'ny azy, raha
no didia'ny tamy ny Fanahy
Masina ny apositaoly, izay efa
no fidi'ny:
3 Izy niseho tamy ny koa fa
velona izy rehefa maty, tamy ny
famantarana maro, ka hita ny
izy efa-polo andro, ary izy na-
nambara ny amy ny fanjakan'
Andriamanitra.
4 Ary raha niangona izy, dia
nasai'ny 'mba tsy hiala any
Jeriosalema, fa hiandry ny fi-
kiasany ny Ray, izay efa re na-
reo tamy ko.
5 Fa i Jaony nanao batisa ana-
reo tamy ny rano hiany; fa tsy
ho ela no hanava'ny ny batisa
anareo amy ny Fanahy Masina.
6 Ary, raha niangona izy re-
hetra, dia nanontany azy izy hoe,
Tompo ko, hampodi'nao amy ny
Isiraely va ny fanjakana ankehi-
triny?
7 Ary izy nilaza tamy ny hoe,
Tsy anareo no hahalala na ny
fotoana na ny taona, fa efa no
tehirizin'dRay ho azy izany.
8 Fa hianareo handray ny hery
rehefa tonga amy nareo ny Fa-
nahy Masina; ary hianareo ha-
nambara ahy ao any Jeriosale-
ma sy ny Jiodia rehetra, sy ny
Samaria, ary hatr'amy ny farany
ny tany.
9 Ary no ny nilaza izany, raha
'mbola nijery azy izy, dia naka-
ri'ny; ary no takona'ny ny ra-
hona, ka tsy hita ny.
10 Ary izy raha nandinikia ny
lanitra, no ny niakatra izy, dia
indro, roa lahy nijanona teo ani-
la'ny miakanjo fotsy;
11 Ary nilaza hoe, Hianareo
lehilahy any Galily, nahoana no
mitoetra aty ka mijery ny lanitra
hianareo? I Jesosy hiany izay
nakari'ny hiala amy nareo ho
any an-danitra, ho avy indray toy
ny nahita'nareo azy niakatra
tany an-danitra.
12 Dia niala tamy ny tendrom-
bohitra, atao ny hoe, Oliva, hive-
rina any Jeriosalema, nanalavi-
tra any Jeriosalema, ny aleha
amy ny sabata.
13 Ary rehefa niditra izy, dia
niakatra tao an-trano ambony,
tamy ny izay nitoera'ny i Petera
sy Jakoba, sy Jaony sy Andrio,
i Filipo, sy Tomasy, i Baritolo-
meo sy Matio, i Jakoba zanaky
Alifeosa, sy Simona Zelotesa,
ary Jiodasy rahalahy ny Jakoba.
14 Ireto rehetra ireto nahari-
tra miray tamy ny fivavahana
'mba amy ny vehivavy, sy Mary
reny ny Jesosy, sy ny rahalahy
ny.
15 Ary tamy ny izany andro
izany i Petera dia nitsangana
teo afovoany ny mpianatra, ary
nanao hoe, (ary ny isany ny ana-
rany ny olona teo, dia tokony
ho roapolo amby zato.)
16 Rahalahy, tsy mahay tsy
tanteraky ity Soratra Masina ity
izay efa no teneni'ny ny Fanahy
Masina tamy ny vava ny Davi-
dra, ny amy ny Jiodasy izay
nitarikia izay nisambotra any
Jesosy:
17 Fa izy 'mba isan-tsikia,
ary nahazo ny anjara'ny tamy
ny ity fanompoana ity.

18 Ary ley ity nividy saha tamy ny tamby ny ota; ary nianjera tamy ny tany, dia tapa-droa mitovy izy, ka nipotsaka ny tsinay ny.
19 Ary fanta'ny izay rehetra monina ao any Jeriosalema; ary ny anarany izany saha izany amy ny teny ny hoe, Akelidama, izay atao hoe kosa, Sahandra.
20 Fa efa no sorata'ny tamy ny taratasy ny Salimo hoe, Avelao ho foana ny fonena'ny, ary aza avela hisy olona honina ao: ary avelao halai'ny ny sasany ny fitandrema'ny.
21 Ary amy ny lehilahy niaraka tamy 'ntsikia mandrakariva, raha niditra sy nivoaka tamy 'ntsikia i Jesosy Tompo,
22 Fony ny batisa ny Jaony, hatr'amy ny andro nakari'ny tamy'ntsikia, ny anankiray amy ny ireny tokony ho vavolombelona ny fananganany amy ny maty, hanampy antsikia.
23 Ary izy nanendry roa lahy, i Josefa atao hoe, Barasaba, izay atao hoe koa, Jiositosa, ary Matiasa.
24 Ary izy raha nivavaka, dia nilaza hoe, Hianao Jehovah izay mahalala ny ao am-po ny olona rehetra, asehoy anay, iza no efa fidi'nao tamy ny izy roa lahy,
25 'Mba hahazoa'ny ny anjara'ny amy ny ity fanompoana ity sy ny fanao ny ny apositaoly, izay nanota'ny Jiodasy, ka dia lasa any amy ny fitoera'ny izy.
26 Ary natao ny filokana, ary dia azo ny Matiasa ny loka; ary dia 'mba isany ny apositaoly iraikia amby ny folo lahy izy.

## TOKO II.

Ary rehefa tonga ny andro ny Pentekositra, dia niray saina tamy ny fitoerana iray izy rehetra.
2 Ary avy tampoka tany andanitra ny feo toy ny rivotra mifofofofo tsy toha, ary dia feno ny trano rehetra izay nitoera' ny.
3 Ary dia niseho tany amy ny ny lela maro samy hafa toy ny afo mipetraka tamy ny izy rehetra.
4 Ary izy rehetra feno ny Fanahy Masina, ary vao niteny tamy ny teny maro samy hafa, tahaky ny nampitenena'ny ny Fanahy Masina azy.
5 Ary dia nitoetra tao any Jeriosalema ny Jiosy, olona tsara fanahy, avy tamy ny firenena rehetra tambany ny lanitra.
6 Ary rehefa niely izany teny izany, dia niangona ny olona maro, ary very hevitra izy, fa izy rehetra nandre azy niteny ny teny ny.
7 Ary talanjona sy gaga izy rehetra, ka nifampilaza hoe, Indro, tsy avy any Galily va ireto rehetra izay miteny?
8 Ary nahoana isikia no samy mandre amy ny teny 'ntsikia, izay nahabe an-tsikia?
9 Parity, sy Medy, ary Elamity, ary izay monina any Mesopotamia, sy Jiodia, sy Kapadosia, any Pontiosa, ary Asia.
10 Dia any Firigia, sy Pamifilia any Ejipitra, ary any Libia izay manodidina ny Kirena, ary ny vahiny tany Roma, dia Jiosy, sy ny Poroselitra,
11 Dia Kireta sy Arabo, ary isikia mandre azy miteny amy ny teny 'ntsikia ny asa n'Andriamanitra mahagaga.
12 Ary talanjona izy rehetra, ary niahanahana, ka nifampilaza hoe, Inona izany?
13 Fa ny sasany nihomehy, ka manao hoe, Leony toaka mamy izy.
14 Fa nitsangana i Petera sy ny iraik'amby ny folo lahy, ary izy niantso mafy dia nilaza tamy ny hoe, Hianareo olona any Jio-

dia sy izay rehetra monina any
Jeriosalema, fantaro nareo, ary
henoy ny teny ko:
15 Tsy leony tsy akory ireto
izay ahihi'nareo, fa vao ora fa-
hatelo hiany ny andro.
16 Fa izao no teneni'ny Joela
mpaminany:
17 Ary ho tonga amy ny andro
farany, hoy ny Andriamanitra,
izaho handatsaka ny Fanahy ko
amy ny nofo rehetra: ary ny za-
naka lahy nareo, sy ny zanaka
vavy nareo, haminany, ary ny
zatovo nareo hahita zavatra, ary
ny lahy antitr'areo hanonofy:
18 Ary izaho handatsakà ny
Fanahy ko amy ny izany andro
izany, amy ny mpanompo ko na
lahy na vavy; ary izy dia hami-
nany:
19 Ary izaho haneho fahagaga-
na amy ny lanitra ambony, ary
famantarana amy ny tany am-
bany; ra sy afo, ary fisavoanany
ny setroka:
20 Ny masoandro hampodi'ny
ho maizina, ary ny volana ho ra,
raha ho tonga ny andro lehibe
ny Jehovah, sady malaza:
21 Ary raha amby amy ny iza-
ny, ka na iza na iza hiantso ny
anarany ny Jehovah, dia ho von-
je'ny.
22 Hianareo olony Isiraely, mi-
hainoa izany teny izany; i Jesosy
tany Nazareta lehilahy naseho
n'Andriamanitra tamy nareo ta-
my ny asa tsy toha, sy ny fahaga-
gana, ary ny famantarara izay
nasain'n'Andriamanitra natao ny
tao afovoa'nareo tahaky ny fan-
tatr'areo hiany;
23 Izy no tolora'ny ny saina
aniana sy ny fahalalana n'Andri-
amanitra hatr'amy ny taloha, ka
nalai'nareo, ary no homboa'ny
sy no vonoi'ny ny tànany ny ra-
tsy fanahy:
24 Izay natsangan'Andriama-
nitra, rehefa nanafaka ny faha-
retany ny fahafatesana; satria
tsy laitra hazoni'ny.
25 Fa i Davidra milaza azy
hoe, Izaho efa nahita ny Jeho-
vah mandrakariva teo anatreha'
ko, fa ao amy ny ankavana'ko
izy no tsy hietseha'ko:
26 Ary dia faly ny fo ko sy ra-
voravo ny lela ko; ny nofo ko
koa hitoetra amy ny fanantena-
na:
27 Fa hianao tsy hamela ny ai'
ko any amy ny fasana, na hame-
la ny Iray Masin'ao hahita ny lo.
28 Hianao efa nampahalala
ahy ny làlan'aina; hianao ham-
pifaly ahy amy ny tarehy nao.
29 Rahalahy, avelao 'mba ho
lazai'ko marina amy nareo i Da-
vidra ray 'ntsikia, fa efa maty
ary nalevina koa, ary ny fasa'ny
ao amy 'ntsikia mandrak'anke-
hitriny.
30 Ary izy mpaminany, sady
mahalala fa ny Andriamanitra
efa nanao fianianana tamy ny, ka
amy ny izay hateraky ny kibo
ny, hisy hipetraka ao amy ny
lapa ny;
31 Ka nahita raha teo, dia ni-
laza ny fananganany Kraisty ta-
my ny maty, fa tsy navela ny ny
ai'ny tao amy ny fasana, ary tsy
nahita ny lo ny nofo ny.
32 Ity Jesosy ity natsangan'
n'Andriamanitra, ary izahay re-
hetra no vavolombelona izany.
33 Ary rehefa nasandra'ny ta-
my ny ankavanan'Andriamanitra
izy, ary nahazo tamy ndRay ny
fikiasana amy ny Fanahy Masi-
na, dìa nalatsa ny izay hita na-
reo, sy re nareo ankehitriny.
34 Fa i Davidra tsy niakatra
tany an-danitra: fa hoy izy, I
Jehovah nilaza tamy ny Tompo
ko, Mipetraha amy ny ankava-
na'ko hianao,
35 Ambara-panao'ko ny faha-
valo nao ho fandiavany ny ton-
gotr'ao.
36 Ary amy ny izany avelao
ho fanta'ny ny mpianakavy ny

Isiraely rehetra, fa ny Andriamanitra efa nanao any Jesosy izay no homboa'nareo ho Tompo sy Kraisty.
37 Ary raha nandre izany izy, dia voa tsindrona tam-po ny izy, ary nilaza tamy ny Petera sy ny apositaoly sasany hoe. Rahalahy, inona no hatao nay?
38 Ary i Petera dia nilaza tamy ny hoe, Mibebaha, ary avelao 'mba hatao batisa hianareo rehetra amy ny anarany ny Jesosy Kraisty 'mba ho famelany ny heloka, ary hianareo hahazo ny fanomezany ny Fanahy Masina.
39 Fa ny fikiasana ho anareo, sy ny zanak'areo, ary ho any izay rehetra lavitra, dia izay hantsoi ny Jehovah Andriamani' tsikia.
40 Ary izy nanambara ary nananatra tamy ny teny maro hafa koa, hoe, Vonjeo ny tena nareo amy ny ity taranaka maditra ity.
41 Ary izay nandray ny teny ny tamy ny fifaliana no natao ny batisa: ary tamy ny izany andro izany niampy ny olona tokony ho telo arivo.
42 Ary izy naharitra tamy ny fampianarany ny apositaoly sy ny fihavanana, sy ny famakiany ny mofo, ary ny fivavahana.
43 Ary natahotra ny olona rehetra: ary be ny fahagagana sy ny famantarana natao ny apositaoly,
44 Ary izay rehetra mino, dia niray toerana, ary samy manana ny zavatra rehetra;
45 Ary namidy ny ny fanana' ny sy ny hare'ny, ary no zarai'ny tamy ny olona rehetra, manaraky izay ilai'ny.
46 Ary izy naharitra niray saina isan'andro tamy ny tempoly, ary namaky ny mofo mitety trano, ary nihinana tamy ny fifaliana sy ny fo marina,
47 Ka midera n'Andriamanitra ary manam-pitia tamy ny olono rehetra. Ary ny Tompo nanampy tamy ny fiangonana isan'andro izay vonjena.

TOKO III.

Ary i Petera sy Jaony niaraniakatra tany amy ny tempoly tamy ny fotoana fivavahana, dia ora fahasivy izany.
2 Ary nisy lehilahy nalemy hatr'any an-kibon-dreny nenti'ny, izay napetra'ny isan'andro teo am-bavahady ny tempoly atao ny hoe, Mendrikia, 'mba hangataka fiantrana amy ny izay miditra ao amy ny tempoly;
3 Izy, raha nahita any Petera sy Jaony efa hiditra ao amy ny tempoly, dia nangataka 'mba hahazo fiantrana.
4 Ary i Petera sy Jaony nandinikia azy, dia hoy izy, Jereo izahay.
5 Ary izy dia nitandrina azy, nanantena hahazo zavatra amy ny.
6 Ary hoy Petera, Izaho tsy manana na volafotsy na volamena; fa izay anana'ko, ome'ko anao: Amy ny anarany ny Jesosy Kraisty tany Nazareta, mitsangàna, ary mandehana.
7 Ary izy nandray ny tàna'ny ankavanana, dia nanangana azy: ary dia natanjaka tamy ny izay ny tongo'ny sy ny ombelahintongo'ny.
8 Ary izy niantsambotra dia nitsangana, ary nandehandeha, ary izy niara-niditra tamy ny, tany amy ny tompoly, nitsangantsangana, sy niantsambotsambotra, ary nidera an'Andriamanitra.
9 Ary ny olona rehetra nahita azy mitsangantsangana sy midera an'Andriamanitra.
10 Ary fanta'ny, fa izy no nipetraka tanilany ny vavahady Mendrikia tao amy ny tempoly, 'mba hiantrana: ary gaga sy talanjona indrindra izy tamy ny izay

nahatonga azy toy izany.
11 Ary izy no nitana any Petera sy Jaony, dia gaga ny olona rehetra, ary nihazakazaka tany amy ny tao amy ny fidirana izay atao ny hoe, Any Solomona.
12 Ary i Petera raha nahita izany, dia namaly ny olona hoe, Hianareo olony Isiraely, nahoana no gaga amy ny izany hianareo? nahoana no mandinikia anay hianareo, toa ny hery nay, na ny fivavak'ay aza no natao nay nahafaha'ny lay mandringia?
13 Andriamanitry ny Abirahama, sy Isaka, sy Jakoba, Andriamanitry ny ray 'ntsikia, efa nanome voninahitra any Jesosy Zana'ny; izay natolotr'areo tokoa sady no lavi'nareo teo imaso ny Pailatra rehefa no tsarai'ny halefa.
14 Fa hianareo efa nandà izay Masina sy Marina, ary ny mpamono olona no nangatahi'nareo ho anareo;
15 Ary hianareo namono ny Tompo ny aina, izay natsangan' Andriamanitra tamy ny maty; izahay no vavolombelona izany.
16 Ary ny anara'ny tamy ny finoany ny anara'ny no nahatanjaka ity lehilahy ity, izay hita nareo sy fantatr'areo: dia ny finoana izay tamy ny alala'ny no nanome azy izao fahasitranana tsara izao teo imaso nareo rehetra.
17 Ary ankehitriny, rahalahy, fantatr'o, fa tamy ny tsy fahalala' nareo no navava'nareo izany, tahaky ny natao ny ny loholo'nareo koa.
18 Fa izany zavatra izany, naseho n'Andriamanitra rahateo, tamy ny vava ny mpaminany ny rehetra, ka tsy mahay tsy mandefitra i Kraisty, dia nahatanteraky izany izy.
19 Ary amy ny izany mibèbaha hianareo, ary miova 'mba hamela'ny ny fahota'nareo, raha avy ny andro fahavelomana amy ny fanatrehany ny Tompo;
20 Ary izy haniraka any Jesosy Kraisty, izay efa no tendre'ny ho anareo rahateo:
21 Izay tsy maitsy ho raisi'ny ny lanitra ambarapaha-tonga ny andro fampodina ny zavatra rehetra, izay efa no lazain'Andriamanitra tamy ny vava ny mpaminany ny masina fony taloha indrindra.
22 I Mosesy nilaza tamy ny razana tokoa hoe, Ny Jehovah Andriamanitr'areo hanangana mpaminany ho anareo any amy ny rahalahy nareo, tahaka ahy; izy no hihainoa'nareo amy ny zavatra rehetra izay ho lazai'ny amy nareo.
23 Ary amy ny izany, izay rehetra tsy hihaino izany mpaminany izany, dia haringia'ny amy ny olona izy.
24 Ary ny mpaminany rehetra hatr'amy ny Samioela sy ny manarakaraka, izay efa nilaza, dia nanambara izany andro izany koa.
25 Hianareo no zanaky ny mpaminany, sy ny fanekena izay natao n'Andriamanitra tamy ny ray 'ntsikia, ka nanao tamy ny Abirahama hoe, Ary amy ny zanak' ao no hitahia'ny ny firenena rehetra ambony ny tany.
26 Ny Andriamanitra efa nanangana ny Zana'ny, dia naniraka azy tamy nareo voalohany 'mba hitahy anareo amy ny fampialana nareo rehetra amy ny helok'areo.

## TOKO IV.

Ary raha 'mbola niteny tamy ny olona izy, ny mpisorona be, sy ny kapiteny ny tempoly, ary ny Sadiosisa, dia nankao amy ny,
2 Fa sosotra izy, satria izy nampianatra ny olona, ary nitory ny fananganany ny maty amy ny alalany ny Jesosy.

3 Ary izy nitana azy, ary no
tandrema'ny ambarapa-maraina:
fa efa hariva ny andro.
4 Ka nefa maro no nino tamy
ny izay nandre ny teny; ary to-
kony ho dimy arivo ny isany ny
olona.
5 Ary tamy ny izany no ny
maraina, dia nivory tany Jerio-
salema ny mpanapaka, sy ny lo-
holona, ary ny mpanoratra,
6 Ary i Anasa mpisorona be, sy
Kaiafasa, sy Jaony, sy Aleki-
sandra, ary ny havany ny mpiso-
rona be.
7 Ary raha natao ny teo afovo-
any izy, dia nanontania'ny hoe,
Amy ny fanefany iza, na amy
ny anarany iza, no anaova'nareo
izany?
8 Ary i Petera feno Fanahy Ma-
sina, dia nilaza tamy ny hoe, Hia-
nareo mpanapaky ny olona, sy
ny loholony ny Isiraely,
9 Raha adini'ny izahay anio ta-
my ny soa natao nay izay naha-
sitrana'ny lay malemy;
10 Ary avelao ho fantatr'areo
rehetra, sy ny olona rehetra amy
ny Isiraely, fa tamy ny anarany
ny Jesosy Kraisty tany Naza-
reta, izay no homboa'nareo, izay
natsangan'Andriamanitra tamy
ny maty, dia izy no itsangana'
ny ity lehilahy finaritra eto imaso
nareo ity.
11 Ity no vato no lavi'nareo
mpanao trano, izay efa tonga fe-
hy zoro.
12 Ary tsy misy famonjena a-
my ny hafa: fa tsy misy anara-
na hafa ambany ny lanitra nome'
ny any ny olona, izay mahavonjy
antsikia.
13 Ary raha hita ny ny fahasa-
hisahiany Petera sy Jaony, ary
nahalala fa olona tsy 'mbola nia-
natra, sady adala izy, dia gaga
izy; ary fanta'ny, fa efa tao amy
ny Jesosy izy.
14 Ary izy no ny nijery ny lehi-
lahy izay no sitrani'ny, nijanona
teo amy ny, dia tsy nahatohitra
azy izy.
15 Ary raha nasai'ny niala ta-
my ny Sionedry, dia nifampisaina
izy,
16 Hoe, Inona no atao 'ntsikia
amy ny ireo lehilahy ireo? fa izy
efa nanao fahagagana malaza
tokoa, ka fantatry ny monina re-
hetra ao any Jeriosalema; ary
isikia tsy mahazo mandà.
17 Fa 'mba tsy hiely izany amy
ny vahoaka, avelao 'mba ho ra-
ran'tsikia mafy izy, 'mba tsy hi-
toria'ny teny amy ny olona intso-
ny amy ny izany anarana izany.
18 Ary izy niantso azy, dia
nandrara azy tsy hiteny akory, na
hampianatra amy ny anarany ny
Jesosy.
19 Fa i Petera sy Jaony na-
maly azy, dia nilaza hoe, Raha
marina eo imaso n'Andriamani-
tra haneky anareo no ho ny An-
driamanitra, tsarao nareo.
20 Fa izahay tsy mahay tsy
miteny izay efa hita nay sy izay
efa re nay.
21 Ary izy rehefa nandrara azy
indray, dia nalefa ny, fa tsy hita
ny izay hampijalia'ny azy, satria
ny olona: fa ny olona rehetra
nankalaza n'Andriamanitra ta-
my ny izay efa natao ny.
22 Fa ny lehilahy izay nana-
va'ny izany fahagagana sy faha-
sitranana izany, efa nihoatra
efa polo taona.
23 Ary rehefa nalefa'ny izy, dia
nankany amy ny nama'ny izy,
ary izy nanambara izay rehetra
no lazai'ny ny mpisorona be sy
ny loholona tamy ny.
24 Ary izy raha nandre izany,
dia niaraka nanangana ny feo ny
tamy n'Andriamanitra, ary hoy
izy, Tompo, hianao no Andria-
manitra, izay nanao ny lanitra,
sy ny tany, ary ny ranomasina,
sy izay rehetra ao anaty ny:
25 Izay efa nilaza tamy ny va-
va ny Davidra mpanompo nao

hoe, Nahoana ny firenena no
nifandrombaka, ary ny olona ni-
saina zava-poana?
26 Ny mpanjaka ny tany ni-
tsangana, ny mpanapaka niara-
nanao saina hanohitra any Je-
hovah, sy ny Mesia.
27 Fa efa niangona tokoa amy
ny ity tanàna ity i Herodra sy i
Pontiosa Pailatra, ary ny Jenti-
lisa sy ny olona Isiraely hanohi-
tra any Jesosy, Zanak'ao Ma-
sina, izay no hasini'nao,
28 'Mba hanao izay no tendre'
ny ny tàna'nao hatao rahateo, sy
ny sai'nao.
29 Ary amy ny izany, Tompo,
tsinjovy ny fandrara'ny; ary
omeo ny mpanompo nao ny fa-
hasahisahiana rehetra hitory ny
teny nao.
30 Amy ny fahinjirany ny tàna'
nao hahasitrana; ary hanao fa-
mantarana sy fahagagana amy
ny anarany Jesosy, Zanak'ao
masina.
31 Ary rehefa nivavaka izy, dia
nihetsiketsikia ny fitoerana, izay
niangona'ny; ary feno Fanahy
Masina izy rehetra, ary izy dia
nitory ny teny n'Andriamanitra
tamy ny fahasahisahiana.
32 Ary niray fo sy fanahy ny
ankamaroany ny mino: ary tsy
nisy nanao fanana'ny ho azy; fa
natao ny harena iray hiany izy
rehetra.
33 Ary ny apositaoly nanam-
bara ny fananganana any Je-
sosy Tompo, tamy ny maty tamy
ny hery be: ary izy rehetra na-
nana fahasoavana be.
34 Fa tsy nisy malahelo teo
amy ny: fa izay nanan-tsaha,
na trano, dia namidy ny, ary
nenti'ny ny fividy ny ny zavatra
lafo.
35 Ary napetra'ny tanilany ny
tongotry ny apositaoly: ary no
zarai'ny tamy ny izy rehetra,
manaraky ny fila'ny.
36 Ary i Josesy izay natao ny
apositaoly hoe, Barinabasa (izay
raha adikia, Zanaky ny fanana-
rana) izy Levitra tamy ny tany
Kiopirosy,
37 Izy nanan-tsaha, dia nami-
dy ny, ary nenti'ny ny fividy ny,
dia napetra'ny tanilany ny ton-
gotry ny apositaoly.

## TOKO V.

Fa ny lehilahy anankiray, ny
anarany Ananiasa, 'mba amy
ny Safira vady ny, nivarotra fa
nanana,
2 Ary nangala-tety ny antsa-
sany ny fividy ny, ary ny vady
ny koa nahalala izany, ary ny
sasany nenti'ny, dia napetra'ny
tanilany ny tongotry ny aposi-
taoly.
3 Ary hoy Petera, Ananiasa,
nahoana i Satana nameno ny fo
nao 'mba handaingia amy ny
Fanahy Masina, sy hangala-tety
any antsasaky ny fividy ny ny
tany?
4 Raha 'mbola tsy namidy, tsy
anao va izy? ary rehefa namidy,
tsy anao hiany va ny fividy ny?
ary nahoana no nisaina izany
tampo nao hianao? hianao tsy
nandaingia tamy ny olona, fa
tamy n'Andriamanitra.
5 Ary i Ananiasa raha nandre
izany teny izany, dia lavo, ary
afaka ny ai'ny: ary dia nataho-
tra indrindra izay nandre izany.
6 Ary ny zatovo nitsangana,
dia namono ny faty ny, ary nen-
ti'ny nivoaka, dia nalevi'ny.
7 Ary efa amby amy ny ora
telo, rehefa afaky izany, dia ni-
ditra ny vady ny, nefa tsy fanta'
ny izay vao natao ny.
8 Ary i Petera nilaza tamy ny
hoe, Lazao amy ko, izany hiany
va no fividy ny saha nareo? Ary
izy nilaza hoe, Eny, izany hiany
9 Ary i Petera nilaza tamy ny
hoe, Nahoana hianareo no niray
tetikia haka fanahy ny Fanahy
ny Tompo? Indro, ao ambara-

varana ny tongotry izay efa nandevina ny vady nao, ary izy hitondra anao hivoaka koa.
10 Ary dia lavo tamy ny izay tanilany ny tongo'ny izy, ka afaky ny ai'ny: ary ny ankizy lahy raha niditra dia nahita, fa maty izy, ary nenti'ny hivoaka, ka nalevi'ny tao anilany ny vady ny.
11 Ary natahotra ny fiangonana rehetra, sy izay rehetra nandre izany.
12 Ary tamy ny tànany ny apositaoly no nanava'ny ny famantarana, sy ny fahagagana maro tamy ny olona; (ary izy rehetra niray saina teo amy ny fidirana any Solomona:
13 Ary amy ny sisa rehetra, tsy nisy sahy niray tamy ny: fa ny olona nankalaza azy.
14 Nefa mainkia niampy tamy ny Tompo ny mino, dia maro be na lahy na vavy;)
15 Ka dia nenti'ny ny marary tany an-dàlana, ary napetra'ny tamy ny farafara sy ny fandriana 'mba ahazoa'ny ny sasany na dia ny tandindo ny Petera aza, raha nandalo teo izy.
16 Ary ny olona maro avy amy ny vohitra manodidina nankany Jeriosalema, ka mitondra ny marary, sy izay ory tamy ny fanahy maloto: ary izy nahasitrana azy rehetra.
17 Ary ny mpisorona be nitsangana 'mba amy ny izay rehetra momba azy, (dia izay miray finoana amy ny Sadiosisa,) ary tezitra indrindra izy.
18 Dia nitana ny apositaoly, ary natao ny tao an-trano maizina izy.
19 Fa ny anjely ny ny Jehovah no ny alina, dia namoha ny varavarany ny trano maizina, ary nitondra azy hivoaka, ka nilaza hoe,
20 Mandehana, mitsangàna, ary mitoria ao amy ny tempoly amy ny olona ny teny rehetra amy ny ity fiainana ity.
21 Ary izy rehefa nandre, dia niditra maraina koa tany antempoly, ary nampianatra. Fa avy ny mpisorona be sy izay nomba azy, ary nampiangona ny Sionedry, sy ny loholona rehetra tamy ny zanaky Isiraely, dia naniraka tany amy ny trano maizina haka azy.
22 Fa raha avy ny mpandraharaha, ary tsy nahita azy tao an-trano maizina, dia niverina, ary nilaza,
23 Hoe, Ny trano maizina efa hita nay nihidy mafy, ary ny mpiambina nijanona teo am-baravarana: ary raha no voha' nay, tsy nahita olona teo izahay.
24 Ary ny mpisorona, sy ny kapiteny ny tempoly, ary ny mpisorona be raha nandre izany teny izany, dia niahanahana tamy ny izay hanavana izany.
25 Dia avy ny anankiray, ary nilaza tamy ny hoe, Indro, ny lehilahy izay natao nareo tany an-trano maizina, mitsangana ao amy ny tempoly, ary mampianatra ny olona.
26 Ary lasa ny kapiteny sy ny afisia, dia nenti'ny, fa tsy nailai' ny an-kery: satria natahotra ny olona izy, fandrao ho toraha'ny izy.
27 Ary rehefa nenti'ny, dia napetra'ny tao amy ny Sionedry: ary ny mpisorona be nanontany azy,
28 Hoe, Tsy no rara'nay indrindra va hianareo, 'mba tsy hampianatra amy ny izany anarany izany? ary, indro, efa fenoi'nareo i Jeriosalema tamy ny fampianara'nareo, ary ilai'nareo ho tonga amy nay ny ra ny izany lehilahy izany.
29 Ary i Petera sy ny apositaoly namaly, dia nilaza hoe, Izahay tokony haneky ny Andriamanitra no ho ny olona.

30 Ny Andriamanitry ny ray
'ntsikia efa nanangana any Je-
sosy izay nahanto'nareo tamy ny
hazo, sady no vonoi'nareo.
31 Izy nasandratra n'Andria-
manitra tany amy ny an-kavana'
ny, ho Mpanjaka sy Mpamonjy,
'mba hanome fibebahana any
Isiraely, sy ny famelan-keloka.
32 Ary izahay no vavolombe-
lony izany zavatra izany; ary
ny Fanahy Masina koa, izay no-
men'Andriamanitra any izay
maneky azy.
33 Ary raha nandre izany izy,
dia nihidy vazana, ary nihiendry
hamono azy.
34 Dia nitsangana teo amy ny
Sionedry ny Farisisa anankiray,
ny anara'ny, Gamaliely, mpam-
pianatry ny lalàna, malaza tamy
ny olona rehetra, ary izy dia
nampamoaka kely kely ny apo-
sitaoly.
35 Ary hoy izy tamy ny, Hia-
nareo lehilahy amy ny Isiraely,
tandremo tsara izay hatao nareo
amy ny ireto lehilahy ireto.
36 Fa taloha ny ity andro ity,
i Tiodasy nitsangana, ka nanao
azy ho lehibe; izay narahi'ny
ny olona tokony ho efa-jato; izy
no vonoi'ny; ary izay rehetra
naneky azy dia nihahaka, sady
tonga tsinontsinona.
37 Ary manaraka azy, dia ni-
tsangana i Jiodasy, tamy ny
Galily, tamy ny andro fanora-
tana, ary izy nitaona ny olona
maro hanaraka azy: izy koa
'mba maty; ary izay rehetra
naneky azy, dia nihahaka.
38 Ary izaho milaza amy na-
reo ankehitriny, mandefera amy
ny ireto olona ireto, ary avelao
hiany izy: fa raha avy amy ny
olona ity saina ity, na ity asa ity,
dia ho foana izy:
39 Fa raha avy tamy n'An-
driamanitra izany, tsy azo nareo
avadikia; fandrao miady amy
n'Andriamanitra hianareo.
40 Ary izy naneky azy: ary
rehefa nantsoi'ny ny apositaoly,
ary no kapohi'ny izy, dia no ra-
ra'ny tsy hiteny amy ny ana-
rany Jesosy intsony, ary nalefa
ny.
41 Ary izy faly raha niala teo
anatrehany ny Sionedry, fa na-
tao ny tokony handefitra ny he-
natra amy ny anarany Jesosy.
42 Ary izy tsy nitsahatra nam-
pianatra sy nitory any Jesosy
Kraisty isan'andro tamy ny tem-
poly sy ny trano rehetra.

## TOKO VI.

Ary tamy ny izany andro izany
raha nihamaro ny isany ny mpi-
anatra, dia nimonjomonjo ny
Girikia tamy ny Hebirio, fa ha-
dino'ny ny vehivavy mpitondra-
tena tamy ny fanao isan'andro.
2 Ary ny roa amby ny folo
lahy nampiangona ny ankama-
roany ny mpianatra, ary hoy izy,
Tsy mety raha izahay mandao
ny teny n'Andriamanitra hitan-
drina ny latabatra.
3 Ary amy ny izany, rahalahy,
izahao fito lahy malaza amy na-
reo, feno Fanahy Masina sy fa-
hahendrena, izay ho tendre'nay
hitandrina izany raharaha izany.
4 Ary izahay hitandrina 'mba
hivavaka sy hitory teny mandra-
kariva.
5 Ary sitraky ny olona rehetra
ny teny: ary izy nifidy any Site-
fana, lehilahy feno finoana sy ny
Fanahy Masina, ary i Filipo, sy
Porokorosy, sy Nikanora, sy Ti-
mona, sy Parimenasa, ary Niko-
lasy, Poroselitra tany Antioka;
6 Izay napetra'ny teo anatre-
hany ny apositaoly: ary rehefa
nivavaka, dia nametraka tàna-
na tamy ny izy.
7 Ary ny teny n'Andriamanitra
nitombo; ary nihamaro indrin-
dra ny isany ny mpianatra teo i
Jeriosalema; ary betsaka ny
mpisorona naneky ny finoana.

8 Ary i Sitefana, feno fahasoa-
vana sy hery, dia nanao faman-
tarana sy fahagagana lehibe ta-
my ny olona.
9 Fa ny sasany tamy ny siona-
gogy izay atao ny hoe, Any Li-
beritina, ary ny sasany tamy ny
Kirena sy Alekisandria, ary tamy
ny izay avy tany Kilikia sy Asia,
dia nitsangana, ary nifanditra
tamy ny Sitefana.
10 Fa izy tsy nahatohitra ny
fahahendrena sy ny fanahy izay
no teneni'ny.
11 Ary izy nanome vava ny
olona hanao hoe, Izahay efa
nandre azy niteny ratsy any Mo-
sesy, sy ny Andriamanitra.
12 Ary izy nitaona ny olona,
sy ny loholona, sy ny mpanora-
tra, ary nankany amy ny, dia no
sambori'ny izy, ary nenti'ny tao
amy ny Sionedry.
13 Ary izy nanangana vavo-
lombelona mandaingia, hanao
hoe, Ity lehilahy ity tsy mitsaha-
tra hanaratsy ny fitoerana masi-
na, sy ny lalàna;
14 Fa izahay efa nandre azy
nilaza, fa lay Jesosy tany Na-
zareta, handrava ity fitoerana
ity, ary hanova ny fanao izay
nome'ny Mosesy antsikia.
15 Ary izay rehetra nipetraka
teo amy ny Sionedry, no ny nan-
dinikia azy indrindra, dia nahita
ny tarehy ny tahaky ny tarehy
ny ny anjely.

TOKO VII.

Ary ny mpisorona be nilaza hoe,
Izany tokoa va?
2 Ary hoy izy, Mihainoa, ray
olona sy rahalahy, Ny Andria-
manitry ny voninahitra niseho
tamy ny Abirahama ray 'ntsikia,
raha tany Mesopotamia, fony
tsy 'mbola nonina tany Harana
izy.
3 Ary hoy izy tamy ny, Mialà
amy ny tany nao sy ny hava'nao
hianao, ary mankanesa amy ny
tany izay hanehoa'ko anao.
4 Ary izy niala tamy ny tany
Kalidia, ary nonina tany Harana:
ary rehefa maty ny ray ny, ny
Andriamanitra nampiala azy teo,
hankaty amy ny ity tany izay
onena'nareo ankehitriny ity.
5 Ary izy tsy nanome azy tany
teo na dia iray dia akory aza:
nefa izy nikiasa hanome azy ho
fanana'ny, sy ny zana'ny, man-
dimby azy, raha tsy 'mbola na-
nan'anaka izy.
6 Ary izao no teny n'Andria-
manitra, Ka ny zana'ny hivahiny
amy ny tany ivahiniana; ary ho
andevozi'ny sy hampahori'ny e-
fajato taona.
7 Ary ny firenena izay ho tom-
poi'ny, dia ho tsarai'ko izy, hoy
ny Andriamanitra; ary rehefa
afaka izany, dia ho afaka izy,
ary hanompo ahy amy ny ity
fitoerana ity.
8 Ary izy nanome azy ny fane-
kena famorana. Ary i Abira-
hama dia niteraka any Isaka,
ary no fora'ny tamy ny andro
fahavalo; ary i Isaka niteraka
any Jakoba, ary i Jakoba nitera-
ka any Patriarika, roa amby ny
folo lahy.
9 Ary ny Patriarika nialona,
ka dia nivarotra any Josefa han-
kany Ejipitra; fa ny Andria-
manitra tao amy ny,
10 Ary namonjy azy tamy ny
fahoria'ny rehetra, ary nanome
azy fitia sy fahahendrena teo
imaso ny Farao mpanjaka any
Ejipitra; ary izy nanedry azy
ho mpanapaka any Ejipitra sy
ny trano ny rehetra.
11 Ary dia tonga ny mosarena
tamy ny tany Ejipitra sy Kana-
na rehetra, ary ny fahoriana be;
ary ny ray 'ntsikia tsy nanan-ko-
hanina.
12 Fa i Jakoba raha nandre
fa misy vary tany Ejipitra, dia
nampandeha ny ray 'ntsikia alo-
ha.

13 Ary raha nandeha indray
izy, dia fantatry ny rahalahy i
Josefa, ary dia fantatry Farao ny
havany ny Josefa.
14 Ary i Josefa naniraka, ary
nampaka any Jakoba ray ny, sy
ny mpianakavy ny rehetra, dia
olona dimy amby fito-polo izy.
15 Ary i Jakoba nidina tany
Ejiiptra, ary dia maty izy sy ny
ray 'ntsikia.
16 Ary nenti'ny tany Siokema,
dia nalevi'ny tao amy ny fasana
izay no vidi'ny Abirahama vola
tamy ny zanaky Emora, ray ny
Siokema.
17 Fa rehefa ho tonga ny foto-
any ny fikiasana izay niananan'
Andriamanitra tamy ny Abira-
hama, dia nitombo sy nihamaro
ny olona tany Ejipitra,
18 Mandra-pandimby ny mpan-
jaka hafa, izay tsy nahala la any
Josefa.
19 Ary izy nanao saina tamy
ny havan'tsikia, ary nanaratsy
ny ray 'ntsikia, ka dia naria'ny
ny zana'ny madinikia, 'mba tsy
ho velomi'ny izy.
20 Tamy ny izany andro izany
no niteraha'ny any Mosesy, ary
tsara tarehy indrindra izy, dia
no tezai'ny telo volana tamy ny
trano ndray:
21 Ary raha naria'ny izy, dia
nalai'ny ny zanaka vavy ny Fa-
rao izy, ary natsanga'ny ho za-
na'ny.
22 Ary nampianari'ny any Mo-
sesy ny fahendrena rehetra tamy
ny olona Ejipitra, ary izy nahery
tamy ny teny sy ny atao ny.
23 Ary rehefa efa-polo taona
izy, dia nihevitra am-po hamang-
gy ny zanaky Isiraely, rahalahy
ny izy.
24 Ary izy raha nahita ny
anankiray nijaly foana, dia niaro
azy, ary izy namaly izay naho-
ri'ny foana, ary izy namono ny
olona Ejipitra:
25 Fa natao ny ho fanta'ny ny
hava'ny tamy ny izany, fa ny
Andriamanitra hamonjy azy amy
ny tàna'ny: fa tsy fanta'ny.
26 Ary tamy ny andro mana-
raka, dia niseho tamy ny izy,
raha izy niady, ary izy naneri-
tery azy hihavana, hoe, Roan-
driana, hianareo mirahalahy;
nahoana hianareo no miady?
27 Ary izay niady tamy ny na-
ma'ny, dia nanosikia azy hoe,
Iza no nanendry anao hanapaka
sy hitsara anay?
28 Hamono ahy va hianao ta-
haky ny namonoa'nao ny olona
Ejipitra omaly?
29 Ary tamy ny izany teny
izany, dia nandositra i Mosesy,
ary nivahiny tamy ny tany Mi-
dia, ary teo no nanana'ny anaka
roa lahy.
30 Ary rehefa afaka ny efa-po-
lo taona, ny anjely n'Andriama-
nitra niseho tamy ny, tany anefi-
try ny tendrombohitry ny Sina,
tanaty ny lelafo tao amy ny ala-
kely.
31 Ary i Mosesy raha nahita
ny fisehoana, dia gaga: ary raha
izy nanakeky handinikia azy
tsara, dia tonga tamy ny, ny feo
ny Tompo hoe,
32 Izaho no Andriamanitry ny
ray nao, Andriamanitry ny Abi-
rahama, sy Andriamanitry ny
Isaka, ary Andriamanitry ny Ja-
koba. Ary i Mosesy dia nan-
govitra, ka tsy sahy hijery in-
tsony.
33 Ary hoy Jehovah tamy ny,
Esory ny kapa amy ny tongo-
tr'ao: fa tany masina ny fitoe-
rana no itsangana'nao.
34 Efa hita ko tokoa ny faho-
riany ny olo'ko tany Ejipitra,
ary efa re ko ny fitarai'ny, ary
efa hidina aho hanafaka azy.
Ary avia ankehitriny, dia hirahi'
ko hianao hankany Ejipitra.
35 Izany Mosesy izany lay no
lavi'ny hoe, Iza no nanao anao
ho mpanapaka sy ho mpitsara?

dia izy hiany no nirahin'Andria-
manitra tamy ny tànany ny an-
jely izay niseho tamy ny tao amy
ny alakely ho mpanapaka sy
mpanavotra.
36 Izy nanafaka azy, rehefa
nanao fahagagana sy famanta-
rana tamy ny tany Ejipitra, sy
tao amy ny ranomasina mena,
ary tany an-efitra efa-polo taona.
37 Izany Mosesy izany lay ni-
laza tamy ny zanaky Isiraely hoe,
Ny Jehovah Andriamanitra ha-
nangana mpaminany ho anareo,
amy ny rahalahy nareo, tahaka
ahy; izy no hihainoa'nareo.
38 Ity lay tao amy ny fiango-
nana tany an-efitra, 'mba amy ny
anjely, izay niteny tamy ny, tany
an-tendrombohitry ny Sina, sy
tamy ny ray 'ntsikia: izay nan-
dray ny teny fiainana 'mba ho-
me'ny antsikia:
39 Izay tsy neke'ny ny ray
'ntsikia, fa no lavi'ny, ary ny fo
ny 'mbola manina any Ejipitra,
40 Ka nanao tamy ny Arona
hoe, Manaova Andriamanitra ho
anay 'mba hialoha anay; fa ity
Mosesy ity, izay nampiala anay
tamy ny tany Ejipitra, tsy fanta-
tr'ay izay nanjoa azy.
41 Ary izy nanao zanak'omby
tamy ny izany andro izany, ary
nanala voady tamy ny sampy,
dia nifaly tamy ny natao ny tà-
na'ny.
42 Ary ny Andriamanitra ni-
verina, dia namela azy hivavaka
amy ny ankamaroany ny lani-
tra; tahaky ny no sorata'ny ta-
my ny taratasy ny mpaminany,
hoe, Hianareo mpianakavy ny
Isiraely, hianareo va efa nanati-
tra biby vonoina, sy fanalam-
boady tamy ko efa-polo taona
tany an-efitra?
43 Ary hianareo efa nitondra
ny lay ny Moloko, sy ny kintana
Remifana andriamanitr'areo, ny
endri-javatra izay natao nareo
hivavahana: ary izaho hamin-
dra anareo any an-dafy ny Ba-
bilona.
44 Ny lay ny filazana tao amy
ny ray 'ntsikia tany an-efitra,
tahaky ny efa no tendre'ny, izay
niteny tamy ny Mosesy, 'mba
hanava'ny azy manaraky ny en-
driky izay efa hita ny:
45 Izay no raisi'ny ny ray
'ntsikia koa, dia nenti'ny niaraka
tamy ny Jesosy, tany amy ny
fananany ny Jentilisa, izay no
roahin'Andriamanitra hiala eo
anatrehany ny ray 'ntsikia am-
barapaha-tonga ny andro ny Da-
vidra;
46 Izay nahazo fitia teo imaso
n'Andriamanitra, ary naniry ha-
nao trano ho an'Andriamanitry
ny Jakoba.
47 Fa i Solomona hiany no
nanao trano ho azy.
48 Fa ny Avo indrindra tsy
monina amy ny trano natao ny
tànana; toy ny natao ny ny
mpaminany hoe,
49 Ny lanitra no lapa ko, ary
ny tany no fandiavany ny tongo-
tr'o: trano manao ahoana no
atao nareo ho ahy? hoy ny Je-
hovah; ary fitoerana manao
ahoana no hitoera'ko?
50 Tsy natao ny ny tàna'ko
va izao rehetra izao?
51 Hianareo mafy hatoka, ary
tsy voa fora fo sy sofina, hiana-
reo manohitra ny Fanahy Masina
mandrakariva; tahaky ny natao
ny ray nareo, dia izany koa no
atao nareo.
52 Iza no mpaminany izay tsy
naharatsi'ny ny ray nareo? ary
izy namono izay naminany ny
fihiaviany ny Iray Masina; izay
vao navadik'areo sy no vonoi'
nareo:
53 Izay efa nahazo ny lalàna
tamy ny fanolorany ny anjely, fa
tsy no tandrema'nareo.
54 Ary raha nandre izany izy,
dia tezitra tam-po ny, ary nihidy
vazana tamy ny.

55 Fa izy feno Fanahy Masina, nibanjina ny lanitra, ary nahita ny voninahitra n'Andriamanitra, sy Jesosy mitsangana tamy ny tànana ankavanan'Andriamanitra,
56 Ary nilaza hoe, Indro, izaho mahita ny lanitra misokatra, ary ny Zanadahy mitsangana amy ny ankavanan'Andriamanitra.
57 Ary izy niantso tamy ny feo mahery, ary nanentsina ny tadini'ny, ary niaraka nandronjina azy,
58 Ary dia namoaka azy tao antanàna, ary no toraha'ny vato: ary ny vavolombelona nametraka ny akanjo ny tao amy ny tongotry ny zatovo, ny anara'ny, Saoly.
59 Ary izy nanoraka vato any Sitefana, izay nivavaka, ary nilaza hoe, Tompo ko Jesosy, raiso ny fanahy ko.
60 Ary izy nandohalikia, dia niantso tamy ny feo mahery hoe, Tompo ko, aza hatao ho helo'ny izany. Ary rehefa nilaza izany izy, dia natory.

## TOKO VIII.

Ary i Saoly naneky hamono azy. Ary tamy ny izany andro izany, dia be ny fanenjehany ny fiangonana izay teo i Jeriosalema; ary naely ny izy rehetra tamy ny tany Jiodia sy Samaria, afa tsy ny apositaoly.
2 Ary ny olona tsara fanahy nitondra any Sitefana 'mba halevi'ny, ka nisaona azy indrindra.
3 Fa i Saoly nandrava ny fiangonana, dia niditra tamy ny trano rehetra, ka no tariti'ny ny lehilahy sy ny vehivavy, ary natao ny tamy ny trano famatorana izy.
4 Ary izay naely ny, dia nandehandeha hitory teny.
5 Ary i Filipo nidina tany amy ny tanàny ny Samaria, ary nitory any Kraisty tamy ny.
6 Ary ny olona niray nihaino izay no lazai'ny Filipo, raha nandre sy nahita ny fahagagana izay natao ny.
7 Fa ny fanahy maloto raha mitaraina amy ny feo mahery, dia nivoaka tamy ny maro izay nanana azy: ary maro ny maty ila, sy ny mandringia no sitrani'ny.
8 Ary nisy fifaliana be tamy ny izany tanàna izany.
9 Ary nisy lehilahy anankiray ny anara'ny, Simona, teo an-tanàna nanao ody mahery, ary nanadala ny olony Samaria, ka manao hoe, fa olon-dehibe izy:
10 Izy no henoi'ny izy rehetra, na ny kely na ny lehibe, ka manao hoe, Ity no hery n'Andriamanitra izay atao ny lehibe.
11 Ary izy no henoi'ny, fa izy efa nanadala azy ela tamy ny ody mahery.
12 Fa izy rehefa nino any Filipo mitory ny amy ny fanjakan' Andriamanitra, sy ny amy ny anarany ny Jesosy Kraisty, dia natao ny batisa izy, na lahy na vavy.
13 Ary ny tena ny Simona no 'mba nino koa: raha natao ny batisa izy, dia nomba any Filipo, ary gaga, raha nahita ny fahagagana sy ny famantarana lehibe izay natao ny.
14 Fa raha ny apositaoly izay tany Jeriosalema nandre fa i Samaria efa nandray ny teny n'Andriamanitra, dia nirahi'ny tany amy ny i Petera sy Jaony:
15 Rehefa nidina izy, dia nivavaka 'mba hahazoa'ny ny olona ny Fanahy Masina:
16 (Fa izy tsy 'mbola latsaka tamy ny na dia iray akory: fa ny batisa amy ny anarany ny Jesosy Tompo hiany no natao ny.)
17 Dia nametraka tànana tamy ny izy, dia nahazo ny Fanahy Masina izy.
18 Ary i Simona raha nahita fa tamy ny fametraky ny apositaoly ny tànana no nanomeza'ny ny Fanahy Masina, dia nitondra

vola home'ny azy izy,
19 Hoe, Omeo ahy koa ity hery
ity, ka amy ny izay hametraha'
ko tànana dia hahazo ny Fanahy
Masina izy.
20 Fa hoy Petera tamy ny,
Ho very 'mba amy ny tena nao
ny vola nao, sady efa natao nao
azo tambim-bola ny fanomezan'
Andriamanitra.
21 Hianao tsy manana anjara,
na raharaha amy ny ity zavatra
ity: fa tsy mahitsy fo eo imaso
n'Andriamanitra hianao.
22 Dia mibebaha amy ny ity
faharatsia'nao ity, ary mivavaha
amy n'Andriamanitra, angamba
havela ny izay no heveri'ny ny
fo nao.
23 Fa hita ko fa 'mbola mitoe-
tra amy ny fangidin'afero, sy ny
fehin-keloka hianao.
24 Ary i Simona namaly dia ni-
laza hoe, Mivavaha ahy amy ny
Tompo hianareo, 'mba tsy ho
tonga amy ko na kely akory izay
no lazai'nareo.
25 Ary izy rehefa nanambara
sy nitory ny teny ny Tompo, dia
niverina tany Jeriosalema, ary
izy nitory ny filazan-tsara tamy
ny vohitry ny Samaria.
26 Ary ny anjely ny Tompo,
nilaza tamy ny Filipo hoe, Mi-
tsangàna, dia mianatsimo any
amy ny làlana miala any Je-
riosalema hankany Gaza, izay
efitra.
27 Ary izy nitsangana dia la-
sa: ary indro, lehilahy amy ny
Etiopia, ionikia, mpandraharaha
any Kandesy, andriambavy ny
Etiopia, mpitahiry ny hare'ny re-
hetra, efa tonga tany Jeriosale-
ma 'mba hivavaka.
28 Ary izy niverina, ka nipetra-
ka tao amy ny kalesy ny, ary na-
maky ny teny ny Esaia mpami-
nany.
29 Dia hoy ny Fanahy tamy
ny Filipo, Manakekea, ary mia-
raha amy ny ity kalesy ity.
30 Ary i Filipo nihazakazaka
tany amy ny, ary izy nandre azy
namaky ny teny ny Esaia mpami-
nany, ary hoy izy, Fantatr'ao va
izay vaky nao?
31 Ary hoy izy, Hatao ko aho-
ana no hahay, raha tsy misy
hampianatra ahy? ary izy nifona
tamy ny Filipo 'mba hiakatra
hipetraka ao amy ny.
32 Ary ny teny no vaky ny tao
amy ny Soratra Masina no izao,
Izy nenti'ny toy ny ondry tany
amy ny famonoana; ary izy toy
ny zanak'ondry moana teo ano-
loany ny mpanety azy, dia tsy no
sokafa'ny ny vava ny:
33 Tamy ny fanetren-tena ny
dia natao ny resy lahatra izy:
ary iza no hitory ny fiaina'ny?
fa natao ny ho afak'aina tambo-
ny ny tany izy.
34 Ary ny ionikia namaly any
Filipo, dia nilaza hoe, Masìna
hianao, iza no ilaza'ny ny mpa-
minany izany? Ny tena ny va,
fa ny olon-kafa?
35 Ary i Filipo nanokatra ny
vava ny, ary tamy ny izany So-
ratra Masina izany, dia nitory
any Jesosy tamy ny izy.
36 Ary izy raha nizotra tamy
ny naleha ny, dia tonga tao amy
ny rano izy: ary hoy ny ionikia,
Indro rano, ary inona no misa-
kana 'mba tsy hanava'ny batisa
ahy?
37 Dia hoy Filipo, Raha mino
hianao amy ny fo nao rehetra,
dia azo atao hiany. Ary izy
namaly, dia nilaza hoe, Mino
aho, fa Zanak'Andriamanitra i
Jesosy Kraisty.
38 Ary izy nampijanona ny ka-
lesy: ary izy roa lahy, i Filipo
sy ny ionikia, nidina tany amy ny
rano; ary dia natao ny batisa
izy.
39 Rehefa niakatra tany amy ny
rano izy, dia nalai'ny ny Fana-
hy ny Tompo any Filipo, ka tsy
hita ny ny ionikia intsony izy:

ary izy nizotra tamy ny naleha
ny, ka faly.
40 Fa i Filipo hita ny tany
Azota: dia nitory teny tamy ny
tanàna rehetra izay naleha ny
ambarapaha-tonga ny tany Se-
sarea.

## TOKO IX.

Ary i Saoly 'mbola mifofofofo
loza sy izay ahafatesa'ny ny
mpianatry ny Tompo, dia nan-
kany amy ny mpisorona be izy,
2 Ary nangataka taratasy tamy
ny 'mba hankany amy ny siona-
gogy any Damasikia, ka raha
mahita ny miray saina amy ny
izany na lahy na vavy, 'mba ho
enti'ny hafatotra any Jeriosale-
ma.
3 Raha nandeha izy, dia nana-
keky any Damasikia: ary no
tampohi'ny ny mazava tany an-
danitra, ka nanelatrelatra nano-
didina azy:
4 Ary lavo tamy ny tany izy,
ary dia nandre feo, nanao tamy
ny hoe, I Saoly, I Saoly, nahoa-
na hianao manenjikia ahy?
5 Ary hoy izy, Iza moa hianao
Tompo ko? Ary hoy ny Tompo,
izaho no Jesosy izay enjeha'nao:
6 Mitsangàna, ary mandehana
any an-tanàna, dia hambara ny
amy nao izay mety hatao nao.
7 Ary ny olona izay momba
azy tamy ny naleha ny nitoetra
tsy mahateny, ary izy nandre
ny feo, fa tsy nahita olona.
8 Ary i Saoly nitsangana tamy
ny tany; ary rehefa nihiratra ny
maso ny, tsy nahita olona izy:
fa izy nitantana azy, dia nenti'ny
tany Damasikia izy.
9 Ary izy nitoetra hateloana
tsy nahita, sady tsy nihinana na
nisotro.
10 Ary nisy mpianatra ananki-
ray tany Damasikia, ny anara'
ny, Ananiasa; ary hoy ny
Tompo ny tamy ny tao amy ny
fahitana, Ry Ananiasa. Ary
hoy izy, Inty ato aho, Tompo
ko.
11 Ary ny Tompo nilaza tamy
ny hoe, Mitsangàna, ary mande
hana any amy ny làlana an-ta-
nàna, izay atao hoe, Mahitsy,
ary manontania any amy ny
trano ny Jiodasy, izay atao hoe,
Saoly, tany Tarisea: fa, indro,
mivavaka izy,
12 Ary mahita tamy ny fahi-
tana izay lehilahy atao hoe Ana-
niasa, miditra, ary mametraka
tànana tamy ny, 'mba hahiratra
indray ny maso ny.
13 Ary i Ananiasa namaly hoe,
Tompo ko, efa re ko tamy ny
maro izay ratsy natao ny izany
lehilahy izany tamy ny olona
masina tany Jeriosalema:
14 Ary izy manana aty fahefa-
na amy ny mpisorona be hama-
totra izay rehetra mivavaka
amy ny anara'nao.
15 Fa ny Tompo nilaza tamy
ny hoe, Mandehana; fa efa no
fidi'ko izy 'mba hitondra'ny ny
anara'ko eo anatrehany ny Jen-
tilisa, sy ny mpanjaka, ary ny
zanaky Isiraely koa:
16 Fa haseho ko amy ny, izay
rehetra tokony hiareta'ny amy
ny fitiava'ny ny anara'ko.
17 Ary lasa i Ananiasa, dia
niditra tao an-trano; ary raha
nametra-tànana tamy ny, dia
hoy izy, Saoly rahalahy, i Je-
sosy Tompo, izay efa niseho tamy
nao tamy ny làlana izay nihia-
via'nao, efa naniraka ahy 'mba
hahirata'ny ny maso nao, ary
'mba ho fenoi'ny amy ny Fana-
hy Masina hianao.
18 Ary dia afaka tamy ny
maso ny ny zavatra toy ny ela-
drano; dia nahiratra tamy ny
izay izy, ary rehefa nitsangana,
dia natao ny batisa izy.
19 Ary rehefa nihinana, dia
natanjaka izy. Ary izy nandany
andro sasany tamy ny mpianatra
izay tao i Damasikia.

20 Ary tamy ny izany, dia nito-
ry any Jesosy teo amy ny siona-
gogy izy, fa Zanak'Andriamani-
tra izy.
21 Fa talanjona izay rehetra
nandre azy, ary hoy izy, Tsy
ilehity va no nandringiana izay
nivavaka tamy ny izany anarana
izany tany Jeriosalema, ary izy
tonga aty 'mba hitondra azy ha-
fatotra any amy ny mpisorona
be?
22 Fa i Saoly mainkia nitom-
bo tamy ny hery, ary izy nan-
dresy any Jiosy izay nonina tao
i Damasikia, ka naneho marima-
rina, fa ity no Kraisty.
23 Ary rehefa lany ny andro
maro, ny Jiosy dia nihendry
'mba hamono azy:
24 Fa fantatry Saoly ny fihen-
dre'ny. Ary izy niambina ny
vavahady andro aman'alina
'mba hamono azy.
25 Ary ny mpianatra naka
azy amy ny alina, ary nampidina
azy tamy ny fefy tanaty sobiky.
26 Ary rehefa tonga tany Je-
riosalema izy, dia nitady hiray
amy ny mpianatra: fa izy rehe-
tra natahotra azy, ka tsy mino,
fa mpianatra izy.
27 Fa i Barinabasy naka azy,
dia nitondra azy tany amy ny
apositaoly, ary nanambara tamy
ny izay nahita'ny ny Tompo ta-
ny an-dàlana, sady niteny tamy
ny, ary izy nitory teny marima-
rina tamy ny anarany Jesosy
tao i Damasikia.
28 Ary izy niara-niditra sy ni-
voaka tamy ny tany Jeriosale-
ma.
29 Ary izy nitory marimarina
tamy ny anarany ny Jesosy
Tompo, ary niresaka sy nifandi-
tra tamy ny Girikia: fa izy nita-
dy izay hamonoa'ny azy.
30 Ary raha fantatry ny raha-
lahy, dia nenti'ny nidina tany
Sasarea izy, ary nasai'ny hanka-
ny Tarisea izy.

31 Ary ny fiangonana tany Jio-
dia rehetra sy Galily, ary Sa-
maria nanam-piadanana, sady
nitombo-saina; ary izy nandeha
tamy ny fahatahorany ny Tompo,
ary tamy ny fifalianany ny Fa-
nahy Masina, ka dia nihamaro.
32 Ary tamy ny izany, raha i
Petera nitetikia tamy ny tany
rehetra, dia nidina koa tany
amy ny olona masina izay noni-
na teo i Lioda izy.
33 Ary izy nahita ny lehilahy
anankiray teo, ny anara'ny Ai-
neasa, izay efa nandry tamy ny
farafara valo taona, ka narary
maty ila.
34 Ary hoy Petera tamy ny,
Aineasa, i Jesosy Kraisty maha-
sitrana anao: mitsangàna, am-
boary ny fandria'nao. Ary izy
dia nitsangana tamy ny izany.
35 Ary izay rehetra nonina teo
i Lioda sy Sarona raha nahita
azy, dia naneky ny Tompo.
36 Ary nisy ny mpianatra tany
Jopa, ny anara'ny, Tabita, izay
raha adikia Dorikasy: ary be
ny soa sy ny fiantrana natao ny
izany vehivavy izany.
37 Ary tamy ny izany andro
izany, dia narary izy, ka dia
maty: ary rehefa no sasa'ny, dia
nampandri'ny tamy ny trano
ambony.
38 Ary sady akaiky any Jopa
i Lioda, ary rehefa re ny mpia-
natra fa tao i Petera, dia nanira-
ka roa lahy izy hifona amy ny
'mba tsy hitaredretra hankany
amy ny.
39 Ary i Petera nitsangana, dia
lasa niaraka tamy ny. Ary raha
tonga izy, dia nenti'ny tany amy
ny trano ambony: ary ny mpi-
tondra-tena rehetra nitoetra teo
anila'ny, nisaona sy naneho ny
fitafiana, sy ny lamba izay natao
ny Dorikasy, fony izy 'mbola
tao amy ny.
40 Ary nasai'ny Petera hivoa-
ka izy rehetra, dia nandohali-

kia, ary nivavaka izy; ary izy
nanatrikia ny faty, dia nilaza
tamy ny hoe, Tabita, mitsangàna.
Dia nahiratra ny maso ny; ary
raha nahita any Petera, dia nia-
rina izy.
41 Ary izy nitana azy, dia na-
tsanga'ny: ary rehefa niantso ny
olona masina sy ny mpitondra-
tena, dia natolo'ny azy velona.
42 Ary fantatry ny tao i Jopa
rehetra izany; ary maro no nino
ny Tompo.
43 Ary tamy ny izany, izy ni-
toetra andro maro tany Jopa
tany amy ny anankiray atao hoe,
Simona mpandon-koditra.

## TOKO X.

Ary nisy lehilahy anankiray
tany Sesarea, ny anara'ny, Kori-
nely, amboninjato tamy ny mi-
aramila atao ny hoe, Italiana.
2 Ary izy no lehilahy tsara fa-
nahy, sady natahotra an'Andria-
manitra 'mba amy ny mpiana-
kavy ny rehetra, sady manao
fiantrana be tamy ny olona, ary
nivavaka tamy n'Andriamanitra
mandrakariva.
3 Ary izy nahita tamy ny fahi-
tana, raha tamy ny ora fahasivy
ny andro, ny anjely n'Andriama-
nitra marimarina niditra tao amy
ny, ary nilaza tamy ny hoe, Ko-
rinely.
4 Ary izy raha nandinikia azy,
dia natahotra, ary hoy izy, Ahoa-
na Tompo ko? Ary izy nilaza
tamy ny hoe, Ny fivavak'ao sy
ny fiantra'nao efa niakatra ho
fahatsiarovana eo anatrehan'An-
driamanitra.
5 Ary ankehitriny aniraho olo-
na any Jopa, haka any Simona,
atao hoe koa, Petera:
6 Izy mitoetra ao amy ny Si-
mona mpandon-koditra, ny trano
ny ao amoron-dranomasina.
7 Ary rehefa lasa ny anjely
izay niteny tamy ny, izy dia ni-
antso roa lahy tamy ny ankizy
ny, ary ny niaramila anankiray
tsara fanahy tamy ny izay na-
nompo azy mandrakariva;
8 Ary rehefa nambara ny tamy
ny ny zavatra rehetra, dia na-
niraka azy hankany Jopa izy.
9 Ary no ny maraina raha nan-
deha izy, ary nanakeky ny tanà-
na, dia niakatra i Petera 'mba
hivavaka tambony ny tafon-trano
raha tamy ny fahasivy ny ora.
10 Ary dia noana indrindra izy,
ka te-hihinana: fa raha nanava'
ny nahandro, dia torana izy,
11 Ary izy nahita ny lanitra
nisokatra, ary ny zavatra nidina
toy ny valonan-damba lehibe voa
fehy zoro efatra, ka milatsaka
amy ny tany:
12 Dia nisy biby manan-ton-
gotr'efatra rehetra tamy ny tany
tao anaty ny, sy bibi-dia, ary
mandady, sy ny voro-manidina.
13 Ary izy nandre feo nanao
tamy ny hoe, Mitsangàna, ry
Petera; vonoy, ary hano.
14 Ary hoy Petera, Sanatria,
Tompo ko; fa tsy 'mbola no
hani'ko ny zava-padina, na ma-
loto.
15 Ary hoy lay feo tamy ny
indray, Aza atao maloto izay
natao n'Andriamanitra madio.
16 Ary intelo natao ny izany;
ary nakari'ny tany an-danitra
indray ny zavatra.
17 Ary i Petera raha nisala-
sala tam-po ny manao ahoana
ny fahitana izay vao hita ny, ary
indro, ny olona izay nirahi'ny
Korinely nanontany ny trano ny
Simona, ary izy nitoetra teo am-
bavahady,
18 Ary niantso, sy nanontany
raha nitoetra tao i Simona, izay
atao hoe koa, Petera.
19 Fa raha 'mbola nisaina tsa-
ra ny fahitana i Petera, dia hoy
ny Fanahy tamy ny, Indro, misy
telo lahy mitady anao.
20 Ary amy ny izany, mitsan-
gàna, dia midína hianao, ary

mandehana hiaraka amy ny, fa
aza misalasala: fa izaho no
naniraka azy.
21 Ary i Petera nidina teo amy
ny olona: dia hoy izy, Inty aho
izay no tadiavi'nareo: inona no
aleha nareo aty?
22 Ary hoy izy, I Korinely ambonin-jato, olo-marina, sady matahotra an'Andriamanitra, ary
malaza amy ny fireneny ny Jiosy
rehetra, voa tsindri'ny ny anjely masina izy 'mba haka anao
hankany an-trano ny, ary hihaino
ny teny nao.
23 Ary izy nampiandrano azy,
dia nampitoetra azy. Ary no ny
maraina, dia lasa niaraka tamy
ny izy, ary ny rahalahy sasany
teo i Jopa dia niaraka tamy ny.
24 Ary no ny maraini'ny dia
tonga tany Sesarea izy. Ary i
Korinely niandry azy, ka nanangona ny hava'ny sy ny fatidra ny.
25 Ary raha niditra i Petera
dia nitsena azy i Korinely, ary
niankohoka tamy ny tongo'ny,
dia nitsaoka azy.
26 Ary i Petera nanangana azy
dia hoy izy, Mitsangàna hianao;
fa olona hiany aho.
27 Ary izy raha niresaka tamy
ny, dia niditra teo an-trano, ary
hita ny fa efa niangona teo ny
maro.
28 Ary hoy izy tamy ny, Fantatr'areo fa tsy mety, raha ny
olona Jiosy miray, na mankany
amy olona hafa firenena; fa ny
Andriamanitra efa naneho ahy,
'mba tsy hatao ko ho fadina na
maloto ny olona.
29 Ary amy ny izany tsy 'mba
nandà hankaty aho, raha nalai'
ny aho: ary izaho dia manontany, nahoana no maka ahy hianareo?
30 Ary hoy Korinely, Hefarana no nifadia'ko mandraky ity
ora ity; ary tamy ny fahasivy
ny ora, dia nivavaka tao an-trano
ko aho, ary, indro, nitsangana
teo anatreha'ko ny olona miakanjo mangarangarana.
31 Ary hoy izy, Korinely, efa
re ny ny fivavak'ao, ary efa no
tsarova'ny ny fiantra'nao teo
anatrehan'Andriamanitra.
32 Ary aniraho any Jopa, ary
alao Simona, izay atao hoe koa,
Petera; fa izy mitoetra ao amy
ny trano ny Simona mpandon-koditra ao amoron-dranomasina:
izy raha tonga, dia hiteny amy
nao.
33 Ary tamy ny izany, dia naniraka tamy nao aho; ary nanao
soa hianao no avy. Ankehitriny, izahay rehetra eto anatrehan'Andriamanitra 'mba hihaino
ny zavatra rehetra nandidian'
Andriamanitra anao.
34 Ary i Petera nanokatra ny
vava ny, dia nilaza hoe, Fantatr'o marina tokoa, fa ny Andriamanitra tsy mizaha tava n'olona:
35 Fa amy ny firenena izay
matahotra azy, ary manao izay
marina, no ankasitraha'ny.
36 Ny teny izay nampitondrain'
Andriamanitra tamy ny zanaky
Isiraely, mitory ny fiadanana
amy ny alalany ny Kraisty: (izy
no Tompo ny izy rehetra:)
37 Fantatr'areo izay natao ny
tamy ny Jiodia rehetra, ary vao
nanao tany Galily, fony ny batisa
izay nitoria'ny Jaony:
38 Ny nanosoran'Andriamanitra any Jesosy tany Nazareta
tamy ny Fanahy Masina sy ny
hery: izay nandehandeha nanao
soa ary nahasitrana izay rehetra
nahoria'ny ny devoly; fa ny Andriamanitra tao amy ny.
39 Ary izahay no vavolombelony ny zavatra rehetra natao
ny tamy ny tany ny Jiosy, ary
tao i Jeriosalema; izy no vonoi'
ny rehefa nahanto'ny tamy ny
hazo:
40 Izy natsangan'Andriamanitra tamy ny andro fahatelo, ary
naseho ny marimarina,

41 Tsy tamy ny olona rehetra,
fa tamy ny vavolombelona izay
tendren'Andriamanitra rahateo,
dia tamy nay, izay niara-nihi-
nana sy nisotro tamy ny, rehefa
nitsangana tamy ny maty izy.
42 Ary izy nandidy anay 'mba
hitory teny amy ny olona, ary
hanambara, fa izy no tendren'
Andriamanitra ho Mpitsara ny
velona sy ny maty.
43 Izy nambara ny ny mpami-
nany rehetra, fa amy ny anara'
ny no hamela'ny ny heloky izay
rehetra mino azy.
44 Raha 'mbola nilaza izany
teny izany i Petera, ny Fanahy
Masina dia nilatsaka tamy ny
izay rehetra nandre ny teny.
45 Ary ny mino tamy ny efa
voa fora, izay niaraka tamy ny
Petera dia gaga, no ny nalatsa'
ny tamy ny Jentilisa koa ny fa-
nomezany ny Fanahy Masina.
46 Ary izy nandre azy niteny
tamy ny teny samy hafa, sy nan-
kalaza an'Andriamanitra. I Pe-
tera dia namaly hoe,
47 Misy mahay mandrara ny
rano moa, 'mba tsy hanava'ny
batisa any ireto, izay efa nan-
dray ny Fanahy Masina tahaka
anay ?
48 Ary nasai'ny 'mba hatao
ny batisa izy amy ny anarany
ny Tompo. Izy dia nifona tamy
ny 'mba hitoetra amy ny andro
sasany.

## TOKO XI.

Ary ny apositaoly sy ny raha-
lahy, izay nonina teo i Jiodia,
nandre fa ny Jentilisa koa efa
nandray ny teny n'Andriamani-
tra.
2 Ary i Petera rehefa niakatra
tany Jeriosalema, ny amy ny
vao fora dia nifanditra tamy ny,
3 Hoe, Hianao nankany amy
ny olona tsy 'mbola voa fora,
ary efa niara-nihinana tamy ny.
4 Ary i Petera nandahatra
izany marimarina tamy ny hatr'
amy ny taloha, ka nilaza hoe,
5 Izaho nivavaka tany an-tanà-
ny Jopa ; ary no ny torana aho,
dia nahita fahitana, zavatra mi-
dina, toy ny valonan-damba le-
hibe milatsaka efa-joro tany an-
danitra ; ary dia nanatona ahy
izy :
6 Raha nandinikia azy aho,
dia nisaina, ary nahita biby ma-
nantongotr'efatra tamy ny tany,
sy bibi-dia, sy zava-mandady,
ary voro-manidina.
7 Ary izaho nandre ny feo na-
nao tamy ko hoe, Mitsangàna,
ry Petera ; vonoy, dia hano.
8 Fa hoy izaho, Sanatria, Tom-
po ko : fa tsy 'mbola niditra
tam-bava ko akory ny zava-pa-
dina sy maloto.
9 Fa ny feo tany an-danitra
namaly tamy ko indray hoe,
Izay efa natao n'Andriamanitra
madio, aza atao nao ho fadina.
10 Ary intelo no natao ny iza-
ny : ary nakari'ny tany an-dani-
tra indray izy rehetra.
11 Ary, indro, ka amy ny iza-
ny, nisy telo lahy tonga tamy
ny trano nitoera'ko, izay nira-
hi'ny avy tany Sesarea hankany
amy ko.
12 Ary nasai'ny ny Fanahy hi-
araka amy ny aho, ka tsy mia-
hanahana. Ary ireo enina mi-
rahalahy ireo niaraka tamy ko,
ary izahay niditra tany an-trano
ny ley lehilahy.
13 Ary izy nanambara tamy
nay ny nahita'ny ny anjely teo
an-trano ny, ary nilaza tamy ny
hoe, Maniraha any Jopa haka
any Simona, izay atao hoe koa,
Petera ;
14 Izay hilaza amy nao, ny
hamonje'ny anao sy ny mpiana-
kavy nao rehetra.
15 Ary raha vao niteny aho,
ny Fanahy Masina dia nilatsaka
tamy ny, tahaky ny tamy nay
fahiny.

16 Dia tsaroa'ko ny teny ny
Tompo, izay no lazai'ny hoe, I
Jaony tokoa efa nanao batisa
tamy ny rano, fa hianareo hatao
ny batisa amy ny Fanahy Ma-
sina.
17 Ary raha ny Andriamanitra
nanome azy ny fanomezana ta-
haky ny tamy 'ntsikia koa, izay
nino any Jesosy Kraisty Tompo;
inona aho, no hahasakana an'
Andriamanitra?
18 Ary izy rehefa nandre iza-
ny zavatra izany, dia nangina,
ary nankalaza an'Andriamanitra
hoe, Dia nomen'Andriamanitra
any Jentilisa koa ny fibebahana
ho fiainana.
19 Ary izy niely tamy ny faho-
riana izay natao ny tamy ny Si-
tefana, dia nandeha hatr'any
Foinika, sy Kaiporosy, ary An-
tioka, fa izy tsy nitory teny ta-
my ny olona, afa tsy tamy ny
Jiosy hiany.
20 Ary ny sasany teo amy ny,
no lehilahy avy tany Kaiporosy
sy Kirena, izay tonga tany An-
tioka, dia nilaza tamy ny Giri-
kia, sy nitory ny teny ny Jesosy
Tompo.
21 Ary ny tànany ny Tompo
teo amy ny; ary maro no isany
izay nino sy naneky ny Tompo.
22 Ary ny filaza'ny izany
zavatra izany re ny sofiny ny
fiangonana izay teo i Jeriosa-
lema: ary izy dia naniraka any
Barinabasy handeha hatr'any
Antioka.
23 Raha tonga teo izy, ary na-
hita ny fahasoavan'Andriamani-
tra, dia nifaly, ary nananatra
azy rehetra, 'mba hiray amy ny
Tompo indrindra amy ny fo.
24 Fa izy no lehilahy tsara
fanahy, ary feno Fanahy Masina
sy finoana: ary maro ny olona
niampy ho any Tompo.
25 Dia lasa i Barinabasy nan-
kany Tarisea hitady any Saoly;
26 Ary raha nahita azy izy,
dia nenti'ny hankany Antioka.
Ary tamy ny izany, dia niango-
na tamy ny fiangonana herin-
tao'ngarangidina izy, ary nampi-
anatra olona maro. Ary tany
Antioka no voalohany no nana-
va'ny ny mpianatra hoe, Kraisti-
ana.
27 Ary tamy ny izany andro
izany, dia nisy mpaminany avy
tany Jeriosalema hankany Anti-
oka.
28 Ary ny anankiray atao hoe,
Agabosa, fa izy no tsindria'ny
ny Fanahy, ka hisy mosary be
amy ny tany rehetra: izay tonga
tamy ny andro ny Kalaodiosa.
29 Ary ny mpianatra, nanara-
ky ny fahaiza'ny, dia ninia hana-
titra zavatra izy rehetra ho an-
drahalahy, izay tany Jiodia:
30 Rehefa natao ny izany, dia
nampitondrai'ny tamy ny tàna-
ny Barinabasy sy Saoly ho any
loholona.

## TOKO XII.

Ary tamy ny izany andro izany
i Herodra mpanjaka dia nanin-
jitra ny tàna'ny 'mba hahory ny
sasany tamy ny fiangonana.
2 Ary izy namono any Jakoba
rahalahy ny Jaony tamy ny sa-
batra.
3 Ary rehefa hita ny fa nanka-
sitraha'ny ny Jiosy izany, dia
lasa nisambotra any Petera koa
izy. (Izany no andro ny mofo
tsy masirasira.)
4 Ary no ny efa nampisambo-
ri'ny izy, dia natao ny tamy ny
trano maizina izy, ary natolo'ny
tamy ny miaramila enina amby
ny folo, 'mba hiambina azy; ka
misaina hamoaka azy amy ny
olona rehefa afaka ny pasikia.
5 Ary i Petera no tehirizi'ny
tao amy ny trano maizina: fa
ny fiangonana mahery mivava-
ka amy n'Andriamanitra hitahy
azy.
6 Ary i Herodra raha vao ni-

hevitra hamoaka azy, ka tamy
ny izany alina izany, dia natory
i Petera teo anelanelany ny mia-
ramila roa lahy, mifatotra mi-
kambana amy ny gadra roa : ary
ny mpiambina dia niambina ny
trano maizina teo am-barava-
rana.
7 Ary, indro, ny anjely ny
Tompo nankao amy ny, ary ny
mazava nahazava ny trano mai-
zina : ary izy nanipaka ny tehe-
zany Petera, ary nanangana azy,
hoe, Mitsangàna faingiana. Ary
dia afaka tamy ny tàna'ny, ny
gadra ny.
8 Ary hoy ny anjely tamy ny,
Misikìna, ary afehezo ny kapa
nao. Dia natao ny izany. Ary
hoy izy tamy ny indray. Asam-
pino ny lamba nao, ka manaraha
ahy.
9 Ary izy nivoaka, dia nanara-
ka azy; ary tsy fanta'ny, fa ny
anjely no nanao izany tokoa, fa
natao ny no nahita zavatra izy.
10 Ary rehefa nandalo ny fiam-
benana voalohany sy ny faharoa,
dia tonga tamy ny vavahady vy
izay mankany an-tanàna ; izay
nivoha ho azy 'mba haleha ny :
ary izy nivoaka, dia nandeha
tamy ny làlana iray ; ary dia
nilaoza'ny ny anjely tamy ny
izay izy.
11 Ary i Petera raha nahatsi-
aro fanahy, dia nanao hoe, An-
kehitriny fantatr'o tokoa fa ny
Tompo efa naniraka ny anjely
ny, ary namonjy ahy tamy ny
tànany Herodra, sy ny fanante-
nany ny olona Jiosy indrindra.
12 Ary izy raha nisaina izany,
dia nankany an-trano ny Mary
reny ny Jaony, izay atao hoe
koa, Marika ; tao no niangona'
ny ny maro ka mivavaka.
13 Ary i Petera raha nandona
ny varavarany ny vavahady, dia
avy ny ankizy vavy atao hoe,
Roda, 'mba hizaha.
14 Ary rehefa nahalala ny feo
ny Petera izy, dia tsy namoha
ny vavahady, fa faly izy, ary izy
nihazakazaka hiditra, ary nilaza
fa i Petera nitsangana teo am-
bavahady.
15 Ary hoy izy tamy ny, Ada-
la hianao. Fa izy nitompo ny fila-
za'ny, fa izany tokoa. Ary hoy
izy, Anjely ny izy.
16 Ary i Petera naharitra nan-
dona : ary no ny efa voha'ny, dia
nahita azy, ary gaga izy.
17 Fa izy raha nanatsikia azy
tamy ny tàna'ny 'mba hangina,
dia nilaza tamy ny, izay famoaky
ny Tompo azy tao an-trano mai-
zina. Hoy izy, Andeha ambarao
izany zavatra izany amy ny Ja-
koba, sy amy ny rahalahy. Ary
dia lasa nankany amy ny fitoe-
rana hafa izy.
18 Ary no ny nazàva ny andro,
dia nifanaritaka be hiany ny
miaramila, fa nankaiza i Petera.
19 Ary i Herodra rehefa nitady
azy, fa tsy nahita, dia nadini'ny
ny mpiambina, ary nasai'ny ho
vonoi'ny izy. Ary rehefa nidina
tany Jiodia hankany Sesarea,
dia nitoetra teo izy.
20 Ary i Herodra tezitra indrin-
dra tamy ny olony Taira sy Si-
dona : fa izy niray saina nanka-
ny amy ny, ary natao ny ho sa-
kaiza ny, i Bilasita mpitandrina
trano fandriany ny mpanjaka,
dia nangataka fihavanana tamy
ny izy, fa ny tany ny nivelona
tamy ny tany ny mpanjaka.
21 Ary tamy ny fetr'andro dia
niomana i Herodra tamy ny
akanjo fanjakana, ary nipetraka
tamy ny lapa ny, ary nandaha-
teny tamy ny.
22 Ary ny olona niantso hoe,
Feo n'andriamanitra izany, fa
tsy an'olona.
23 Ary ny anjely ny Tompo
namely azy tamy ny izay, fa izy
tsy nanome voninahitra an'An-
driamanitra ; ary hani'ny ny
kankana izy, dia maty.

24 Fa ny teny n'Andriamani-
tra nitombo sy niely.
25 Ary i Barinabasy sy Saoly
niala tany Jeriosalema, rehefa
nahavita ny fanompoana, ary dia
nenti'nomba azy i Jaony, izay
atao hoe koa, Marika.

TOKO XIII.

Ary nisy teo amy ny fiangona-
na tany Antioka, mpaminany sy
mpampianatra sasany; izay Ba-
rinabasy, ary Simona, izay atao
hoe Nigera, ary Lokia tamy
ny Kirena, ary Manaena, izay
niolo-nono tamy ny Herodra te-
tiraka, ary Saoly.
2 Ary izy raha nanompo ny
Tompo, sy nifady, dia hoy ny
Fanahy Masina, Atokany ho ahy
i Barinabasy sy Saoly, 'mba ha-
nao izay asa izay nanendre'ko
azy.
3 Ary rehefa nifady sy nivava-
ka izy, ary nametra-tànana tamy
ny, dia nampandehani'ny izy.
4 Ary izy rehefa nirahi'ny ny
Fanahy Masina, dia lasa tany
Seliokia; ary dia niaingia an-
tsambo teo izy hankany Kaipo-
rosy.
5 Ary no ny omby teo i Sala-
misa izy, dia nitory ny teny n'
Andriamanitra tamy ny siona-
gogy ny Jiosy: ary i Jaony koa
no 'mba mpanompo azy.
6 Ary no ny efa namaky ny no-
sy hankany Pafosa izy, dia na-
hita ny mpanao-ody mahery
anankiray, mpaminany sandoka
tamy ny Jiosy, ny anara'ny, Ba-
rijesosy;
7 Izy nitoetra teo amy ny Se-
rigio Paolio, mpanapaky ny tany,
lehilahy hendry; izay niantso
any Barinabasy sy Saoly, ary
tahandre ny teny n'Andriama-
nitra.
8 Fa i Elimasa mpanao-ody
mahery, (fa izany no anara'ny,
raha adikia, nisakana azy, ary
nitady hampiala ny mpanapaka
amy ny finoana.
9 Ary i Saoly, (izay atao hoe
koa Paoly,) feno Fanahy Masina,
dia nandinikia azy,
10 Ary hoy izy, Ialahy feno
fitaka rehetra sy sandoka rehe-
tra, ialahy zanaky ny devoly,
ialahy fahavalo ny marina rehe-
tra, tsy hitsahatra handikia ny
làlana marina ny Tompo va
ialahy?
11 Ary, indro, ankehitriny, ny
tànany ny Tompo mipetraka
amy nao, ary ho jamba hianao,
tsy hahita masoandro mandrak'
indray andro any ho any. Ary
vetivety foana dia nilatsaka tamy
ny, ny zavona sy ny maizina; ary
izy nikorapaka nitady ny sasany
hitantana azy amy ny tànana.
12 Ary ny mpanapaka raha
nahita izay natao ny, dia nino,
ka gaga tamy ny fampianarana
any Tompo.
13 Ary i Paoly sy ny nama'ny
raha afaka tamy ny Pafosa, dia
nankany Periga tany Pamifilia:
fa i Jaony nandao azy, ka dia
niverina tany Jeriosalema.
14 Ary izy rehefa niala tany
Periga, dia nankany Antioka
tany Pisidia, ary dia niditra tao
amy ny sionagogy tamy ny an-
dro sabata, ary nipetraka.
15 Ary rehefa namaky teny
amy ny lalàna sy ny mpaminany,
ny mpanapaky ny sionagogy dia
naniraka tany amy ny, hoe, Ra-
halahy, raha manana teny ala-
hatra amy ny olona hianareo,
alaharo.
16 Ary i Paoly nitsangana, dia
nanatsikia tamy ny tàna'ny, ary
hoy izy, Mihainoa lehilahy ny
Isiraely, sy hianareo izay mata-
hotra an'Andriamanitra.
17 Ary ny Andriamanitry izao
olona izao efa nifidy ny ray 'ntsi-
kia, ary efa nanandratra ny olo-
na raha nivahiny tamy ny tany
Ejipitra, ary tamy ny sandry a-
vo no nampiala'ny azy tao.

18 Ary izy nandefitra tamy ny
fanao ny tany an-efitra tokony
ho efa-polo taona.
19 Ary rehefa nandrava ny fi-
renena fito teo amy ny tany Ka-
nana, dia nampandovai'ny ny ta-
ny izy.
20 Ary rehefa afaka izany, dia
nanome mpitsara azy tokony ho
dimam-polo amby efa-jato tao-
na, mamdra-pihavy i Samioela
mpaminany.
21 Ary rehefa afaka izany, dia
nangataka mpanjaka izy: dia no
men'Andriamanitra azy i Saoly
zanaky Kisa, lehilahy tamy ny
fireneny Benjamina ho amy ny
efa-polo taona.
22 Ary rehefa nesori'ny izy, dia
nasandra'ny Davidra ho mpan-
jaka ny; izay no lazai'ny hoe,
Efa hita ko i Davidra zanaky
Jese, lehilahy mamy ny fo ko,
izay hanao ny sitra'ko rehetra.
23 Tamy ny taranaky ity lehi-
lahy ity manaraky ny fikiasa'ny
no nananganan'Andriamanitra
any Jesosy ho mpamonjy any
Isiraely.
24 Raha vao no tori'ny Jaony
voalohany ny batisa ny fibebaha-
na tamy ny olony Isiraely rehetra,
fony izy tsy 'mbola tonga.
25 Ary i Jaony raha nahatante-
raka ny naleha ny, dia hoy izy,
Atao nareo ho zovy aho? izaho
tsy izy: fa, indro, avy ao aoria'ko
ny anankiray ny kiapan-tongo'ny
tsy tokony ho vaha'ko.
26 Rahalahy, zanaky ny tara-
naky Abirahama, ary na iza na
iza amy nareo matahotra an'An-
driamanitra, dia amy nareo no
anatera'ny ity teny famonjena ity.
27 Fa izay monina any Jerio-
salema sy ny mpanapaka azy, fa
tsy nahafantatra azy, na ny teny
ny mpaminany izay no vaki'ny
isan-tsabata, dia nahatanteraha'
ny tamy ny izay nanameloha'ny
azy.
28 Ary kandrefa izy tsy nahita
izay tokony hahafaty azy, dia
nangataka tamy ny Pailatra 'mba
ho vonoi'ny izy.
29 Ary izy rehefa nahatante-
raka izay rehetra nanorata'ny
azy, dia nalai'ny teo amy ny hazo,
ary dia nalevi'ny tao amy ny fa-
sana izy.
30 Fa ny Andriamanitra na-
nangana azy tamy ny maty:
31 Ary izay nomba azy tany
Galily hankany Jeriosalema, efa
nahita azy tamy ny andro maro
maro, dia izy no vavolombelona
amy ny olona.
32 Ary izahay mitory amy na-
reo ny fikiasana izay natao ny
tamy ny razana,
33 Fa ny Andriamanitra efa
nahatanteraky izany tamy 'ntsi-
kia zana'ny tamy ny nanangana'
ny any Jesosy: tahaky ny efa
no sorata'ny koa tamy ny Salimo
faharoa hoe, Hianao no zanak'o,
izaho efa niteraka anao any.
34 Ary ny tamy ny nanangana'
ny azy tamy ny maty, ka tsy hi-
verina any amy ny lo intsony izy,
dia hoy izy, Home'ko anareo ny
fiantrana marina any Davidra.
35 Ary hoy izy koa any amy ny
hafa, Hianao tsy hamela ny Iray
Masi'nao hahita ny lo.
36 Fa i Davidra rehefa nanom-
po ny olo'ny manaraky ny fana-
naran' Andriamanitra, dia niam-
boho izy, ary dia nalevi'ny tao
amin-dray ny, ary nahita ny lo:
37 Fa izay natsangan'Andria-
manitra indray, tsy nahita ny lo.
38 Ary amy ny izany fantaro
nareo, rahalahy, ka amy ny ity
lehilahy ity no itoria'ny ny fame-
lankeloka amy nareo:
39 Ary izy no fahamarinany
izay rehetra mino, amy ny zava-
tra rehetra, ka amy ny izay tsy
azo ny ahamarina'ny anareo amy
ny lalàny Mosesy.
40 Ary tandremo, fandroa ton-
ga amy nareo izay efa no lazai'
ny ny mpaminany;

41 Izahao nareo mpanao ratsy,
ary gaga, ary levona: fa izaho
hanao asa amy ny andro nareo,
dia asa izay tsy hinoa'nareo in-
drindra, nefa misy mitory amy
nareo.
42 Ary raha nivoaka izy, dia
nangataka 'mba ho tori'ny amy
ny izany teny izany amy ny sa-
bata manaraka.
43 Ary rehefa nirava ny fian-
gonana, maro amy ny Jiosy sy
ny porosolaitra izay nanompo
an'Andriamanitra, dia nanaraka
any Paoly sy Barinabasy: izay
nilaza tamy ny, sy nitaona azy
haharitra amy ny fahasoavan'
Andriamanitra.
44 Ary tamy ny sabata mana-
rakaraka, ny tao an-tanàna re-
hetra saiky niangona avokoa,
'mba hihaino ny teny n'Andria-
manitra.
45 Fa ny Jiosy raha nahita ny
olona maro, dia nialona indrin-
dra, ary nanohitra izay no lazai'
ny Paoly, sady nanohitra no ni-
teny ratsy.
46 Ary i Paoly sy Barinabasy
nanao marimarina, dia hoy izy,
Tsy hay tsy ho tori'ny amy nareo
aloha ny teny n'Andriamanitra:
sady no lavi'nareo izy, no tsy na-
nao ny tena nareo tokony haha-
zo ny fiainana mandrakizay hia-
nareo, indro, izahay hankany
amy ny Jentilisa.
47 Fa izany no nandidia'ny ny
Tompo anay hoe, Izaho efa na-
nendry anao ho fahazavany ny
Jentilisa, 'mba ho famonjena
hatr'any amy ny farany ny tany
hianao.
48 Ary rehefa nandre izany ny
Jentilisa, dia faly izy, ary nanka-
laza ny teny ny Tompo: ary dia
nino izay no tendre'ny hahazo
ny fiainana mandrakizay.
49 Ary no tori'ny ny teny ny
Tompo tany amy ny tany rehe-
tra.
50 Fa ny Jiosy nitaona ny ve-
hivavy tsara fanahy sy malaza,
ary ny loholona teo an-tanàna,
ary dia nanenjika any Paoly sy
Barinabasy, ary nandroaka azy
hiala amy ny tany ny.
51 Fa izy nanintsana ny vovoka
tamy ny tongo'ny hiampanga azy,
ary dia nankany Ikoniona izy.
52 Ary dia feno fifaliana sy Fa-
nahy Masina ny mpianatra.

## TOKO XIV.

Ary no ny teo Ikoniona izy, dia
niara-niditra tany amy ny siona-
gogy ny Jiosy, ary izy dia nitory
teny, ka dia nino ny maro tamy
ny Jiosy sy ny Girikia.
2 Fa ny Jiosy tsy nino dia ni-
taona sy nanome saina ratsy any
Jentilisa hanohitra ny rahalahy.
3 Ary izy nitoetra ela teo, ka
nanompo ny Tompo marimari-
na, izay nahato ny teny ny faha-
soavana, ary nampanaovi'ny tà-
na'ny ny famantarana sy faha-
gagana.
4 Fa ny ankamaroany ny teo
an-tànana nisara-tsaina; ary ny
sasany nomba ny Jiosy, ary ny
sasany nomba ny apositaoly.
5 Ary raha niray tetikia ny
Jentilisa, sy ny Jiosy 'mba amy
ny loholo'ny, hanaratsy, sy ha-
noraka azy,
6 Ary no ny nahalala izany izy,
dia nandositra tany Liositra sy
Deribe, tanàna amy ny Liokao-
nia, ary ny tany izay manodidi-
na;
7 Ary izy nitory ny filazan-tsa-
ra teo.
8 Ary ny olona anankiray ni-
petraka teo i Liositra, malemy
tongotra, nandringia hatry ny
an-kibon-dreny ny, izay tsy
'mbola namindra:
9 Ary izy nandre any Paoly
nitory teny: izay nandinikia azy,
ary nahita fa nanam-pinoana ha-
hasitranana,
10 Dia nilaza tamy ny feo ma-
hery hoe, Mijoroa amy ny ton-

gotr'ao. Dia niantsambotra sy
nandeha izy.
11 Ary no ny hita ny ny olona
izay natao ny Paoly, dia niantso
tamy ny feo mahery, tamy ny
teny ny Liokaonia hoe izy, Efa
nidina nankaty amy 'ntsikia ny
andriamanitra manan'endrik'o-
lona.
12 Ary ny anarany Barinabasy
natao ny hoe, Jiopitera; ary i
Paoly, natao ny hoe, Merikiory,
sady izy no mpiventy ny teny
alahatra.
13 Ary ny mpisorony ny Jiopi-
tera, izay tandritimy ny tanàna
nitondra ny ombelahy sy vonin-
kazo tao am-bavahady 'mba amy
ny olona hanalavoady.
14 Raha i Barinabasy sy i
Paoly apositaoly, nandre izany,
dia no triari'ny ny akanjo ny, ary
nihazakazaka tao ampovoany ny
olona izy, ka nitaraina,
15 Ary nanao hoe, Tompo ko,
nahoana hianareo no manao iza-
ny? fa izahay olona mitovy fom-
ba amy nareo, sangy mitory ny
filazan-tsara amy nareo 'mba hia-
la'nareo amy ny izao fahadalana
izao ho any amy ny Andriama-
nitra velona, izay nanao ny lani-
tra sy ny tany, ary ny ranoma-
sina, sy izay rehetra ao anaty ny:
16 Izay namela ny firenena re-
hetra handeha amy ny aleha ny
tamy ny andro lasa.
17 Nefa tsy navela ny tsy ha-
nana vavolombelona ny tena ny,
amy ny soa natao ny, sy ny fa-
nomeza'ny anareo orana tany an-
danitra, ary ny taona zina haha-
feno ny fo nareo amy ny hanina
sy ny fifaliana.
18 Ary izy raha nilaza izany
aza, saiky tsy nahasakana ny olo-
na hanalavoady amy ny izy.
19 Ary nisy Jiosy tonga avy ta-
ny Antioka sy Ikoniona, izay ni-
taona olona, ary nanoraka any
Paoly, dia no tarihi'ny hivoaka
tao an-tanàna, fa natao ny ho efa
maty izy.
20 Fa raha nanodidina azy ny
mpianatra, dia nitsangana izy,
ary nankany an-tanàna: ary no
ny tamy ny andro manaraka, dia
nankany Deribe, izy sy Barina-
basy.
21 Ary rehefa no tori'ny tamy
ny izany tanàna izany ny fila-
zan-tsara, ary nampianatra ny
maro, dia niverina tany Liositra,
sy Ikoniona, ary Antioka indray
izy,
22 Nanome toky ny mpianatra,
ka nananatra azy haharitra amy
ny finoana, ary nilaza fa isikia
tsy mahazo miditra amy ny fan-
jakan'Andriamanitra, afa tsy
amy ny fahoriana be.
23 Ary rehefa nanendry loha
teo amy ny isany ny fiangonana,
sy nivavaka tamy ny fifadiana,
dia nasai'ny ho tahi'ny ny Tom-
po izay ninoa'ny.
24 Ary rehefa nandeha namaky
any Pisidia, dia tonga tany Pa-
mifilia izy.
25 Ary no ny efa nitory teny
teo i Periga, dia nidina tany Ata-
lia izy:
26 Ary niaingia an-tsambo teo
ho any Antioka, sady tany no
nanolora'ny azy tamy ny faha-
soavan'Andriamanitra tamy ny
asa izay natao ny lavo rary.
27 Ary raha tonga izy, ary na-
mory ny fiangonana, dia no lazai'
ny izay natao n'Andriamanitra
tamy ny, ary ny namoha'ny ny
varavarana ny finoana ho any ny
Jentilisa.
28 Ary izy nitoetra ela tamy
ny mpianatra teo.

## TOKO XV.

Ary ny olona sasany niala tany
Jiodia nampianatra ny rahalahy
hoe, Raha tsy ho fora'ny hiana-
reo tahaky ny fanao ny Mosesy,
tsy azo ho vonjena.
2 Ary i Paoly sy Barinabasy
nanohitra sy nifanditra tamy ny

indrindra, dia nasai'ny Paoly sy
Barinabasy 'mba amy ny sasany
koa, hiakatra any Jeriosalema
any amy ny apositaoly, sy ny
loholona 'mba hanadina izany.
3 Ary ny fiangonana raha nanatitra azy, dia namaky any Fenisia sy Samaria izy, ka nilaza ny
fiovany ny Jentilisa: ary nampifaly ny rahalahy rehetra indrindra.
4 Ary raha tonga tany Jeriosalema, dia nampandrosoi'ny ny
fiangonana, sy ny apositaoly, sy
ny loholona izy, ary izy nanambara izay rehetra natao n'Andriamanitra tamy ny.
5 Fa ny sasany amy ny finoany
ny Farisisa izay efa nino, dia nitsangana, ka dia nanao hoe, Tsy
mahay tsy ho forana izy, ary
hasai'ny hitandrina ny lalàny
Mosesy.
6 Ary ny apositaoly sy ny loholona, dia nivory 'mba hihevitra
izany zavatra izany.
7 Ary rehefa nifandahatra ela
izy, dia nitsangana i Petera, ary
nilaza tamy ny hoe, Rahalahy,
fantatr'areo fa ny Andriamanitra
efa nifidy tamy 'ntsikia fony ela
'mba ho re ny ny Jentilisa ny
filazan-tsara amy ny vava ko,
sy hinoa'ny.
8 Ary ny Andriamanitra, izay
mahalala ny fo, efa nahato izany
tamy ny izay nanomeza'ny azy
ny Fanahy Masina toy ny antsikia koa;
9 Fa tsy natao ny samy hafa
isikia sy izy, dia no diovi'ny ny
fo ny tamy ny finoana.
10 Ary amy ny izany, nahoana
hianareo no maka fanahy an'Andriamanitra, ka mametraka ny
famolahana amy ny vozo ny
mpianatra izay tsy zaka ny ray
'ntsikia ho entina, na dia isikia
hiany azà?
11 Fa inoa'ntsikia ka amy ny
fahasoavany Jesosy Tompo no
hamonje'ny antsikia, to'azy koa.
12 Ary nangina ny olona rehetra, ary nihaino any Barinabasy
sy Paoly, ka nilaza tamy ny, ny
famantarana sy ny fahagagana
izay nampanavin'Andriamanitra
azy teo amy ny Jentilisa.
13 Ary raha nitsahatra izy, dia
namaly i Jakoba, hoe, Rahalahy,
mihenoa ahy:
14 I Simona nanambara ny
famangian'Andriamanitra any
Jentilisa voalohany, 'mba haka
olona any amy ny, hankalaza'ny
ny anara'ny.
15 Ary miray amy ny izany ny
teny ny mpaminany; toy ny no
sorata'ny hoe,
16 Rehefa afaka izany, dia hiverina aho hanorina indray ny
tabarinakily any Davidra izay
rava; ary izaho hanorina indray
ny rava'ny, ary hanangana'ko
azy:
17 'Mba ho tadiavi'ny ny olona
sisa, sy ny Jentilisa rehetra any
Jehovah, amy ny izay nanaova'
ny ny anara'ko, hoy Jehovah,
izay manao izany rehetra izany.
18 Fantatr'Andriamanitra ny
asa ny rehetra hatr'any taloha
indrindra.
19 Ary izany no hevitr'o, fa
tsy mety isikia raha mahasosotra
any Jentilisa, izay miverina amy
n'Andriamanitra;
20 Fa 'mba ho soratan'tsikia
amy ny 'mba hifady ny fahalotoany ny sampy, sy ny fijejojejoana,
ary ny zavatra kendaina, sy ny
ra.
21 Fa i Mosesy fony ela manana amy ny tanàna rehetra, izày
mitory azy, sady no vaki'ny isantsabata amy ny sionagogy.
22 Ary sitraky ny apositaoly sy
ny loholona 'mba amy ny fiangonana rehetra, haniraka ny
olompidina amy ny tao amy ny,
homba any Paoly sy Barinabasy
hankany Antioka; i Jiodasy izay
atao koa hoe, Barinabasy, ary i
Silasy, olo-malaza tao amy ny

rahalahy;
23 Ary izy nanoratra taratasy
ho enti'ny, izay nanao toy izao
hoe: Ny apositaoly sy ny loho-
lona, ary ny rahalahy manao ve-
loma amy ny rahalahy amy ny
Jentilisa ao i Antioka, sy Si-
ria, ary Silisa:
24 Fa efa re nay, fa ny sasany
izay efa niala taty amy nay, izay
tsy nirahi'nay, efa nahasosotra
anareo tamy ny teny, ary nama-
dikia ny sai'nareo, ka manao hoe,
Tsy mahay tsy ho forana hiana-
reo, ary hitandrema'nareo ny
lalàna;
25 Dia sitrak'ay, rehefa nian-
gona, ka nifanaraha'nay hanira-
ka olom-pidina any amy nareo
hiaraka amy ny Barinabasy sy
Paoly, lehy malala nay.
26 Lehilahy izay tsy nanahy
ny ai'ny tamy ny fitiava'ny ny
anarany Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia.
27 Ary nirahi'nay i Jiodasy sy
Silasy, izay hilaza vava amy na-
reo izany teny izany.
28 Fa sitrak'ay sy ny Fanahy
Masina 'mba tsy hampitondra
anareo entana mihoatra no ho
ireto izay mety ho entina;
29 'Mba hifadia'nareo ny fana-
lamboady amy ny sampy, sy ny
ra, ary ny zavatra kendaina, sy
ny fijejojejoana: raha hianareo
miala amy ny izany, dia soa no
hatao nareo. Veloma hianareo.
30 Ary rehefa nampirava'ny
azy, dia tonga tany Antioka izy;
ary rehefa namory ny olona, dia
natolo'ny azy ny taratasy:
31 Ary rehefa no vaki'ny, dia
nifaly izy tamy ny izany fahafa-
liana izany.
32 Ary i Jiodasy sy Silasy, sady
mpaminany izy roa lahy, dia na-
nanatra ny rahalahy tamy ny
fiteny maro, ary nanome toky.
33 Ary rehefa nitoetra ela teo
izy, dia nampandehani'ny ny ra-
halahy tamy ny fiadanana ho any
amy ny izay naniraka azy.
34 Nefa sitraky Silasy hitoetra
any hiany.
35 Ary i Paoly sy Barinabasy
nitoetra tany Antioka, nampia-
natra sy nitory ny teny ny Tom-
po, 'mba amy ny maro koa.
36 Ary rehefa afaka ny andro
sasany, dia hoy Paoly tamy ny
Barinabasy, Andeha isikia hive-
rina, ary hamangy ny rahalahy
any amy ny tanàna rehetra, izay
nitoria'ntsikia ny teny ny Tom-
po, ho hita 'ntsikia fa manao
ahoana izy.
37 Ary i Barinabasy te-hitondra
any Jaony hiaraka amy ny izay
atao koa hoe, Marika.
38 Fa tsy nety i Paoly hitondra
azy hiaraka amy ny, izay efa
nandao azy teo i Pamifilia, sady
tsy niaraka tamy ny 'mba hiasa.
39 Ary tezitra izy roa lahy, ka
dia nisaraka: ary i Barinabasy
nitondra any Marika, dia niain-
gia an-tsambo hankany Kaipo-
rosy;
40 Ary i Paoly nifidy any Sila-
sy, dia lasa izy, rehefa nampitahi'
ny ny fahasoavan' Andriamanitra
izy.
41 Ary lasa namaky any Siria
sy Silikia, ka nanome toky any
fiangonana.

## TOKO XVI.

Ary tonga tany Deribe sy Lisi-
tra izy: ary, indro, fa nisy mpia-
natra anankiray teo, ny anara'
ny, Timoty, izy no zanaky ny
vehivavy amy ny Jiosy, izay ni-
no: fa Girikia no ray ny:
2 Izay no nankalazai'ny ny ra-
halahy teo i Liositra, sy Ikonio-
na.
3 Tia ny Paoly 'mba hiaraha'
ny amy ny; ary nalai'ny dia no
fora'ny izy, satria ny Jiosy izay
nonina tamy ny izany tany izany;
fa fantatry izy rehetra, fa Giri-
kia no ray ny.
4 Ary izy raha namaky ny ta-

nàna, dia nome'ny azy ny teny
izay nasai'ny ny apositaoly sy
ny loholona teo i Jeriosalema,
'mba ho tandremana.
5 Ary nampahareza'ny ny finoany
ny fiangonana, ary dia nitombo
isa isan'andro izy.
6 Ary izy rehefa namaky any
Firigia, sy ny tany Galatia, dia
no rara'ny ny Fanahy Masina
izy hitory teny any Asia,
7 Dia tonga tany Misia, ary izy
nanao hankany Bitinia: fa tsy
navela ny ny Fanahy Masina
izy.
8 Ary rehefa nandalo tany Misia,
dia nidina tany Troasa izy.
9 Ary ny fahitana niseho tamy
ny Paoly tamy ny alina: Lehilahy
Makedonia nitoetra teo
anila ny, ka nifona tamy ny, hoe,
Mankanesa any Makedonia hamonjy
anay.
10 Ary rehefa nahita ny fahitana
izy, dia nila handeha faingiana
any Makedonia izahay, ka nino
tokoa, fa nantsoi'ny ny Tompo
izahay hitory ny filazan-tsara
amy ny.
11 Ary no ny niala tany Troasa,
dia nizotra hankany Samotrakia
izahay, ary tamy ny andro
manaraka, dia nankany Neapolisy
izahay;
12 Ary no ny niala teo, dia
nankany Filipy, izay no reny
vohitra tamy ny izany tany izany
tany Makedonia, sady fonenam-bahiny;
ary izahay nitoetra
ela hiany tamy ny izany tanàna
izany.
13 Ary izahay tamy ny andro
sabata nivoaka tao an-tanàna
hankany amoron'ony izay fitoerana
nivavahana; ary izahay nipetraka
teo, ka nitory teny tamy
ny izay vehivavy nankao.
14 Ary ny vehivavy anankiray
ny anara'ny, Liodia, sady mpivaro-jaky
avy tao an-tanàny Tiatira,
izay nanompo an'Andriamanitra,
dia nandre anay: ary
ny Tompo nanokatra ny fo ny, hihainoa'ny
ny teny tori'ny Paoly.
15 Ary raha natao ny batisa
izy 'mba amy ny mpianakavy
ny, dia nifona, hoe, Raha natao
nareo mino ny Tompo aho, dia
midira any an-trano ko, ary tomoera
ao. Ary dia naneritery
anay izy.
16 Ary raha nandeha hivoaka
izahay, ny ankizy vavy anankiray
nifanena tamy nay, ka nanana
fanahy mahavaly, ary izy
mampanan-karena any tompo ny
tamy ny faminania'ny.
17 Ary izy nanaraka anay sy
Paoly, ary niantso, hoe, Izao lehilahy
izao no mpanompo an'
Andriamanitra Avo Indrindra,
izay manoro antsikia ny làlany
ny famonjena.
18 Ary izany natao ny tamy ny
andro maro. Ary sosotry Paoly,
ka dia nitodikia izy, ary hoy izy
tamy ny fanahy, Izaho mananatra
anao amy ny anarany Jesosy
Kraisty hivoaka amy ny. Ary
dia nivoaka tamy ny izay izy.
19 Ary rehefa hita ny ny Tompo
ny fa very ny fanantena'ny
amy ny fahazoany harena, dia
nisambotra any Paoly sy Silasy
izy, ary nenti'ny tamy ny mpanapaka
tao an-tsena,
20 Ary rehefa nenti'ny tany
amy ny mpandraharaha, dia hoy
izy, Ireto lehilahy ireto, izay
Jiosy mahory ny tanàna 'ntsikia
indrindra.
21 Ary mampianatra ny fanao
tsy mety ho entin'tsikia, na hatao
'ntsikia, fa Romana isikia.
22 Ary ny olona niaranitsangana
hanohitra azy; ary ny mpandraharaha
nandriatra ny akanjo
ny, ary nasai'ny ho kapohina izy.
23 Ary rehefa no kapohi'ny indrindra
izy, dia natao ny tao antrano
maizina, ary nasai'ny ny
mpiambina hitandrina azy tsara:
24 Rehefa no didia'ny toy izany,
dia natao ny tao anaty ny

ny trano maizina indrindra izy,
ka nafato'ny mafy ny tongo'ny
tao amy ny bolaoky.
25 Ary no ny mamaton'alina,
dia nivavaka i Paoly sy Silasy,
ary nihira ny fideran'Andriama-
nitra: dia nandre azy ny mpifa-
totra.
26 Ary avy tampoka ny fiho-
rohoron-tany mafy indrindra, ka
dia nihozongozona ny fanamba-
ny ny trano maizina: dia nivoha
tamy ny izay ny varavarana re-
hetra, ary nivaha ny famatora'ny
izy rehetra.
27 Ary ny mpiambina raha na-
hatsiaro natory, ary nahita ny
varavarana ny trano maizina mi-
voha, dia no tsoaha'ny ny saba'
ny, ka nandeha hamono tena, fa
natao ny efa nilefa ny mpifato-
tra.
28 Fa i Paoly niantso mahery,
hoe, Aza mandra-tena hianao:
fa eto izahay rehetra.
29 Ary izy niantso 'mba hiton-
dra'ny ny fahazavana, dia nikare-
tsaka, ary nangovitra izy, ka
dia niankohoka teo anatrehany
Paoly sy Silasy,
30 Ary rehefa nenti'ny hivoaka
izy, dia hoy izy, Tompo ko, ino-
na no mety hatao ko, 'mba ho
vonje'ny aho?
31 Ary hoy izy, Minoa any Je-
sosy Kraisty Tompo, ary dia ho
vonje'ny hianao sy ny mpianaka-
vy nao.
32 Ary izy nilaza ny teny ny
Tompo tamy ny, ary tamy ny
izay rehetra tao an-trano ny.
33 Ary izy naka azy tamy ny
izany ora izany tamy ny alina,
dia nanasa ny fivatra ny; ary
natao ny batisa tamy ny izay, izy
sy ny azy rehetra.
34 Ary rehefa nenti'ny niditra
tao an-trano ny, dia namboatra
fihinana ho azy, ka mino an'An-
driamanitra, dia faly izy 'mba
amy ny mpianakavy ny rehetra.
35 Ary no ny maraina ny andro,
ny mpandraharaha dia naniraka
ny mpiambina, hoe, Avelao han-
deha izany lehilahy izany.
36 Ary ny mpiambina nilaza
izany teny izany tamy ny Paoly,
Ny mpandraharaha efa naniraka
'mba hamela anareo handeha:
ankehitriny amy ny izany, mivo-
aha hianareo, ary mandehana
amy ny fiadanana.
37 Fa hoy Paoly tamy ny, Izy
efa nikiapoka anay misehoseho
ka tsy namelohi'ny, kandrefa
Romana hiany izahay, ary natao
ny tao an-trano maizina izahay,
ary ankehitriny dia mamoaka
anay mangina va izy? tsy mety
izany; fa avelao hiany izy han-
katy hamoaka anay.
38 Ary ny mpikiapoka nilaza
izany teny izany tamy ny mpan-
draharaha: ary izy natahotra
raha nandre fa Romana izy.
39 Ary avy izy, dia nampan-
gina azy, dia nenti'ny hivoaka,
ary nifona tamy ny 'mba hiala
amy ny tanàna.
40 Ary izy nivoaka teo an-tra-
no maizina, dia niditra tany amy
ny Lidia; ary raha nahita ny
rahalahy, dia nananatra azy, ary
lasa izy.

## TOKO XVII.

Ary izy rehefa nandeha nama-
ky any Amifipolisa sy Apolonia,
dia nankany Tesalonikia, fa nisy
sionagogy ny Jiosy tao:
2 Ary i Paoly, manaraky ny fa-
nao ny, niditra tao amy ny, ary
izy tamy ny sabata telo nitaria
tamy ny, tao amy ny Soratra
Masina,
3 Ka manambara sy maneho fa
tsy nahay tsy nandefitra i Kraisty
ary nitsangana tamy ny maty;
ary ity no Kraisty Jesosy izay no
tori'ko amy nareo.
4 Ary nino ny sasany teo amy
ny, ary niray tamy ny Paoly sy
Silasy; ary maro be tamy ny Gi-
rikia izay nanompo an'Andria-

manitra, ary tsy vitsy tamy ny
vehivahy izay malaza.
5 Fa ny Jiosy izay tsy nino dia
nialona, ka naka olona tamy ny
izay ratsy fanahy indrindra, ary
namory olona maro, dia nampi-
tabataba ny tanàna, ary namely
ny trano ny Jasona, dia nitady
hamoaka azy ho any amy ny
olona.
6 Ary raha tsy hita ny izy, dia
namoaka any Jasona, 'mba amy
ny sasany amy ny rahalahy tany
amy ny mpanapaky ny tanàna,
ka niantso hoe, Io lehilahy io,
izay namadikia izao tontolo izao,
efa tonga taty koa;
7 Izay nampandrosoi'ny Jaso-
na: ary izy rehetra manohitra ny
teny ny Kaisara, ka manao hoe,
fa misy mpanjaka hafa, atao hoe,
Jesosy.
8 Ary izy nampitahotra ny o-
lona sy ny mpanapaky ny tanà-
na, izay nandre izany zavatra i-
zany.
9 Ary izy rehefa nampiantoka
any Jasona sy ny sasany teo
amy ny, dia navela ny handeha
izy
10 Ary ny rahalahy dia nanati-
tra any Paoly sy Silasy tamy ny
izany alina izany hankany Beria:
izay, raha tonga tao izy, dia ni-
ditra tamy ny sionagogy ny Jio-
sy.
11 Ary izy malaza no ho ny ta-
ny Tesalonikia, fa izy nandray
ny teny tamy ny fankasitraham-
po indrindra, ary nandinikia ny
Soratra Masina isan'andro, na
marina, na tsia izany zavatra
izany.
12 Ary nino ny maro teo amy
ny; ary tsy vitsy tamy ny vehi-
vavy malaza tamy ny Girikia sy
ny lehilahy.
13 Fa raha ny Jiosy teo i Te-
salonikia nandre fa i Paoly nito-
ry ny teny n'Andriamanitra teo
i Beria, dia nankao izy, ary nam-
pitabataba ny olona.
14 Ary dia nasai'ny ny rahala-
hy i Paoly handeha amy ny iza-
ny, toa hankany amoron-drano-
masina: fa i Silasy sy Timoty ni-
toetra teo hiany.
15 Ary izay nanatitra any Pao-
ly, dia nitondra azy tany Atena:
ary rehefa nahazo teny ho lazai-
na amy ny Silasy sy Timoty
'mba hankanesa'ny any amy ny
faingiana, dia lasa izy.
16 Ary i Paoly raha niandry
azy teo i Atena, dia nangoraka
ny fanahy ny tao anaty ny raha
nahita ny tanàna feno sampy.
17 Ary izy nitaria tao amy ny
sionagogy tamy ny Jiosy sy ny
olona manompo an'Andriama-
nitra, ary tamy ny izay tafahao-
na tamy ny tao an-tsena isan'
andro.
18 Ary ny olon-kendry sasany
tamy ny Epikioreana sy ny Sitoi-
kia, dia nanohitra azy. Ary hoy
ny sasany, Inona no tia ny ho
lazai'ny ity mpitsindroka ity?
ary hoy ny sasany, Izy toy ny
mpitory andriamanitra vahiny:
fa i Jesosy sy ny fananganany
ny maty no tori'ny tamy ny.
19 Ary nalai'ny, dia nenti'ny
izy tamy ny Areopagosy, hoe,
'Mba havela ho fantatr'ay va ity
fampianarana vao vao ity izay
atao nao?
20 Fa hianao mitory amy ny
fandrenesa'nay zavatra izay tsy
fantatr'ay: ary tia nay hahalala
izay hevitry izany zavatra izany.
21 (Fa ny avy amy ny Atena
rehetra, sy ny vahiny izay nitoe-
tra tao, tsy mandany ny andro
ny tamy ny zavatra hafa, afa tsy
hilaza na handre ny zava-bao-
vao.)
22 Ary i Paoly nitsangana teo
afovoany ny Areopagosy, ary
hoy izy, Ry lehilahy Atena, hita
ko, fa mivavaka amy ny sampy
indrindra no mamy nareo.
23 Fa raha nandalo tao aho,
sy nizaha izay ivavaha'nareo,

dia nahita fivoadiana anankiray
manana izay soratra, manao hoe,
HO ANDRIAMANITRA TSY
FANTATRA. Sady izay tsy
fantatr'areo no ivavaha'nareo,
izy no tori'ko amy nareo.
24 Ny Andriamanitra izay na-
nao izao tontolo izao, sy ny ao
amy ny rehetra, izy no Tompo
ny ny lanitra sy ny tany, ka tsy
mitoetra ao an-tempoly natao ny
ny tànana;
25 Ary izy tsy tompoi'ny ny
tànana n'olona toa mila zavatra,
fa izy hiany no manome any
izao rehetra izao aina, sy fofon'
aina, ary ny zavatra rehetra;
26 Ary izy efa nanao tamy ny
ra iray hiany ny olombelona re-
hetra, 'mba honina ambony ny
tany rehetra, ary efa nametra
ny fotoan'andro ny sy ny efitry
ny fonena'ny;
27 'Mba hitady an'Andriama-
nitra, ka raha mahatsapa azy, sy
mahita azy, kanefa tsy 'mba la-
vitra amy 'ntsikia rehetra izy:
28 Fa izy no hiveloman'tsikia,
sy hihetsiketsehan'tsikia, ary iai-
nan'tsikia; toy ny natao ny ny
mpamoron-tonon-kira sasany ta-
my nareo hoe, Fa isikia no za-
na'ny.
29 Ary amy ny izany, fa isikia
no zanak'Andriamanitra, dia tsy
mety raha hatao 'ntsikia ny tena
n'Andriamanitra toy ny volame-
na, na ny volafotsy, na ny vato
sorita'ny ny fahaizany sy ny sai-
ny ny olona.
30 Nefa ny Andriamanitra na-
mi-maso ny andro izao fahada-
lana izao: fa izy mandidy anke-
hitriny ny olona rehetra amy ny
izao tontolo izao 'mba hibebaka:
31 Fa izy efa nanendry andro
iray, izay no hitsara'ny izao ton-
tolo izao amy ny fahamarinana
tamy ny lehilahy izay no tendre'
ny; izay nampahafantari'ny any
ny olona rehetra, tamy ny na-
nangana'ny azy tamy ny maty.
32 Ary raha nandre ny fanan-
ganany ny maty izy, dia nihome-
hy ny sasany: ary ny sasany na-
nao hoe, Izahay hihaino anao in-
dray amy ny izany zavatra izany.
33 Ary i Paoly dia niala tao
amy ny.
34 Fa ny olona sasany niray
tamy ny, ary nino: 'mba nama'
ny izany i Dionisiosa Areopagi-
ty; sy ny vehivavy atao hoe,
Damary, ary ny sasany koa izay
teo amy ny.

## TOKO XVIII.

Ary rehefa afaka izany, dia ni-
ala tamy Atena i Paoly, ary
nankany Korinta;
2 Ary izy nahita ny Jiosy anan-
kiray, izay atao hoe, Akoila,
izay teraka tany Pontiosa vao
avy tany Italy, 'mba amy ny Po-
risila vady ny; fa i Kalodiosa
efa nandidy ny Jiosy rehetra
'mba hiala ao any Roma:) dia
nankao amy ny izy.
3 Ary raha hita ny fa miray ra-
haraha izy, dia nitoetra teo amy
ny, ary niasa: fa mpanao lay no
raharaha ny.
4 Fa izy nitaria isan-tsabata
teo amy ny sionagogy, ary nitao-
na ny Jiosy sy ny Girikia.
5 Ary rehefa tonga i Silasy sy
Timoty avy tany Makedonia,
dia nahery ny teny ny Paoly, ka
nanambara tamy ny Jiosy, fa i
Jesosy no Kraisty.
6 Ary raha no sakana'ny sy
nitenena'ny ratsy, dia nanopa-
kopaka ny fitafia'ny izy, ary hoy
izy tamy ny, Avelao ho eo amy
ny loha nareo ny ra nareo; ma-
dio aho: ary ankehitriny dia
hankany amy ny Jentilisa aho.
7 Ary raha niala teo izy, dia
niditra teo an-trano ny lehilahy
atao hoe, Jiositosa izay manom-
po an'Andriamanitra, ny trano
ny mifanakeky amy ny sionago-
gy.
8 Fa i Kirisipy mpanapaky ny

sionagogy nino ny Tompo 'mba
amy ny mpianakavy ny rehetra;
ary maro tamy ny Korintiana
raha nandre, dia nino, ary natao
ny batisa izy.
9 Ary ny Tompo nilaza tamy
ny Paoly tamy ny fahitana no ny
alina, ka manao hoe, Aza mata-
hotra, fa mitenena, fa aza man-
gina;
10 Fa izaho ao amy nao, ary
tsy misy olona hitana anao 'mba
handratra anao: fa izaho mana-
na olo'maro amy ny ity tanàna
ity.
11 Ary izy nitoetra teo herin-
taona sy enim-bolana nampiana-
try ny teny n'Andriamanitra tao
amy ny.
12 Fa raha i Galio no mpana-
paky ny Akaia, ny Jiosy niray
tetikia 'mba hisambotra any Pao-
ly, ary nitondra azy tany amy
ny fitsarana,
13 Ka manao hoe, Lehity mi-
taona ny olona hanompo an'An-
driamanitra, fa tsy manaraky ny
lalàna.
14 Ary raha vao manokatra ny
vava ny i Paoly, dia hoy Galio
tamy ny Jiosy, Hianareo, ry Ji-
osy, raha raharaha amy ny helo-
ka, na ny ratsy indrindra izany,
dia marina raha mandefitra amy
nareo aho:
15 Fa raha fanadinana amy
ny teny sy ny anarana, ary ny
lalà'nareo, izahao nareo izany;
fa izaho tsy 'mba hitsara ny ra-
haraha toy izany.
16 Ary nasai'ny hiala teo amy
ny fitsarana izy.
17 Ary ny Girikia rehetra ni-
sambotra any Sositeny, mpana-
paky ny sionagogy, ary no ka-
pohi'ny teo tandrifiny ny fitsa-
rana izy. Fa i Galio tsy nani-
nona tamy ny izany zavatra iza-
ny.
18 Ary i Paoly rehefa nitoetra
tao andro sasany, dia nanao ve-
loma tamy ny rahalahy, ary ni-
aingia an-tsambò hankany Siria,
ary i Porisila sy Akoila nomba
azy; rehefa hetezena haratra
ny loha tao i Kenkerea: satria
efa nivoady izy.
19 Ary raha tonga tany Efe-
sosy dia navela ny teo izy: fa
izy niditra teo amy ny sionagogy,
ary nitaria tamy ny Jiosy.
20 Kandrefa izy nifona tamy
ny 'mba hitoetra ao amy ny ela
ela ko koa, fa tsy nety izy;
21 Fa izy nanao veloma tamy
ny, hoe, Izaho tsy mahazo ma-
nary ny fandroana indrindra,
izay ho ao amy ny Jeriosalema:
fa izaho hiverina aty amy nareo
indray, raha avela n'Andriama-
nitra. Ary izy nandeha tao an-
tsambo hiala any Efesosy.
22 Ary rehefa niantsona tany
Kaisarea, dia niakatra, ary nia-
rahaba ny fiangonana, dia nidina
tany Antioka izy.
23 Ary rehefa nitoetra teo andro
sasany, dia lasa izy, ary nitety
tany tamy ny Galatia sy ny
Firigia tamy ny aleha ny, ka ma-
nome toky any ny mpianatra re-
hetra.
24 Ary ny Jiosy anankiray
izay atao hoe, Apolosy, tonga
tany Efesosy, izay teraka tao i
Alekisandria, lehilahy 'mahay
mandaha-teny, ary mahery amy
ny Soratra Masina.
25 Ary izany lehilahy izany
nahay ny làlany ny Tompo; ary
nazoto fanahy, ary niteny sy
nampianatra marina ny any ny
Tompo, kandrefa ny batisa any
Jaony hiany no fanta'ny.
26 Ary izy vao niteny mari-
marina teo amy ny sionagogy:
fa rehefa nandre azy i Akoila,
sy Porisila, dia nalai'ny hankany
amy ny izy, ary vao mainkia
nampianatra azy tsara ny làlan'
Andriamanitra.
27 Ary raha ta-hankany Akaia,
dia nanoratra ny rahalahy, ka
mananatra ny mpianatra ham-

pandroso azy: izay raha tonga,
dia nanampy indrindra izay efa
nino tamy ny fahasoavana:
28 Fa izy nahery nandentikia
ny Jiosy teo imaso ny izy rehetra:
ary naneho tamy ny Soratra
Masina, fa i Jesosy no Kraisty.

## TOKO XIX.

Ary raha teo i Korinta i Apolosy,
dia nitety ny tany ambony
i Paoly, ka tonga tany Efesosy:
ary nahita ny mpianatra sasany
teo.
2 Dia hoy izy tamy ny, Efa
azo nareo va ny Fanahy Masina
fony vao nino? Ary izy nilaza
tamy ny hoe, Tsia, tsy 'mbola
re nay na misy Fanahy Masina.
3 Ary hoy izy tamy ny, Batisa
n'iza no nanava'ny anareo?
dia hoy izy, Batisa any Jaony.
4 Ary i Paoly nanao hoe, I
Jaony tokoa nanao batisa ny fibebahana,
ka nilaza tamy ny
olona, 'mba hino izay ho avy
manaraka azy, izay no Kraisty
Jesosy.
5 Ary izy raha nandre izany,
dia natao ny batisa tamy ny anarany
Jesosy Tompo izy.
6 Ary i Paoly rehefa nametratànana
tamy ny, ny Fanahy Masina
dia nilatsaka tamy ny; ary
izy niteny tamy ny teny maro
samy hafa sy naminany.
7 Ary tokony ho roa amby ny
folo lahy izy rehetra.
8 Ary izy niditra tany amy ny
sionagogy, dia niteny marimarina,
ka mitaria telo volana, ary
mananatra ny amy ny fanjakan'
Andriamanitra.
9 Fa raha ny sasany naditra,
ary tsy nino, ka manaratsy izany
làlana izany teo imaso ny ny olona,
dia nandao azy izy, ary nanokana
ny mpianatra, ka mitaria
isan'andro teo amy ny sikoly ny
anankiray izay atao hoe, Tiorany.
10 Ary natao ny izany roa
taona; ka dia izay rehetra nonina
tany Asia na Jiosy na Girikia,
dia nandre ny teny ny Tompo.
11 Ary ny Andriamanitra nanao
fahagagana indrindra tamy
ny tànany Paoly:
12 Ka dia nalai'ny tamy ny tena
ny ny lamba sy ny fandrakofana
'mba hasia'ny amy ny marary,
ary afaky ny areti'ny, ary
nivoaka ny fanahy ratsy.
13 Ary ny sasany amy ny Jiosy
izay niriorio sady mpisampy
namofo hisampy amy ny anarany
ny Jesosy Tompo amy ny
izay manana ny fanahy ratsy,
hoe, Izahay mampianiana anareo
amy ny anarany ny Jesosy izay
no tori'ny Paoly.
14 Ary nisy fito lahy zanaky
Sikiva, sady Jiosy no mpisorona
be, izay nanao izany.
15 Ary ny fanahy ratsy namaly
dia nilaza hoe, Fantatr'o i
Jesosy, ary fantatr'o koa i Paoly;
fa iza moa hianareo?
16 Ary ny lehilahy izay manana
ny fanahy ratsy, dia niantsambotra
azy, ary nandresy azy,
sy nanao an-kery tamy ny, ka
dia nandositra niala tamy ny
izany trano izany nitanjaka sady
naratra.
17 Ary dia fantatry ny Jiosy
sy ny Girikia rehetra izay nonina
teo i Efesosy izany; ary natahotra
izy rehetra, ka dia no nankalazai'ny
ny anarany Jesosy Tompo.
18 Ary avy ny maro tamy ny
izay nino, ka naneky, sy nilaza
izay natao ny.
19 Ary maro tamy ny izay nanao
ody, dia namory ny taratasy
ny, ary no dora'ny teo imaso ny
ny olona rehetra: ary nisai'ny
ny fividy ny, ka hita ny, fa vola
dimy alina izy.
20 Mahery toy izany no nitomboa'ny
sy nieleza'ny ny teny n'
Andriamanitra.
21 Ary raha tapitra izany za-

vatra izany, dia nisaina tam-po
i Paoly, raha namaky any Ma-
kedonia sy Akaia hankany Je-
riosalema, hoe, Raha tonga any
aho, tsy mahay tsy hahita any
Roma koa.
22 Ary izy naniraka roa lahy
izay ny mpanompo azy, i Timo-
ty sy Erasity, hankany Makedo-
nia; fa izy hiany nitoetra teo i
Asia andro sasany.
23 Ary tamy ny izany andro
izany, dia be ny fanadinana amy
ny izany làlana izany.
24 Fa ny lehilahy anankiray
atao hoe, Demetriosy, mpanefy
volafotsy, izay nanao endriky ny
tempoly ny Diana tamy ny vo-
lafotsy, dia nampahazo ny mpia-
sa harena be;
25 Izay nangoni'ny 'mba amy
ny mpiray asa amy ny, ary hoy
izy, Tompo ko, fantatr'areo, fa
amy ny ity asa ity no hahazoan'
tsikia harena.
26 Ary hita nareo sady re na-
reo, fa ity Paoly ity efa nitaona
sy nampivily ny olona, tsy amy
ny Efesosy hiany, fa saiky amy
ny Asia rehetra, ka manao hoe,
Tsy Andriamanitra, izay natao
ny ny tànana:
27 Ka tsy ity asa 'ntsikia ity
hiany no ahina ho foana; fa no
naharatsi'ny ny tempoly ny Di-
ana lehibe; andriamanitra vavy,
ary ho afa-boninahitra izay iva-
vaha'ny ny Asia rehetra, sy izao
tontolo izao.
28 Ary raha nandre, dia tezitra
indrindra izy, ary niantso, hoe,
Lehibe ny Diana any Efesiana.
29 Ary nihorikorikia indrindra
ny tanàna rehetra: ary izy re-
hefa nisambotra any Gaio sy
Arisitarikio izay avy tany Ma-
kedonia mpiara-mandeha amy
ny Paoly, dia niara-nisesikia tao
an-trano filalaovana izy.
30 Ary raha i Paoly te-hiditra
any amy ny olona, dia tsy nave-
la ny ny mpianatra izy.

31 Ary ny loholona sasany amy
ny Asia, izay no sakaiza ny, na-
niraka tany amy ny, ka nifona
'mba tsy hidira'ny any amy ny
trano filalaovana.
32 Ary ny sasana niantso za-
vatra iray, ary ny sasany zavatra
hafa: fa nihorikorikia ny fiango-
nana; ary tsy fanta'ny ny be
izay niangona'ny teo.
33 Ary izy naka any Alekisan-
dra tamy ny olona, ny Jiosy na-
nosikia azy handroso. Ary i Ale-
kisandra nanofa tànana, ary ta-
hanolaka amy ny olona.
34 Fa raha fanta'ny, fa Jiosy
izy, izy rehetra dia niara-niantso
tokony ho ora roa hoe, Lehibe
ny Diana any Efesiana.
35 Ary ny mpanoratra ny fita-
didiana, raha nampangina ny
olona, dia hoy izy, Ry lehilahy
amy ny Efesosy, iza no olona tsy
mahalala, fa ny tanàna any Efe-
siana manompo any Diana lehi-
be, sy ny sary izay latsaka tamy
ny Jiopitera?
36 Ary sady tsy azo toheri'ny
izany, tokony hangina hianareo,
ary tsy hanao sahy sahy.
37 Fa hianareo nitondra ireto
lehilahy ireto taty, izay tsy man-
gala-javatra amy ny tempoly,
na miteny ratsy an'andriamani-
tr'areo.
38 Ary raha i Demetriosy, sy
ny mpanefy izay ao amy ny, ma-
nan-teny aman'olona, ao ny fikia-
bariana, sady misy mpitsara:
dia avelao izy hifandahatra.
39 Fa raha hianareo manadina
ny amy ny zavatra hafa, dia ho
tapahi'ny amy ny fikiabariany ny
fanjakana izy.
40 Fa isikia matahotra hanan-
teny amy ny fitabatabana teo,
sady tsy hita 'ntsikia izay ho la-
zaina ny amy ny izao fiango-
nana izao.
41 Ary rehefa no lazai'ny iza-
ny, dia nampiravai'ny ny fian-
gonana.

TOKO XX.

Ary rehefa nitsahatra ny fihori-
korehana, dia nantsoi'ny Paoly
ny mpianatra hankany amy ny,
ary rehefa nisakambina izy, dia
lasa nankany Makedonia.
2 Ary rehefa nitety izany tany
izany izy, sady nananatra azy
tamy ny fiteny maro, dia tonga
tany Girisy izy,
3 Ary nitoetra telo volana tao
izy. Ary no ny nanotrika azy
ny Jiosy, raha vao hiaingia an-
tsambo hankany Siria, dia niki-
asa hiverina hamaky any Make-
donia izy.
4 Ary i Sopatra, zanaky Pero-
sy any Beria, nomba azy hatr'
any Asia; ary i Arisitarikio sy
Sekondo tany Tesalonika; ary i
Gaio tany Deriby, ary i Timoty;
ary i Tikiko, sy Trofimo tany
Asia.
5 Ireto nialoha, ary niandry
anay tao i Troasa.
6 Ary izahay niala tan-tsambo
tany Filipy, rehefa tapitra ny
andro ny mofo tsy masirasira,
ary nankany amy ny tao i Troa-
sa tamy ny hadimiana; izay ni-
toera'nay hafitoana.
7 Ary tamy ny andro voaloha-
ny ny herinandro, rehefa nian-
gona ny mpianatra hamaky mo-
fo, i Paoly dia nitaria tamy ny,
fa nikiasa handeha maraina izy;
ary naharitra mandrapa-maton'
alina ny fitaria ny.
8 Ary nisy jiro maro teo amy
ny trano ambony, izay niango-
na'ny.
9 Ary nisy zatovo anankiray
atao hoe, Eotika nipetraka teo
amy ny varavarankely, ka son-
drian-tory: ary i Paoly raha ni-
taria, dia niraika izy, ka nianje-
ra tany an-tany, hatr'any amy
ny trano fahatelo mifanongoa,
ary dia nareni'ny izy fa maty.
10 Ary i Paoly nidina, dia ni-
fanindry, sy nisakambina azy,
ary hoy izy, Aza mihorikorika
hianareo; fa 'mbola misy aina
hiany.
11 Ary i Paoly rehefa niakatra
indray, ary namaky ny mofo, sy
nihinana, ary niresaka ela am-
barapa-maraina ny andro, dia
lasa izy.
12 Ary dia nenti'ny velona ny
zatovo, ka faly indrindra izy.
13 Ary izahay nandeha aloha
tany an-tsambo, ary nita nan-
kany Asosy, ka mikiasa hampi-
ditra any Paoly teo: fa izany no
tendre'ny, fa nanao handeha an-
tongotra izy.
14 Ary rehefa nihaona tamy
nay tao i Asosy izy, dia nampi-
dira'nay izy, ary nankany Mitio-
lena izahay.
15 Ary rehefa niala teo, dia
tonga tandrifiny Kiosa izahay;
ary tamy ny andro manaraka,
dia tonga tany Samosy, ary ni-
toetra tany Trogiolioma; tonga
tany Miletio tamy ny andro ma-
naraka izany.
16 Fa i Paoly efa nikiasa han-
dalo any Efesosy, 'mba tsy hito-
era'ny ela ao amy ny Asia: fa
maikia izy, raha hay ny, ho ton-
ga any Jeriosalema amy ny an-
dro ny ny Pentekositra.
17 Ary tao i Miletio dia nani-
raka tany Efesosy izy, 'mba hi-
antso ny loholony ny fiangonana
hankao amy ny.
18 Ary no ny tonga tany amy
ny izy, dia hoy izy tamy ny,
Fantatr'areo, fony ny voalohan'
andro nahatongava'ko tany Asia,
izay fitondra'ko tena tamy nareo
tamy ny izany andro izany,
19 Ka manompo ny Tompo
amy ny fanajam-panahy rehetra,
sy amy ny rano-maso indrindra,
ary ny fakam-panahy izay azo
ko tamy ny fanotrehany ny Jio-
sy:
20 Ka tsy nafeni'ko izay maha-
soa, fa naseho ko tamy nareo,
ary nampianari'ko anareo mari-
marina 'mba amy ny isan-trano,

21 Ka milaza amy ny Jiosy sy
ny Girikia koa ny fibebahana
amy n'Andriamanitra sy ny fi-
noana amy ny Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia.
22 Ary, indro, ankehitriny,
tsindria'ny ny Fanahy aho han-
kany Jeriosalema, nefa tsy fan-
tatr'o izay hanjo ahy any ;
23 Afa tsy izay nambara ny ny
Fanahy Masina tamy ko tao
amy ny tanàna rehetra, ka ma-
nao hoe, ny famatorana, sy ny
fahoriana hanjo ahy.
24 Nefa tsy misy hampanahy
ahy, ary tsy anava'ko mamy ny
ai'ko, raha efa'ko ny aleha ko,
sy ny fanompoana izay azo ko
tamy ny Jesosy Tompo, 'mba
hitory ny filazan-tsara ny faha-
soavan' Andriamanitra.
25 Ary, indro, ankehitriny,
fantatr'o fa hianareo rehetra,
izay naleha ko efa nitoria'ko ny
fanjakan' Andriamanitra, tsy ha-
hita ny tava ko intsony.
26 Koa amy ny izany, izaho
milaza amy nareo anio, ka afaka
amy ny ra ny ny olona rehetra
aho.
27 Fa izaho tsy mena-maso
hitory ny fisainan' Andriamani-
tra rehetra.
28 Ary tandremo ny tena na-
reo, ary ny ondry rehetra izay
nanava'ny ny Fanahy Masina
anareo ho mpitandrina, 'mba
hamahana'nareo ny fiangonan'
Andriamanitra izay no vidy ny
tamy ny ra ny.
29 Fa fantatr'o izany, fa raha
lasa aho, dia hiditra amy nareo
ny amboadia mahasosotra, ka
tsy miantra ny ondry.
30 Eny, dia amy nareo hiany
no hiposahan'olona hitory ny
teny tsy marina 'mba hitaona
ny mpianatra hanaraka azy.
31 Ary amy ny izany, miam-
bena, ary tsarovy, fa izaho telo
taona mipaka tsy nitsahatra han-
drara azy rehetra andro aman'
alina amy ny rano-maso.
32 Ary ankehitriny, rahalahy,
izaho mampitahy ny Andria-
manitra anareo, sy ny teny ny
fahasoava'ny, izay mahay mam-
pitombo anareo, ary hanome
anareo lova amy ny izay rehetra
no hasini'ny.
33 Izaho tsy 'mba naniry vo-
lafotsy, na volamena, na akanjo
n'olona.
34 Fantatr'areo, fa ireto tàna-
na ireto no niasa 'mba hamonje'
ko izay ilai'ko, sy izay nomba
ahy.
35 Efa naseho ko tamy nareo
ny zavatra rehetra, ka miasa toy
izany, dia mahazo miantra ny
mahantra, ary hahatsiaro ny teny
ny Jesosy Tompo izay natao ny
hoe, Aleo manome toy izay no-
mena.
36 Ary rehefa niteny izany izy,
dia nandohalika, ary nivavaka
tao amy ny izy rehetra.
37 Ary izy rehetra nitomany
indrindra, ary namihina ny tenda
ny Paoly, dia nanoroka azy,
38 Ka malahelo indrindra amy
ny teny izay natao ny hoe, Fa
tsy hahita tava ny intsony izy.
Ary izy niaraka tamy ny, ka na-
natitra azy tany an-tsambo.

## TOKO XXI.

Ary tamy ny izany, rehefa nisa-
raka tamy ny, ary niainga tan-
tsambo, izahay dia nizotra nan-
kany Ko, ary tonga tany Roda
tamy ny andro manaraka, ary
niala tao hankany Patara :
2 Ary raha nahita sambo izay
nankany Fenisia, dia nandeha
an-tsambo teo izahay, ka lasa.
3 Ary rehefa nahatsinjo any
Kaiporosy, dia nandalo azy tamy
ny ankavia, ary nankany Siria,
dia niantsona tany Taira : fa
teo no tateri'ny ny entany ny
sambo.
4 Ary no ny nahita ny mpiana-
tra, dia nitoetra hafitoana teo

izahay: izay efa tsindria'ny Fa-
nahy hilaza amy ny Paoly 'mba
tsy hiakara'ny any Jeriosalema.
5 Ary rehefa tapitra izany an-
dro izany, dia lasa nandeha iza-
hay; ary izy rehetra 'mba amy
ny vady ny aman-jana'ny nana-
titra anay ambara-pivoak'ay tany
an-tanàna: ary izahay nandoha-
likia teo amorony ny ranomasina,
ary nivavaka.
6 Ary no ny efa nifanao velo-
ma, dia niditra tany an-tsambo
izahay; fa izy niverina nody.
7 Ary rehefa tapitry ny naleha
nay tany Taira, dia tonga tany
Pitolemaisy, ary niarahaba ny
rahalahy, ary nitoetra tamy ny
indray andro.
8 Ary no ny maraina, dia lasa
izahay, ary tonga tany Sesarea;
ary izahay niditra tany an-trano
ny Filipo mpitory teny, izay
anankiray amy ny fito lahy, ary
dia nitoetra tao amy ny izahay.
9 Ary izany lehilahy izany na-
nana zanaka vavy efatra, viri-
jina, izay naminany.
10 Ary raha nitoetra ela teo
izahay, dia nidina ny mpamina-
ny anankiray, atao hoe, Agabo-
sy, avy tany Jiodia.
11 Ary raha tonga tany amy
nay izy, dia naka ny fisikinany
Paoly, ary namatotra ny tàna'ny
sy ny tongo'ny, ary hoy izy,
Izany no lazai'ny ny Fanahy
Masina, Toy izao no hamatora'
ny ny Jiosy ao i Jeriosalema, ny
lehilahy, tompo ny ity fisikinana
ity, ary hatolo'ny amy ny Jenti-
lisa izy.
12 Ary raha nandre izany, dia
nifona tamy ny izahay 'mba amy
ny izay monina teo, 'mba tsy
hiakara'ny any Jeriosalema.
13 Fa i Paoly namaly hoe,
Nahoana hianareo no mitomany,
ary mampangoraka ny fo ko?
fa, indry, aho tsy ho fatorana
hiany fa dia ho faty koa aza ao
any Jeriosalema amy ny anarany
Jesosy Tompo.
14 Ary rehefa tsy zaka nay izy,
dia nitsahatra izahay, ka nanao
hoe, Ny sitra-po ny ny Tompo
no hatao.
15 Ary rehefa afaka izany an-
dro izany, dia nifehy entana iza-
hay, ary niakatra tany Jeriosa-
lema.
16 Ary niaraka tamy nay ny
mpianatra sasany tany Sesarea,
ka nitondra ny anankiray atao
hoe, Menasona tany Kaiporosy,
mpianatr'ela, tamy ny izay efa
hitoera'nay.
17 Ary no ny tonga tany Je-
riosalema izahay, dia nampan-
drosoi'ny ny rahalahy izahay
tamy ny fifaliana.
18 Ary tamy ny andro mana-
raka, dia niara-niditra izahay sy
Paoly tany amy ny Jakoba; ary
tao ny loholona rehetra.
19 Ary no ny efa niarahaba
azy, dia nilaza izay zavatra re-
hetra natao n'Andriamanitra
tamy ny Jentilisa tamy ny fa-
nompoa'ny.
20 Ary raha nandre izany, dia
nankalaza ny Tompo izy, ary
hoy izy tamy ny Paoly, Hita
nao, rahalahy, ka firy alina ny
Jiosy izay mino; ary izy rehetra
mazoto mitandrina ny lalàna:
21 Ary efa fanta'ny, fa hianao
mampianatra ny Jiosy rehetra
izay ao amy ny Jentilisa 'mba
hahafoy any Mosesy, ka manao
hoe, fa tsy mety raha mamora
ny zana'ny, na dia manaraky ny
fanaon-drazana.
22 Atao ahoana amy ny izany?
fa tsy mahay tsy miangona tokoa
ny olona; fa izy handre fa tonga
hianao.
23 Amy ny izany atavy izay
lazai'nay amy nao: Misy efa-
dahy aty izay efa nivoady;
24 Alao izy, dia atavy madio
'mba amy ny ny tena nao, ary
imbony ny harena lany, 'mba ho
hanarata'ny ny loha ny: ary

'mba ho fantatry izy rehetra ka
tsinon-tsinona izay zavatra nan-
drenesa'ny anao; fa hianao
mandeha mahitsy, ka mitandrina
ny lalàna.
25 Fa amy ny Jentilisa izay
mino, efa no sorata'nay, ary na-
sai'nay 'mba tsy ho tandrema'
ny izany zavatra izany, afa tsy
ny hiaro ny tena ny amy ny za-
vatra hateri'ny ho any ny sam-
py, sy amy ny ra, ary amy ny
kendaina, sy ny filandratsy.
26 I Paoly dia naka ny lehila-
hy, ary tamy ny andro manaraka
dia nahadio ny tena ny izy, sy
izay niara-niditra tamy ny tao
amy ny tempoly, manambara fa
ho tapitra ny andro fanadiovana,
ambarapa-hanatera'ny ny fana-
titra amy ny isan-dahy.
27 Ary rehefa ho tapitra ny
hafitoana, ny Jiosy tany Asia,
raha nahita azy tao amy ny tem-
poly, dia nampikiotrana ny olo-
na rehetra, ary nisambotra azy,
28 Ka niantso mahery hoe, Ry
lehilahy ny Isiraely, vonjeo iza-
hay: fa ity lehilahy ity mampia-
natra ny olona rehetra amy ny
izao tontolo izao hanaratsy ny
olona sy ny lalàna, ary ity fitoe-
rana ity: ary izy efa nampiditra
ny Girikia tamy ny tempoly koa,
ary efa nandoto ity fitoerana ma-
sina ity.
29 (Fa efa hita ny tao amy ny
taloha tany an-tanàna, i Trofimo
Efesiana izay natao ny nampi-
ditra i Paoly tao amy ny tempo-
ly.)
30 Ary nikorikorikia ny tanàna
rehetra, ary nihazakazaka hivo-
ry ny olona: ary no sambori'ny
i Paoly, dia no tarihi'ny hivoaka
amy ny tempoly izy; ary dia
narindri'ny faingiana ny varava-
rana.
31 Ary izy raha nandeha ha-
mono azy, dia no lazai'ny tamy
ny kapiteny be ny antokony ny
miaramila, fa nikiotrana i Je-
riosalema rehetra:
32 Dia naka miaramila faingia-
na izy, sy ny amboninjato, ary
dia nihazakazaka hankany amy
ny: ary raha nahita ny mpifehy
sy ny miaramila, dia nitsahatra
hikapoka any Paoly izy.
33 Ary ny kapiteny be nana-
keky, dia nisambotra azy, ary
dia nasai'ny nafatotra tamy ny
gadra roa izy; ary nanontany
hoe, Iza no izy, ary inona no
natao ny.
34 Ary ny sasany tamy ny olo-
na niantso zavatra iray, ary ny
sasany zavatra hafa: ary rehefa
tsy azo fantari'ny marina tamy
ny fikiotranana, dia nasai'ny
nentina tamy ny trano fiarovana
izy.
35 Ary raha niakatra tamy ny
ambaratonga, dia no lanjai'ny
ny miaramila izy no ho ny fifa-
nosehany ny olona.
36 Fa ny ankamaroany ny olo-
na nanaraka, ka manao hoe,
Vonoy izy.
37 Ary raha vao hampidiri'ny
amy ny trano fiarovana i Paoly,
dia hoy izy tamy ny kapiteny be,
Mahazo miteny amy nao va aho?
Ary hoy izy, Mahay ny teny ny
Girikia va hianao?
38 Tsy hianao va izay lehilahy
amy ny Ejipitra, izay nampikomy
ny olona tamy ny andro lasa,
ary nitarikia ny olona efatra
arivo hankany an-efitra izay na-
nao lefom-pohy?
39 Fa i Paoly nilaza hoe, Iza-
ho no Jiosy tany Tarisea, tanàna
any Kilikia, tompontany amy ny
tanàna tsy kely laza: ary mifona
amy nao aho, avelao aho handa-
ha-teny amy ny olona.
40 Ary rehefa navela ny, i
Paoly dia nitsangana tamy ny am-
baratonga, ary no hofa'ny tàna-
na ny olona. Ary rehefa nangi-
na tsara, dia niteny tamy ny teny
ny Hebirio, hoe izy,

## TOKO XXII.

ZOKY ny aman-dray ny, henoy ny
halahatr'o amy nareo ankehitri-
ny.
2 (Ary rehefa re ny fa niteny
tamy ny teny ny Hebirio izy, dia
vao mainkia nangina, ary hoy
izy),
3 Izaho lehilahy Jiosy tokoa,
teraka tany Tarisea tanàna any
Kilikia, fa velona tamy ny izany
tanàna izany aho, ka nampianari'
ny tao amy ny tongotry Gamalie-
ly, sady nampianari'ny ny fandi-
nihany ny lalàny ny razana aho,
ary nazoto tamy n'Andriamanitra
aho, tahaka anareo rehetra anio.
4 Izaho nanenjikia ny miray
saina amy ny izany ambarapa-
hafaty ny, ka mamatotra sy ma-
nolotra amy ny trano maizina
na lahy na vavy:
5 Ary ny mpisorona be aza, sy
ny loholona rehetra no vavolom-
belo'ko; izay nahazoa'ko tarata-
sy koa hankany amy ny rahalahy,
ary nankany Damasikia aho,
'mba ho enti'ny mifatotra ho any
Jeriosalema, izay hita ny teo,
'mba hampijali'ny.
6 Ary tamy ny izany, ka raha
nandeha aho, sy nanakeky any
Damasikia, tamy ny lay antoan-
droi'ny, dia nanelatra tampoka
nanodidina ahy ny mazava lehi-
be avy tany an-danitra:
7 Ary lavo tamy ny tany aho,
dia nandre feo milaza amy ko
hoe, Saoly, Saoly, nahoana hia-
nao no manenjikia ahy?
8 Ary izaho namaly hoe, Iza
hianao Tompo ko? Ary izy ni-
laza tamy ko hoe, Izaho no Jesosy
tany Nazareta izay enjehi'nao.
9 Ary izay nomba ahy dia na-
hita ny mazava tokoa, ary nata-
hotra izy; fa tsy 'mba nandre
ny feo izay niteny tamy ko.
10 Ary izaho nilaza, Inona no
hatao ko, Tompo ko? Ary hoy
ny Tompo tamy ko, Mitsangàna,
ary mandehana any Damasikia;
ary any no ho lazai'ny amy nao
izay rehetra no tendre'ny 'mba
hatao nao.
11 Ary raha no jambe'ny ny
famirapiratany izany mazava
izany aho, ka ny fitarihany ny
tànany ny nomba ahy no naha-
tonga ahy tany Damasikia.
12 Ary ny anankiray atao Ana-
niasa, lehilahy tsara fanahy ma-
naraky ny lalàna, sady manan-
daza amy ny Jiosy rehetra izay
nonina teo,
13 Dia nanatona ahy, ary nija-
nona, ka hoy izy tamy ko, Saoly,
rahalahy, mahirata hianao. Ary
tamy ny izany ora izany no na-
hita'ko azy.
14 Ary hoy izy. Ny Andria-
manitra ny ray 'ntsikia efa nifidy
anao 'mba ho fantatr'ao ny sitra-
po ny, ary hahita ny Iray Mari-
na, ary hihaino ny teny aloaky
ny vava ny.
15 Fa ho vavolombelona amy
ny olona rehetra hianao, amy ny
izay efa hita nao, sy izay efa re
nao.
16 Ary ankehitriny, nahoana
hianao no mitaretra? mitsangà-
na, ary avelao hatao ny batisa
hianao, ary sasao ny fahota'nao
amy ny fiantsoany ny anarany
ny Tompo.
17 Ary tamy ny izany rehefa
niverina indray tany Jeriosalema
aho, no ny nivavaka tao amy ny
tempoly aho, dia torana;
18 Ary izaho nahita azy nilaza
tamy ko hoe, Maladia hianao,
ary mivoaha faingiana any Je-
riosalema; fa izy tsy mety mam-
pandroso ny filaza'nao ahy.
19 Ary hoy izaho, Tompo ko,
fanta'ny fa izaho no namatotra
sy nikiapoka tao amy ny siona-
gogy rehetra izay mino anao:
20 Ary raha nalatsa'ny ny ra
ny Sitefana maritory nao, dia ni-
tsangana teo anilany aho, sy na-
neky hamono azy, ary nitahiry
ny akanjo ny izay namono azy.

21 Ary izy nilaza tamy ko hoe,
Mandehana: fa izaho haniraka
anao lavitra any amy ny Jenti-
lisa.
22 Ary izy nihaino azy hiany
ambara-pandre ny izany teny
izany, ary dia niantso mahery
hoe, Esory amy ny tany lay ity;
fa tsy tokony ho velona izy.
23 Ary raha nitaraina sy nan-
driatra ny akanjo ny izy, sy na-
nipy vovoka ambony,
24 Ny kapiteny be nandidy
'mba ho enti'ny ao an-trano fia-
rovana, ary dia nasai'ny hanon-
tany azy tamy ny kapoka; 'mba
ho fanta'ny nahoana no nitarai-
na'ny hanaratsy azy toy izany.
25 Ary raha namatotra azy ta-
my ny kofehy hoditra izy, dia
hoy Paoly tamy ny amboninjato
izay nitsangana tao anilany, Me-
ty va raha kapohi'nareo ny lehi-
lahy Romana, kanefa tsy 'mbola
no helohi'ny?
26 Ary raha re ny amboninja-
to izany, dia lasa nilaza tamy ny
kapiteny be izy, hoe, Tandremo
izay atao nao: fa Romana io
lehilahy io.
27 Ary dia avy ny kapiteny
be, ary hoy izy tamy ny, Amba-
rao amy ko, Romana va hianao?
Ary hoy izy, Eny.
28 Ary ny kapiteny be nama-
ly hoe, Tamy ny vola be no na-
hazoa'ko izany voninahitra iza-
ny. Ary hoy kosa i Paoly, Fa
izaho 'mba teraka toy izany.
29 Ary nandao azy faingiana
izay efa nasai'ny'hanontany azy:
ary ny kapiteny be koa nataho-
tra rehefa fanta'ny fa Romana
izy, ary sady efa nafato'ny izy.
30 Ary no ny maraina, tia ny
ho fantatra marina nahoana no
niampanga'ny ny Jiosy azy, dia
namaha azy izy, ary dia nasai'
ny hiangona ny mpisorona be sy
ny Sionedry rehetra, ary nampi-
dini'ny i Paoly, ary napetra'ny
teo anatreha'ny.

## TOKO XXIII.

Ary i Paoly raha nandinikia ny
Sionedry, dia hoy izy, Ry raha-
lahy, izaho efa nitondra tena
marina teo anatrehan'Andria-
manitra ambarak'ankehitriny.
2 Fa i Ananiasa mpisorona be
nandidy izay nitsangana teo ani-
la'ny, hamely ny vava ny.
3 Ary i Paoly nilaza tamy ny
hoe, Ny Andriamanitra hamely
anao, rafi-bato voa fotsy: fa hi-
anao va mipetraka hitsara ahy
manaraky ny lalàna, ary mandi-
dy 'mba ho kapohi'ny aho, koa
tsy manaraky ny lalàna?
4 Ary izay nitsangana teo ani-
la'ny, dia nanao hoe, Haratsi'
nao va ny mpisorona be n'Andri-
amanitra?
5 Ary hoy Paoly, Tsy fantatr'o,
rahalahy, fa mpisorona be izy:
fa efa no sorata'ny hoe, Aza
manaratsy ny mpanapaky ny
olona.
6 Ary fantatry Paoly fa Sadio-
sisa ny sasany, ary Farisisa ny
sasany, dia niantso tao amy ny
Sionedry hoe izy, Ry rahalahy,
izaho Farisisa zanaky ny Fari-
sisa: amy ny fanantenana sy ny
fananganany maty no itsara'ny
ahy.
7 Ary raha nilaza izany izy,
dia nifanditra ny Farisisa sy ny
Sadiosisa: ary nizara roa ny
olona.
8 Fa ny Sadiosisa manao hoe,
Tsy misy na ny fananganany ny
maty, na anjely, na fanahy: fa
ny Farisisa maneky izany.
9 Ary nisy horakoraka mahare-
nina teo: ary ny mpanoratra
izay nomba ny Farisisa nitsan-
gana, ary nifanditra, hoe, Tsy
hita nay ny heloky ity lehilahy
ity: fa raha ny fanahy, na ny
anjely efa niteny tamy ny, aza
'mba miady amy n'Andriamani-
tra isikia.
10 Ary rehefa nisy fifandirana,
dia natahotra ny kapiteny be,

fandrao ho saritahi'ny i Paoly,
ary nasai'ny hidina ny miaramila
'mba hilaina an-kery izy teo
ampovoany, ary 'mba ho enti'ny
ao an-trano fiarovana.
11 Ary tamy ny alina manara-
ka, ny Tompo nitsangana teo
anila'ny, ary hoy izy, Matokia:
fa tahaky ny nilaza'nao ahy tao
i Jeriosalema, dia tsy maitsy ho
lazai'nao toy izany koa aho any
Roma.
12 Ary no ny maraina, ny Jiosy
niray tetikia, ary niozona tamy
ny fianianana ka manao hoe, Fa
tsy hihinana na hisotro izy am-
bara-pamono ny any Paoly.
13 Ary tsy omby efa-polo izay
niray tetikia izany.
14 Ary izy dia nankany amy ny
mpisorona be sy ny loholona,
ary hoy izy, Izahay efa niozona
tamy ny fianianana mafy, ka tsy
hanandrana na inona na inona
izahay, ambarapa-mono nay any
Paoly.
15 Ankehitriny amy ny izany,
hianareo sy ny Sionedry hilaza
amy ny kapiteny be 'mba ham-
pidina azy aty amy nareo raham-
pitso, toy ny hanadina azy mari-
na amy ny izay natao ny hiana-
reo; ary izahay efa nivonona
hamono azy raha vao akeky izy.
16 Ary rehefa re ny zanak'
anabavy ny Paoly ny fanotreha'
ny, dia lasa any amy ny trano
fiarovana izy, hilaza amy ny
Paoly.
17 Ary i Paoly niantso ny am-
boninjato anankiray hankao amy
ny, ary hoy izy, Ento ity zatovo
ity hankany amy ny kapiteny
be; fa misy zavatra ho lazai'ny
amy ny.
18 Dia no raisi'ny, ary nenti'ny
tany amy ny kapiteny be, ary
hoy izy, I Paoly mpifatotra nian-
tso ahy hankao amy ny, ary izy
nifona tamy ko 'mba hitondra ity
zatovo ity aty amy nao, izay ma-
nana zavatra ho lazaina amy nao.
19 Ary ny kapiteny be nisa-
kambina azy, dia nankany amy
ny fitoerana mangingina izy, ary
nanontany hoe, Inona izay ho
lazai'nao amy ko?
20 Ary hoy izy, Ny Jiosy efa
nifaneky hangataka amy nao
'mba ho enti'nao i Paoly ao amy
ny Sionedry rahampitso, toy ny
hanadina azy marimarina kokoa
amy ny izany.
21 Fa aza maneky azy hianao:
fa misy tsy omby efa-polo lahy,
manotrikia azy sady efa nifaneky
tamy ny fianianana. ka tsy hihi-
nana na hisotro ambara-pamono
ny azy: ary efa miomana anke-
hitriny izy, ka miandry ny fikia-
sana amy nao.
22 Ary ny kapiteny be dia
nampandeha ny zatovo, ary na-
nanatra azy hoe, Aza milaza
amy n'olona, fa hianao efa nilaza
tamy ko izany zavatra izany.
23 Ary izy niantso amboninjato
roa lahy, ary hoy izy, Amboary
ny miaramila roan-jato lahy, sy
ny mpitaingin-tsoavaly fito-polo,
ary ny mpitondra lefona roan-
jato, hankany Sesarea amy ny
ora fahatelo amy ny alina;
24 Ary amboary ho azy ny
biby 'mba hampitaingena'ny i
Paoly, ary 'mba ho enti'ny tsara
any amy ny Felikisa mpanapa-
ka.
25 Ary izy nanoratra taratasy
izay manao toy izao:
26 I Kalaodiosa Liosiasa ma-
nao veloma amy ny Felikisa
mpanapaka malaza indrindra.
27 Ity lehilahy ity no sambori'
ny ny Jiosy, ary efa ho vonoi'ny
izy: ary izaho dia nitondra mia-
ramila, ary namonjy azy, rehefa
fantatr'o fa Romana izy.
28 Ary no ny tahalala nahoana
no niampanga'ny azy, dia nenti'
ko tany amy ny Sionedry ny izy:
29 Izay hita ko niampanga'ny
tamy ny fanadina'ny amy ny la-
là'ny, fa tsy niampanga'ny azy

izay tokony ho faty, na tokony
hafatotra.
30 Ary rehefa nambara ny ta-
my ko fa ny Jiosy nanotrikia ny
lehilahy, dia nateri'ko faingiana
hankany amy nao izy, ary nasai'
ko koa ny mpiampanga azy hi-
laza ao anatreha'nao izay niam-
panga'ny azy. Veloma.
31 Ary nalai'ny ny miaramila
i Paoly tahaky ny efa nandidia'
ny azy, ary nenti'ny tamy ny ali-
na tany Antipatrisa.
32 Ary tamy ny maraina, re-
hefa navela ny ny mpitaingin-
tsoavaly hiaraka amy ny, dia ni-
verina tamy ny trano fiarovana
izy:
33 Izay efa tonga tany Sesa-
rea, ary nanome any mpanapaka
ny taratasy, dia nanolotra any
Paoly koa tao anatreha'ny izy.
34 Ary rehefa no vaky ny, dia
nanontany izay firene'ny. Ary
rehefa fanta'ny fa avy tany Kili-
kia izy;
35 Dia hoy izy, Izaho hihaino
anao tsara raha tonga ny mpi-
ampanga anao. Ary nasai'ny
hitahiry azy tao an-trano ny fi-
tsarany Herodra.

## TOKO XXIV.

Ary rehefa afaka hadimiana,
dia nidina i Ananiasa mpisorona
be sy ny loholona 'mba amy ny
mpandaha-teny, atao ny hoe,
Teritiolosy, izay niseho tamy ny
mpanapaka hiampanga any Pao-
ly.
2 Ary rehefa nantsoi'ny dia vao
nampangai'ny Teritiolosy izy,
hoe, Hita fa amy nao no azo nay
ny fiadanana be, ary amy ny soa
atao nao, amy ny ity firenena ity
amy ny fahendre'nao,
3 Sitrak'ay, ary tsara'saotra
mandrakariva, ary amy ny fitoe-
rana rehetra, Felikisa tsara in-
drindra.
4 Fa 'mba tsy hahasosotra anao
ela aho, masina hianao, henoy
kely izahay amy ny fahareta'
nao.
5 Fa hita nay ity lehilahy ity
mpampikomy sy mpampiodina
ny Jiosy rehetra amy ny izao
tontolo izao, ary izy no mpitari-
kia ny mpiray saina amy ny Na-
zereny;
6 Izay nitady koa hahaloto ny
tempoly: izay no sambori'nay,
ary izahay tia hitsara azy mana-
raky ny lalà'nay.
7 Fa tonga Liosiasa kapiteny
be, ka nanao an-kery ny, dia na-
lai'ny tamy ny tàna'nay izy.
8 Ka nasai'ny ny mpiampanga
azy hankaty amy nao: 'mba ho
fantatr'ao kosa amy ny fanonta-
niana izay rehetra niampanga'
nay azy.
9 Ary ny Jiosy kosa naneky,
hoe fa izany hiany no izy.
10 Ary i Paoly namaly, rehefa
nanofa tànana ny mpanapaka
tamy ny 'mba hiteny, dia hoy
izy, Fantatr'o fa hianao efa
mpitsara ela amy ny ity firenena
ity, dia mainkia faly aho handa-
hatra ny teny ko:
11 Ary tokony ho fantatr'ao fa
tsy 'mba mihoatra no ho ny roa
amby ny folo andro fony niaka-
ra'ko tao i Jeriosalema 'mba hi-
vavaka.
12 Ary tsy nisy nahita ahy tao
amy ny tempoly nifanditra tamy
n'olona, na nampiodina ny olona
tao amy ny sionagogy, na tany
an-tanàna aza:
13 Ary tsy hay ny hahato izay
zavatra izay no iampanga'ny ahy
ankehitriny.
14 Fa izany no eke'ko amy
nao, fa manaraky ny fanao ny
izay atao hoe, heresy, dia ma-
nompo an'Andriamanitry ny ra-
za'ko aho, ka mino izay rehetra
no sorata'ny tao amy ny lalàna
sy ny mpaminany;
15 Ary manantena amy n'An-
driamanitra izay eke'ny hiany
'mba hatsanga'ny ny maty, na

ny marina na ny meloka.
16 Ary amy ny izany dia mike-
liaina aho hanao saina marina
mandrakariva na amy n'Andria-
manitra na amy n'olona.
17 Ary rehefa afaky ny taona
maro dia avy aho nitondra ny
fiantrana sy ny fanatitra tamy
ny firazana'ko.
18 Tamy ny izany dia hita ny
ny Jiosy sasany izay avy tany
amy ny Asia, fa efa no diovi'ny
aho tao amy ny tempoly, fa tsy
tao amy ny olona, na tao amy
ny fikiotranana :
19 Izay tokony hiseho eto ao
anatreha'nao hiampanga ahy,
raha manana izay hiampanga'ny
ahy izy.
20 Fa avelao ireto olona ireto
hiany hilaza izay heloka natao
ko, raha nitsangana teo anatre-
hany ny Sionedry aho,
21 Afa tsy ity teny iray ity izay
no tori'ko' raha izaho nitsangana
teo afovoany, Ny amy ny fanan-
ganany ny maty no itsara'nareo
ahy anio.
22 Ary i Felikisa rehefa nan-
dre, ka nahalala tsara ny amy ny
izany làlana izany, dia nampody
azy angaloha, ka nanao hoe,
Raha hidina aty i Liosiasa kapi-
teny be, dia hefai'ko ny raha-
raha nareo.
23 Ary izy nandidy ny ambo-
ninjato 'mba hitahiry any Paoly,
ary hamela azy hitsangantsan-
gana, ary tsy ho rara'ny ny sakai-
za ny na iray akory izay hiantra,
sy hamangy azy.
24 Ary rehefa afaka ny andro
sasany, dia avy i Felikisa 'mba
amy ny Driosila vady ny, vehi-
vavy amy ny Jiosy, ary izy nam-
paka any Paoly, ary nihaino azy
nitory ny finoana any Kraisty.
25 Ary raha izy nitory ny fa-
hamarinana, sy ny fitondran-
tena, ary ny fitsarana ho avy,
dia nangovitra i Felikisa, ary na-
maly hoe, Mandehana ankehitri-
ny ; ary raha malalaka ny raha-
raha, dia hasai'ko antsoina hia-
nao.
26 Ary izy nanantena tamy ny
izany fa home'ny Paoly vola izy
raha mamaha azy : ary amy ny
izany dia mampaka azy mateti-
kia sy niresaka tamy ny izy.
27 Ary rehefa afaky ny roa
taona, dia avy i Porikiosy Fesi-
tosa nandimby any Felikisa : fa i
Felikisa ta-hankasitraha'ny Jio-
sy, dia navela ny nifatotra i Paoly.

## TOKO XXV.

Ary i Fesitosa rehefa tonga tany
amy ny firazanana, dia niala ta-
ny Sesarea hankany Jeriosale-
ma, rehefa afaky ny hateloan'
andro.
2 Ary ny mpisorona be sy ny
loholona tamy ny Jiosy nankao
amy ny 'mba hiampanga any
Paoly, ary nifona tamy ny,
3 Ka nangàtaka fitia tamy ny,
hanaratsy any Paoly, 'mba ha-
lai'ny izy any amy ny Jeriosale-
ma, ka manotrikia eo amoron-
dàlana 'mba hamonoa'ny azy.
4 Fa i Fesitosa namaly hoe,
'mba ho tehirizi'ny i Paoly any
Sesarea, fa izy kosa efa ho lasa
hankany faingiana.
5 Ary hoy izy, avelao izay afa-
ka amy nareo, hiaraka amy ko
hankany, ary avelao izy hiam-
panga azy raha misy tsiny ny.
6 Ary izy rehefa nitoetra teo
amy ny, tsy nihoatra no ho ny
havaloana na hafoloan'andro,
dia nidina hankany Sesarea izy ;
ary tamy ny andro manaraka
izany, dia nipetraka teo amy ny
ny fitsarana, ary nasai'ny 'mba
haka any Paoly.
7 Ary raha tonga izy, ny Jiosy
izay nidina avy tany Jeriosale-
ma, ary nitsangana manodidina
nilaza ny fiampangana maro sy
lehibe handentika any Paoly,
izay tsy azo atao marina.
8 Raha nandahatra izy, dia

hoy izy, Tsy 'mbola diso akory
aho, na tamy ny lalàny ny Jio-
sy, na tamy ny tempoly, na tamy
ny Kaisara aza.
9 Fa i Fesitosa, tia hankasitra-
ha'ny Jiosy dia namaly any Pa-
oly, ary nilaza hoe, Tia hiakatra
any Jeriosalema va hianao 'mba
ho tsarai'ny eo anatreha'ko any
hianao amy ny izany zavatra
izany?
10 Ary hoy Paoly, Izaho mi-
toetra ao amy ny ny fitsarany
Kaisara izay tokony hitsara'ny
ahy: izaho tsy 'mbola nanao
ratsy tamy ny Jiosy, tahaky ny
fantatr'ao tsara.
11 Fa raha meloka, na efa na-
nao izay tokony ho faty, tsy 'mba
mandà ho faty aho: fa-raha tsy
marina izay zavatra izay iam-
panga'ny ahy, tsy misy mahazo
manolotra ahy hankasitraka azy.
Izaho mangataka handahatra
amy ny Kaisara.
12 Ary i Fesitosa rehefa nita-
ria tamy ny Sionedry, dia nama-
ly hoe, Hianao efa nangataka
handahatra amy ny Kaisara va?
dia hankany amy ny Kaisara hi-
any hianao.
13 Ary rehefa afaky ny andro
sasany, i Agiripa mpanjaka sy
Berinisa nankany Sesarea, hia-
rahaba any Fesitosa.
14 Ary rehefa nitoetra teo an-
dro maro izy, dia nambara ny
Fesitosa tamy ny mpanjaka ny
raharaha ny Paoly, hoe, Misy
lehilahy anankiray ato izay na-
vela ny Felikisa mifatotra:
15 Izay no niampanga'ny ny
mpisorona be, sy ny loholony
ny Jiosy raha teo i Jeriosalema
aho, ary izy nangataka 'mba ha-
tao ny ho meloka izy.
16 Izay no valia'ko, Fa tsy
fanao ny Romana hamela ho
vonoi'ny ny olona, raha tsy
'mbola mifanatrikia ny ampan-
gaina sy ny mpiampanga, ary
mahazo mandahatra amy ny
izay niampanga'ny azy.
17 Ary raha tonga taty izy tsy
nitaredretra aho, fa nipetraka
tamy ny fitsarana tamy ny andro
manaraka, ary nasai'ko ho enti'
ny ny lehilahy.
18 Izay raha nitsangana ny
mpiampanga, tsy 'mba nampan-
gai'ny tsy akory amy ny izay
zavatra no heveri'ko natao ny;
19 Fa izy nanana fanontaniana
sasany hiampanga azy tamy ny
fanompoan'Andriamanitra, ary
tamy ny Jesosy anankiray izay
maty, izay atao ny Paoly fa ve-
lona izy.
20 Ary nisalasala aho tamy ny
fanontaniana toy izany, dia na-
nontany tamy ny hoe, na tia han-
kany Jeriosalema, ary ho tsarai'
ny any amy ny izany zavatra
izany izy.
21 Ary rehefa nangataka han-
dahatra amy ny Agiositosa i
Paoly, dia nasai'ko 'mba ho te-
hirizi'ny izy ambarapa-hanatera'
ko azy any amy ny Kaisara,
22 Ary i Agiripa nilaza tamy
ny Fesitosa hoe, Tia ko kosa
handre ny lehilahy. Ary hoy izy
rahampitso ho re nao izy.
23 Ary no ny ampitso, i Agiri-
pa sy Berinisa dia avy tany amy
ny fiomanana indrindra, ary ni-
ditra tany amy ny fitoerany ny
fandranesa'ny 'mba amy ny ka-
piteny be sy ny loholona tao an-
tanàna, ka nenti'ny i Paoly ma-
naraky ny didy ny Fesitosa.
24 Ary hoy Fesitosa, Agiripa
mpanjaka, sy izay rehetra amy
'ntsikia ankehitriny, hita nareo
io lehilahy io, izay niampanga'ny
ny Jiosy rehetra tamy ko, tao i
Jeriosalema sy aty koa, ka mi-
taraina fa tsy tokony ho velona
intsony izy.
25 Fa raha hita ko fa tsy natao
ny izay tokony ho faty, ary izy
hiany nangataka handahatra
amy ny Agiositosa, dia naneky
hampitondra azy aho.

26 Amy ny izay tsy hita ko izay ho soratana amy ny tompo ko. Ary amy ny izany dia nenti'ko teo anatreha'nareo izy, ka dia teo anatreha'nao, Agiripa mpanjaka, ka raha vao adinina, dia mahita izay ho soratana aho.
27 Fa atao ko tsy mety hampitondra ny mpifatotra, ary tsy milaza izay niampanga'ny azy.

## TOKO XXVI.

Ary i Agiripa dia nilaza tamy ny Paoly hoe, Dia avela ny hianao handahatra ny teny nao. I Paoly dia naninjitra ny tàna'ny, ary nandahatra ny teny ny:
2 Atao ko finaritra aho, ry Agiripa mpanjaka, fa azo ko handahatra ny teny ko ato anio eo anatreha'nao amy ny izay zavatra rehetra no niampanga'ny ny Jiosy ahy:
3 Ary mainkia izany fa fantatr'ao tsara ny fanao sy ny fanontaniana rehetra ao amy ny Jiosy: ary amy ny izany izaho mifona amy nào haharitra hihaino ahy.
4 Fantatry ny Jiosy rehetra ny fitondra'ko fony vao zaza aho, izay natao ko hatr'amy ny taloha tamy ny firene'ko tao i Jeriosalema;
5 Ka mahalala ahy fony ny taloha (raha mety milaza izy,) fa efa Farisisa aho manaraky ny antoko mazoto indrindra tao amy ny finoa'nay.
6 Ary izaho mitsangana aty ankehitriny 'mba ho tsaraina amy ny fanantena'ko ny fikiasana izay natao n'Andriamanitra tamy ny ray nay:
7 Izay anantenai'ny ho azo ny ny firene'nay roa amby ny folo, ka manompo an'Andriamanitra amy ny fahazotoana andro aman' alina. Amy ny izany fanantenana izany, no niampanga'ny ny Jiosy ahy, ry Agiripa mpanjaka.
8 Nahoana no atao nareo tsy azo inoana, fa ny Andriamanitra no hanangana ny maty?
9 Ary izaho nihevitra tokoa tan-kibo'ko, fa tsy mety raha tsy manao zavatra maro hanohitra ny anarany ny Jesosy avy any Nazareta.
10 Izany natao ko kosa tany Jeriosalema: ary maro ny olona masina no hidia'ko tamy ny trano maizina, rehefa nahazo teny tamy ny mpisorona be aho; ary raha no vonoi'ny, dia niara-niampanga azy aho.
11 Ary izaho nampijaly azy matetikia tao amy ny sionagogy rehetra, ary nanery azy hiteny ratsy; ary tezitra tamy ny indrindra aho, ka nanenjeha'ko azy, dia hatr'amy ny tanim-bahiny.
12 Ary tamy ny izany, raha nankany Damasikia nitondra fanefana sy ny fanirahana azo ko tamy ny mpisorona be,
13 Izaho dia nahita antoandro, ry mpanjaka, tany an-dàlana, mazava avy tany an-danitra, izay namirapiratra mihoatra no ho ny masoandro, sady nanelatrelatra nanodidina ahy sy izay niaraka tamy ko.
14 Ary raha lavo tamy ny tany izahay rehetra, dia nandre feo nilaza tamy ko, ary nanao tamy ny teny ny Hebirio hoe, I Saoly, i Saoly, nahoana hianao no manenjikia ahy? Sarotra hitsipaha' nao ny fanindronana.
15 Ary hoy izaho, Iza moa hianao Tompo ko? Ary hoy izy, Izaho no Jesosy izay enjehi'nao.
16 Fa mitsangàna, ary mijoroa amy ny tongotr'ao: fa izany no nisehoa'ko tamy nao 'mba hanendry anao ho mpanompo sy ho vavolombelona hilaza izay efa hita nao, sy izay efa naseho ko anao;
17 Ka mamonjy anao amy ny olona, ary amy ny Jentilisa izay haniraha'ko anao ankehitriny,
18 Hampahiratra ny maso ny,

ary 'mba hampiala azy amy ny
maizina hankany amy ny maza-
va, ary amy ny hery ny Satana
ho any amy n'Andriamanitra,
'mba hahazoa'ny ny famelan-
keloka sy ny lova amy ny izay
no hasini'ny amy ny finoa'ny ahy.
19 Ary amy ny izany, ry Agi-
ripa mpanjaka, izaho tsy nandà
ny fahitana avy tany an-danitra:
20 Fa nilaza voalohany tamy
ny izay tao i Damasikia sy ny
teo i Jeriosalema, ary tamy ny
tany ny Jiodia rehetra, ary dia
tamy ny Jentilisa, 'mba hibebaka
sy hiverina amy n'Andriamani-
ra, ka manao izay mendrika
amy ny fibebahana.
21 Ary izany zavatra izany no
nisambora'ny ny Jiosy ahy tao
amy ny tempoly, ary nitady ha-
mono ahy.
22 Ary raha no tahin'Andria-
manitra aho, dia maharitra man-
drak'ankehitriny, hanambara na
amy ny kely na ny lehibe, ka tsy
milaza afa tsy ny voa laza ny ny
mpaminany sy Mosesy izay efa
ho avy;
23 Fa i Kraisty tsy mahay tsy
hijaly, ary hitsangana voalohany
amy ny maty, ary haneho ny
mazava amy ny olona, ary amy
ny Jentilisa,
24 Ary raha nandahatra toy
izany izy, i Fesitosa nilaza tamy
ny feo mahery hoe, I Paoly, very
saina hianao; be fianatra no ma-
havery saina anao.
25 Fa hoy izy, Tsy very saina
aho, ry Fesitosa tsara indrindra;
fa izaho manao teny marina sy
saina tsara.
26 Fa ny mpanjaka mahalala
izany zavatra izany, dia eo ana-
treha'ny koa no lazai'ko mari-
marina: fa mino aho, ka tsy mi-
sy zavatra afenina akory amy
ny; tsy atao ny izany tamy ny
fanafenana.
27 Ry Agiripa mpanjaka, mi-
no ny mpaminany va hianao?
fantatr'o, fa mino hiany hianao.
28 Ary hoy Agiripa tamy ny
Paoly, saiky vao taomi'nao ho
Kraistiana aho.
29 Ary hoy Paoly, mivavaka
amy n'Andriamanitra aho, tsy
hianao hiany, fa izay rehetra
mandre ahy anio, tsy saiky ho
tahaka ahy, fa hitovy amy ko in-
drindra, afa tsy ity famatorana
ity.
30 Dia nitsangana ny mpan-
jaka sy ny mpanapaka, ary Beri-
nisa sy izay nipetraka teo amy
ny:
31 Ary raha niala teo, dia ni-
fampilaza hoe izy, Ity lehilahy
ity tsy 'mbola nanao izay tokony
ho faty na hahafatotra.
32 Ary i Agiripa dia nilaza ta-
my ny Fesitosa hoe, Azo alefa
ity lehilahy ity raha tsy nangata-
ka handahatra amy ny Kaisara
izy.

## TOKO XXVII.

Ary rehefa no tendre'ny izahay
handeha an-tsambo hankany I-
taly, dia nanolotra any Paoly izy
sy ny mpifatotra sasany tamy ny
amboninjato izay atao ny hoe,
Jioliosa, tamy ny antokony Agio-
sitiosa.
2 Ary raha niditra tany an-
tsambo ny Andramiotima, dia
niaingia izahay, ka manao han-
deha an-tsambo any amy ny si-
sin-tany ny Asia; ny lehilahy atao
ny Arisitarikosa, avy any Make-
donia tao i Tesalonikia no teo
amy nay.
3 Ary tamy ny andro manara-
ka dia tonga tao i Sidona izahay,
Ary i Jioliosa nanao soa tamy
ny Paoly, ka navela ny handeha
any amy ny sakaiza ny izy, 'mba
hampifalina.
4 Ary no ny niala teo, dia nan-
deha tao ambany ny Kioporosy
izahay, fa nisakana ny rivotra.
5 Ary rehefa namaky ny rano-
masina any Kilikia sy Pamifilia

izahay, dia tonga teo i Miora,
tanàna any Liokia.
6 Ary ny amboninjato raha
nahita sambo avy any Aleki-
sandria teo, mankany Italy;
dia nasai'ny niditra tao amy ny
izahay.
7 Ary raha nandeha miadana
izahay andro maro, ary vaiky
tsy tonga tao tandrify ny Kini-
dosa, fa ny rivotra nisakana
anay, dia nandeha tao tambany
ny Kirety teo tandrify ny Sala-
mona izahay;
8 Ary vaiky nandalo azy iza-
hay, dia tonga tao amy ny fitoe-
rana anankiray izay natao ny
hoe, Tsara-fidirana teo akaiky
ny tanàny Lasaia.
9 Ary rehefa lany ny andro
maro, ary 'mbola sarotra hiany
ny fandehanan-tsambo, sady efa
afa-pady sahady, dia nananatra
azy i Paoly,
10 Ka nanao tamy ny hoe,
Tompo ko, hita ko, fa ho very
sy ho simba indrindra amy ny
izao fandehanana izao, tsy ny
entana sy ny sambo hiany, fa ny
ain'tsikia koa.
11 Kanefa ny amboninjato ni-
no ny kapiteny sy ny tompon-
tsambo no ho izay no lazai'ny
Paoly.
12 Ary satria tsy tsara ny fidi-
rana tao hitoerana amy ny riri-
ninina, dia natao ny ho tsara
raha miala any koa, ary handeha
hatr'any Fenikia, raha tratra
ny, ary hitoetra any amy ny ri-
rinina; izay no fidirana amy ny
Kirety, mianatsimo andrefana,
sy mianavaratr'andrefana.
13 Ary raha nifofofofo male-
my ny rivotra avy atsimo, dia
natao ny ka efa ho azo ny izay
no heveri'ny, ary niaingia teo,
dia nandeha tanilany Kirety izy.
14 Ary tsy ela rehefa izany
dia avy ny tafiodrivotra mahery
izay atao ny hoe, Iorokiolodona
hisakana azy.
15 Ary raha nenti'ny ny sam-
bo, fa tsy nahaleo ny rivotra, dia
navela nay ho entina.
16 Ary raha nitsinkafona tao
ambany ny nosy izay atao ny
hoe, Kilaoda, saiky tsy tratr'ay
ny lakana;
17 Izay raha nakari'ny, dia na-
ka ny mpanampy hanarato ny
sambo ambany; ary izy nataho-
tra fandroa tonga amy ny fasikia
mandrevo izy, dia nandatsa-day
izy, ka nenti'ny toy izany.
18 Ary raha no tohai'ny ny
tafiodrivotra indrindra izahay,
dia natao ny ho maivana ny sam-
bo tamy ny andro manaraka;
19 Ary tamy ny andro faha-
telo, dia nanala' nay ny entana
tany an-tsambo, tamy ny tàna'
nay hiany;
20 Ary raha tsy nahita masoan-
dro na kintana tamy ny andro
maro, dia avy ny rivotra mahery
namely anay, ka tsy nanantena
akory 'mba ho vonjena izahay.
21 Ary rehefa tsy nihinankani-
na ela izy, i Paoly nitsangana
tao ampovoa'ny, ary nilaza hoe,
Tompo ko, tsara raha hianareo
nihaino ahy, ary tsy niala tany
Kirety, 'mba hahazoa'nareo ity
fanimbana ity, sy ity fahavere-
zana ity.
22 Kandrefa izany izaho ma-
nanatra anareo ankehitriny 'mba
hatoky: fa tsy ho very na iray
akory amy nareo, afa tsy ny sam-
bo hiany.
23 Fa ny anjely n'Andriama-
nitra nitsangana tao anila'ko
halina, izay Tompo ko, sy izay
no tompoi'ko,
24 Ka manao hoe, Aza mata-
hotra ry Paoly; fa tsy mahay
tsy ho enti'ny hianao eo anatre-
hany Kaisara: ary, indro, efa
nomen'Andriamanitra anao izay
miara-mandeha amy nao.
25 Ary, tompo ko, matokia
hianareo: fa izaho mino an'An-
driamanitra, ka ho tonga tokoa

izany toy ny no lazai'ny tamy ko.
26 Fa tsy mahay tśy tonga any
amy ny nosy anakiray isikia.
27 Ary raha amby amy ny ali-
na fahefatra amby ny folo, raha
nenti'ny izahay tao ambony sy
ambany ny ranomasiny ny Adria,
fa natao ny mpitondra ny sam-
bo no ny mamaton'alina fa nana-
keky tany izy;
28 Ary izy nanakatra ny rano,
ary nahita fa faharoa-polo izy:
ary no ny lasa lavidavitra kokoa
izy, dia nanakatra indray, ary
nahita fa fahadimy amby ny folo
izy.
29 Ary izy natahotra, fandroa
mipaka amy ny vatolampy, dia
nandatsaka ny vato fantsikia efa-
tra tao ambody ny izy, ary nani-
ry ny fiposahany ny andro.
30 Fa raha ny mpitondra ny
sambo efa handositra amy ny
sambo, ary raha mampidina ny
lakana amy ny ranomasina, dia
mody mandatsaka vatofantsikia
tao amy ny loha ny ny sambo izy,
31 Hoy Paoly tamy ny ambo-
ninjato sy ny miaramila, Raha
tsy mitoetra amy ny sambo ireto
tsy azo ho vonjena hianareo.
32 Dia no tapahi'ny ny miara-
mila ny mahazaka amy ny laka-
na, ka navela ny ho latsaka izy.
33 Ary rehefa hiposaka ny an-
dro, i Paoly dia nananatra azy
rehetra 'mba hihinan-kanina, ka
nanao hoe, Anio no fahefatra
amby ny folo andro nifadia'na-
reo, ary nahari'noana, ka tsy ni-
hinana akory.
34 Ary amy ny izany, manana-
tra anareo aho, 'mba hihinan-
kanina; fa izany no hamonje'ny
anareo: ary tsy ho very na dia
singam-bolo akory aza amy na-
reo.
35 Ary raha nilaza izany izy,
dia nandray mofo, ary nisaotra
an'Andriamanitra teo anatreha'
ny izy rehetra: ary raha no va-
ki'ny, dia vao nihinana izy.
36 Ary natoky izy rehetra, dia
nihinana koa.
37 Ary izahay rehetra tao ana-
ty sambo, dia olona enina amby
fito-polo amby roanjato,
38 Ary raha voky hanina izy,
dia natao ny maivana ny sambo,
ary naria'ny ny vary tany anaty
ny ny ranomasina.
39 Ary raha niposaka ny andro,
tsy fanta'ny ny tany: dia nahita
helodrano anankiray manamo-
rona izy, izay no kasai'ny ham-
piditra ny sambo raha zaka ny.
40 Ary rehefa nampakari'ny
ny vatofantsikia, dia navela ny
handeha amy ny ranomasina, ka
no vaha'ny ny kofehy ny fami-
lia'ny, ary no velari'ny ny lay
makadiry tamy ny rivotra, ary
dia nankany amy ny tany izy.
41 Ary raha tonga tamy ny fi-
toerana nihaona'ny ny ranoma-
sina roa, dia nidona tamy ny
tany ny sambo; ary ny loha ny
nisitrikia, ka nitoetra tsy nihe-
tsikia, fa ny vody ny vaky ny
ny alondrano mahery.
42 Ary ny fihendreny ny mia-
ramila no hamono ny mpifatotra,
fandroa milomano sy milefa izy.
43 Fa ny amboninjato ta-ha-
monjy any Paoly, tsy namela
azy hanao izay no saintsaini'ny;
dia nasai'ny izay mahay milo-
mano hisosa voalohany amy ny
ranomasina 'mba ho tonga any
amy ny tany;
44 Ary ny sisa, ny sasany amy
ny hazo fisaka, ary ny sasany
mandeha amy ny ny ao amy ny
sambo. Ary amy ny izany dia
tonga tsara tany amy ny tany
hiany izy rehetra.

## TOKO XXVIII.

Ary rehefa no vonje'ny izy, dia
fanta'ny fa Melita no anarany
ny nosy.
2 Ary tsy kely ny fitia naseho
ny ny olona tsy hendry tamy
nay: fa nandrehitra afo izy, ary

naka anay rehetra hamindro
sady milatsaka ny ranonorana
no mangatsiaka ny andro.
3 Ary i Paoly rehefa namory
kitay hazo iray voara, ary natai'
ny tamy ny afo, dia nivoaka tamy
ny mafana ny menarana, ary ni-
rekitra tamy ny tàna'ny.
4 Ary raha ny olona tsy hendry
nahita ny biby nirekitra tamy ny
tàna'ny, dia nifampilaza hoe izy,
Mpamon'olona tokoa io lehilahy
io, izay kanefa no vonje'ny tao
amy ny ranomasina, tsy navela
ny ny loza ho velona izy.
5 Fa nakifikifi'ny ny biby tao
amy ny afo, ka tsy naratra akory
izy.
6 Fa izy niandry azy hivonto,
na maty faingiana: fa rehefa
niandry ela, ary tsy nahita fa na-
ratra akory izy, dia niova saina
izy, ary hoy izy, andriamanitra
izy.
7 Ary tao amy ny izany tany
izany no nitoera'ny ny fananany
ny mpanapaky ny nosy, ny
anarany Piobiliosa; izay nam-
pandroso anay, sy nampiandra-
no anay tsara hateloana.
8 Ary tamy ny izany, dia nan-
dry narary ny tazo sy mivalan-
dra ny ray ny Piobiliosa: I Pao-
ly dia niditra tao amy ny, ary
nivavaka, no ny nametra'tànana
tamy ny, dia nahasitrana azy.
9 Ary rehefa natao ny izany,
dia avy kosa ny sasany izay na-
rary tao amy ny nosy, ary dia
nahasitrana azy izy:
10 Izay nanome anay vonina-
hitra be; ary raha lasa izahay,
dia nome'ny anay izay zavatra
ilai'nay.
11 Ary rehefa afaka telo vo-
lana, dia lasa izahay tany an-
tsambo avy tany Alekisandria,
izay nandany ny ririnina tamy ny
izany nosy izany, izay nanana ny
sary ny Kasitora sy Poliokosa.
12 Ary rehefa tafita tany Sira-
kosa, dia nitoetra teo hateloana
izahay.
13 Ary raha niala teo izahay,
dia nisompirana, ary tonga tany
Regioma: ary rehefa afaky in-
dray andro, dia nifofofofo ny ri-
votra avy atsimo, ary tamy ny
andro manaraka dia tonga tany
Pioteoly izahay:
14 Ary tao no nahita'nay ny
rahalahy, ary izy nifona tamy
nay 'mba hitoetra ao amy ny ha-
fitoana: ary tamy ny izany dia
lasa izahay hankany Roma.
15 Ary ny rahalahy no ny nan-
dre anay, dia niala teo izy hatr'
any hitsena any Apioforo sy Te-
berina telo: raha nahita azy i
Paoly, dia nisaotra an'Andria-
manitra izy, ary natoky.
16 Ary raha tonga tany Roma
izahay, ny amboninjato nanolo-
tra ny mpifatotra tamy ny kapi-
teny ny mpiambina: fa i Paoly
irery hiany no navela ny hitoetra
amy ny miaramila anankiray
izay niambina azy.
17 Ary rehefa afaka hateloana,
dia nasai'ny Paoly niangona ny
loholona ny Jiosy: ary rehefa
niangona izy, dia hoy izy tamy
ny, Rahalahy, kanefa aho tsy
diso na tamy ny olona, na tamy
ny fanaon-drazana, dia natolo'ny
ho mpifatotra hiany aho, hiala
any Jeriosalema ho amy ny tà-
nany ny Romana.
18 Izay, rehefa nanontany ahy,
dia tia nandefa ahy fa tsy hita ny
amy ko izay tokony hahafaty ahy.
19 Fa raha no toheri'ny ny
Jiosy izany, dia no tere'ny aho
handeha handahatra amy ny
Kaisara; tsy natao ko izay toa
hiampangany firene'ko.
20 Ary izany no niantsoa'ko
anareo 'mba hizaha'ko anareo
sy hiresaha'ko amy nareo: fa
amy ny fanantenana any Isiraely
no amatora'ny ahy amy ny ity
gadra ity.
21 Ary hoy izy tamy ny, iza-
hay tsy 'mbola nahazo taratasy

avy tany Jiodia milaza anao, ary
tsy misy tamy ny rahalahy izay
efa tonga taty nanambara, na
nilaza ratsy anao akory.
22 Fa tia nay handre izay no
heveri'nao: fa amy ny ity anto-
ko miray saina ity, fantatr'ay fa
no haratsi'ny eny tontolo eny izy.
23 Ary rehefa nametra fitoan'
andro izy, maro no nankany amy
ny tao amy ny trano nitoera'ny;
ary izy nilaza sy nanambara azy
ny fanjakan'Andriamanitra, ka
mitaona azy hino any Jesosy,
ao amy ny lalàny ny Mosesy, sy
ny mpaminany, hatry ny marai-
na, ka hatry ny hariva.
24 Ary ny sasany nino izay no
lazai'ny, fa ny sasany tsy 'mba
nino.
25 Ary raha tsy niray saina
tamy ny izany izy, dia nirava,
rehefa no lazai'ny Paoly teny
iray hoe, Marina izay no lazai'
ny ny Fanahy Masina tamy ny
ray 'ntsikia tamy ny vava ny
Esaia mpaminany,
26 Hoe, Mandehana any amy
ny ireo olona ireo, ary lazao hoe,
Hianareo mandre dia handre, fa
tsy hahalala; ary hianareo mi-
jery dia hijery, fa tsy hahita:
27 Fa ny fo ny ity olona ity efa
adala, ary efa marenina ny sofi'
ny, ary efa nikimpy ny maso ny;
fandroa izy mahita amy ny maso
ny, ary mandre amy ny sofi'ny,
ary mahalala amy ny fo ny, ka
dia hibebaka 'mba hahasitrana'
ko azy.
28 Ary fantaro nareo fa nateri'
ny any amy ny Jentilisa ny fa-
monjen'Andriamanitra, ary izy
dia hihaino azy.
29 Ary rehefa no lazai'ny
izany teny izany, dia lasa ny
Jiosy, ka nifanditra indrindra.
30 Ary izy nitoetra roa taonga-
rangidina tao amy ny trano no
hofa'ny, ary nampandroso izay
rehetra nankao amy ny,
31 Ka nitory ny fanjakan'An-
driamanitra, ary nampianatra ny
amy ny Jesosy Kraisty Tompo
amy ny fahatokiana indrindra,
ka tsy nisy nisakana.

---

# NY EPISITILY ANY PAOLY APOSITAOLY,

NO SORATA'NY TAMY NY

# ROMANA.

## TOKO I.

I Paoly, mpanompo any Jesosy
Kraisty, nantsoi'ny ho apositaoly,
natoka'ny ho any amy ny fila-
zan-tsara n'Andriamanitra,
2 (Izay efa no kasai'ny taloha
tamy ny vava ny mpaminany tao
amy ny Soratra Masina,)
3 Ka manambara ny zana'ny,
izay teraka ny taranaky Davidra
manaraky ny nofo;
4 Fa naseho ny ho zanaka An-
driamanitra tamy ny hery, mana-
raky ny fanahy ny fahamasinana,
tamy ny fananganana tamy ny
maty; izay Jesosy Kraisty Tom-
po 'ntsikia;
5 Izay nandraisa'nay ny faha-
soavana sy ny fanao ny aposi-
taoly, 'mba ho amy ny fanara-
hany ny finoana ao amy ny Jen-
tilisa rehetra, amy ny fitiavany
ny anara'ny:
6 'Mba amy ny izay hianareo
koa, nantsoi'ny Jesosy Kraisty:
7 Ho any izay rehetra ao i
Roma, malala n'Andriamanitra,
nantsoi'ny, no hamasini'ny: Fa-
hasoavana ho anareo, ary fiada-
nana avy amy n'Andriamanitra

Ray 'ntsikia, sy Jesosy Kraisty
Tompo.
8 Voalohany, izaho misaotra
an'Andriamanitr'o amy ny Je-
sosy Kraisty ho anareo rehetra,
fa ny finoa'nareo no lazai'ny
amy ny izao tontolo izao.
9 Fa ny Andriamanitra no va-
volombelo'ko, izay tompoi'ny ny
fanahy ko amy ny filazan-tsara
any Zana'ny, fa tsy mitsahatra
hahatsiaro anareo aho;
10 Ka mangataka mandraka-
riva amy ny fivavaha'ko raha
hahazoa'ko izay andro mety, ho
tonga soa aman-tsara any amy
nareo amy ny sitra-po n'Andria-
manitra.
11 Fa izaho ta-hamangy ana-
reo, 'mba hanomeza'ko anareo
anatra amy ny fanahy tsara 'mba
hahery anareo;
12 Izany hiany 'mba hiarahan'
tsikia hifaly amy ny fiinoan'tsi-
kia, na ny anareo na ny ahy.
13 Ary tia'ko ho fantatr'areo,
rahalahy, fa efa nikiasa hankany
amy nareo matetikia aho, (fa
azo'ntsampona aho mandrak'an-
kehitriny,) 'mba hahazoa'ko fa-
havokarana amy nareo koa, toy
ny tamy ny Jentilisa sasany.
14 Izaho anana'ny ny Girikia
trosa sy ny Baribariana; sy ny
hendry, ary ny adala.
15 Ka amy ny izay hay atao,
izaho maiky hitory ny filazan-
tsara amy nareo koa izay ao i
Roma.
16 Fa izaho tsy menatra ny
filazan-tsara: fa izany no hery
n'Andriamanitra ho famonjena
amy ny izay rehetra mino; amy
ny Jiosy aloha, dia vao amy ny
Girikia koa.
17 Fa izany no anehoa'ny ny fa-
hamarinan'Andriamanitra tamy
ny finoana hatr'amy ny finoana;
toy izay no sorata'ny hoe, Ny
marina ho velona amy ny finoana.
18 Fa aseho ny ny fahateze-
ran'Andriamanitra avy any an-
danitra amy ny fanavan-dratsy
rehetra, sy ny fahadisoany ny
olona, izay miaro ny to amy ny
tsy marina;
19 Fa izay ahafantaran'An-
driamanitra, dia miseho amy ny;
fa efa naseho n'Andriamanitra
tamy ny izany.
20 Fa hatr'any amy ny nanao-
va'ny izao tontolo izao, ny tsy
hita, dia hita marimarina, sady
fantatra amy ny izay zavatra
natao ny, dia ny hery ny man-
drakizay, sy ny fomban'Andria-
manitra; koa amy ny izany dia
tsy manam-pandavana izy:
21 Fa raha nahalala an'Andria-
manitra izy, tsy nankalaza azy,
na nisaotra azy toa an'Andria-
manitra; fa tonga zava-poana
amy ny fihevera'ny izy, ary ny
fo ny adala dia no hamaizini'ny.
22 Manao ho hendry, dia ton-
ga adala,
23 Ary nanova ny voninahitra
n'Andriamanitra tsy mety simba,
ho endri-javatra natao ny ho ta-
haky ny any olona mety simba,
sy amy ny vorona, sy amy ny
biby manan-tongotr'efatra, ary
amy ny zava-mandady.
24 Ary amy ny izany, dia na-
vela n'Andriamanitra tamy ny
fahalotoana izy, manaraka ny
filany ny fo ny, 'mba hifanala
voninahitry ny tena ny:
25 Izay nanova ny fahamarina-
n'Andriamanitra ho lainga, ary
nivavaka sy nanompo ny natao
no ho ny Mpanao, izay no hisao-
rana mandrakizay. Amena.
26 Fa izany no namelan'An-
driamanitra azy tamy ny filan-
dratsy: fa na ny vehivavy ny
aza, dia nanova ny fanao ny amy
ny tsy fanao ny:
27 Ary ny lehilahy 'mba toy
izany koa, dia namela ny fanao
ny amy ny vehivavy, ary maimay
amy ny fifampila'ny; ny lehilahy
mifanao izay tsy mety, ka maha-
tratra ny tena ny ny famaliana

marina amy ny fahadisoa'ny.
28 Ary raha izy tsy tia nahatsiaro an'Andriamanitra tamy ny fahahalala'ny, dia navela n'Andriamanitra ho amy ny saindratsy izy, hanao izay tsy tokony hatao;
29 Feno heloka rehetra, filandratsy, fanavan-dratsy, fahihirana, lolom-po; mialona indrindra, mamon'olona, miady, mamitaka, manao otripo; mpibitsibitsika,
30 Mpifosa, mpandrafy an'Andriamanitra, mpanao ditra, mpiavonavona, mpandoka tena, mpamorontsain-dratsy, tsy manaraka ny ray sy reny,
31 Tsy manam-pahalalana, mpamadiky ny fanekena, tsy tia olona, tsy mifankatia, tsy miantra:
32 Izay mahalala ny lalàn'Andriamanitra, fa izay manao izany zavatra izany, dia tokony ho faty, nefa tsy manao izany hiany, fa mankasitraka izay manao izany.

## TOKO II.

Ary amy ny izany, ralehilahy, tsy manam-pandavana hianao, na iza na iza hianao izay mitsara: fa amy ny izay no itsara' nao ny sasany, no hameloha'nao ny tena nao; fa hianao izay mitsara aza, manao izany.
2 Fa fantatr'ay fa ny fitsaran' Andriamanitra manaraka ny marina amy ny izay manao izany zavatra izany.
3 Ary atao nao va izany, ralehilahy, izay mitsara ny manao toy izany, nefa natao nao hiany, ka azo nao handosirana ny fitsaran'Andriamanitra?
4 Fa haratsi'nao ny hareny ny fahatsara'ny sy ny fahari-po, ary ny faharetan'ela; tsy fantatr'ao va fa ny fahatsaran'Andriamanitra mitaona anao 'mba hibebaka?
5 Fa amy ny fahasarota'nao, sy ny tsy fibebahany ny fo, dia mamory fahatezerana ho anao raha amby amy ny andro fahatezerana sy ny fisehoany ny fitsaran'Andriamanitra marina;
6 Izay hanome ny olona rehetra manaraka ny atao ny:
7 Ho any izay maharitra manao soa mandrakariva, ka mitady voninahitra, sy laza, ary fahatezana, fiainana mandrakizay;
8 Fa ho any izay mifanditra, ary tsy manaraka ny marina, fa manaraka ny tsy marina, loza sy fahatezerana,
9 Fahoriana sy fadiranovana, amy ny fanahy ny ny olona rehetra, izay manao ratsy, amy ny Jiosy aloha, dia vao amy ny Girikia koa;
10 Fa voninahitra, sy laza, ary fiadanana, amy ny olona rehetra izay manao soa, amy ny Jiosy aloha, dia vao amy ny Girikia koa:
11 Fa Andriamanitra tsy 'mba mizaha tava n'olona.
12 Fa izay efa nanota tamy ny tsy misy lalàna, dia ho faty amy ny tsy misy lalàna: fa izay efa nanota tamy ny misy lalàna, dia ho tsarai'ny amy ny lalàna;
13 (Fa tsy izay mandre ny lalàna no marina ao anatrehan' Andriamanitra, fa izay manaraka ny lalàna no ahitsi'ny:
14 Fa raha ny Jentilisa, izay tsy manana ny lalàna, manao manaraka ny fomba ny izay no didia'ny ny lalàna, ireto, izay tsy manana ny lalàna, dia lalàna ho azy:
15 Izay naneho ny asa ny ny lalàna, izay no sorata'ny tam-po ny, ny fieritrereta'ny no vavolombelo'ny, ary ny fisaina'ny koa no miampanga ny sasany, ary mahafaka ny sasany;)
16 Amy ny andro izay hanavan'Andriamanitra any Jesosy Kraisty hitsara ny fiafenany ny

olona manaraka ny filaza'ko
tsara.
17 Indro, hianao atao ny hoe,
Jiosy, ka matoky ny lalàna, ary
mandoka tena amy n'Andriama-
nitra,
18 Ary mahalala ny sitra-po
ny, ary maneky izay zavatra tsa-
ra, rehefa nampianari'ny ny la-
làna;
19 Ary mirehareha fa hianao
no mpitarikia ny jamba, fahaza-
vany ny ao amy ny maizina,
20 Mpananatry ny adala,
mpampianatry ny zaza bodo,
izay manana ny sary ny ny faha-
lalana, sy ny fahamarinana amy
ny lalàna.
21 Ary hianao izay mampiana-
tra ny sasany, 'mba tsy mam-
pianatra ny tena nao hiany va
hianao? hianao izay mitory hoe,
Aza mangalatra, 'mba mangala-
tra hiany va hianao?
22 Hianao izay manao hoe, Aza
manintaka, 'mba manintaka hia-
ny va hianao? hianao izay ma-
metaveta ny sampy 'mba ma-
namy ny tempoly hiany va hia-
nao?
23 Hianao izay mandoka tena
amy ny lalàna, 'mba manala vo-
ninahitra an'Andriamanitra hia-
ny va hianao, amy ny fahotana
ny lalàna?
24 Fa toy ny no sorata'ny,
hianareo ho fanaratsiana ny ana-
ran'Andriamanitra amy ny Jen-
tilisa.
25 Fa ny fora mahasoa tokoa
raha hianao mankato ny lalàna:
fa raha hianao manota ny lalàna
ny famorana efa natao ny tsy
famorana.
26 Ary raha ny tsy famorana
no mitandrina ny didy ny ny la-
làna, tsy hatao ny ho famorana
va, ny tsy famorana?
27 Ary raha ny tsy famorana
mankato ny lalàna, manaraka ny
fomba ny, tsy hahameloka anao
mpanota ny lalàna va izany, ka-
nefa hianao manana ny soratra
sy ny famorana?
28 Fa tsy Jiosy izay manana
izany ivelany; ary tsy famo-
rana izay manana ny amy ny
nofo ivelany:
29 Fa izay manana izany anaty
ny no Jiosy, sy ny famorany ny
fo amy ny fanahy, fa tsy amy ny
soratra; ny fidera'ny tsy avy
amy ny olona, fa avy amy n'An-
driamanitra.

## TOKO III.

Ary inona no soa azo ny Jiosy?
ary inona no fahasoavany ny
famorana?
2 Be hiany amy ny izany: in-
drindra, fa nampatoki'ny ny teny
n'Andriamanitra izy.
3 Fa atao ahoana, raha tsy
nino ny sasany? ny tsy finoa'ny
handrava ny finoana an'Andria-
manitra va?
4 Sanatria izany: eny, avelao
ho marina Andriamanitra, ka-
nefa fandaingia ny olona rehetra;
toy ny no sorata'ny hoe, 'Mba
hahitsy anao raha miteny hia-
nao, ary hahery anao raha mi-
tsara hianao.
5 Fa raha ny tsy fahamarinan'
tsikia mahato ny fahamarinan'
Andriamanitra, ahoana no atao
'ntsikia? Tsy marina angaha va
Andriamanitra izay mampijaly?
(izaho miteny toy ny olona.)
6 Sanatria izany: fa hatao
n'Andriamanitra ahoana no hi-
tsara izao tontolo izao?
7 Fa raha ny fahamarinan'
Andriamanitra nitombo tamy ny
laingia ko ho voninahi'ny; na-
hoana aho no 'mba tsarai'ny
tahaky ny mpanota?
8 Ary nahoana no tsy ampiana
hoe, (tahaky ny nanendrikendre-
ha'ny anay, ary tahaky ny no
lazai'ny ny sasany fa atao nay
hoe,) Avelao isikia 'mba hanao
ratsy hihavia'ny soa? Marina
ny fampijalia'ny ireo.

9 Ahoana ary? isikia va mihoetra no ho izy? Tsia, tsy akory: fa efa naseho nay teo, fa ny Jiosy sy ny Jentilisa efa nanota avokoa;
10 Toy ny no sorata'ny hoe, Tsy misy marina, na iray akory:
11 Tsy misy izay mahalala, tsy misy izay mitady an'Andriamanitra.
12 Efa nivily izy rehetra, efa tsy mahasoa avokoa izy; tsy misy manao soa, na dia iray akory aza.
13 Ny tenda ny dia fasana misokatra; ny lela ny no nanava'ny fitaka; ny ody ratsy ny asipy ao ambany ny molo'ny:
14 Ny vava ny feno ozona sy ny fangidiana:
15 Ny tongo'ny faingiana handatsa-dra:
16 Fanimbana sy fahalahelovana amy ny aleha ny:
17 Ary ny làlany ny fiadanana tsy fanta'ny:
18 Tsy misy fahatahoran'Andriamanitra eo imaso ny.
19 Ankehitriny fantatr'ay, fa izay zavatra no lazai'ny ny lalàna, dia milaza imy ny izay manana ny lalàna: 'mba hameheza'ny ny vava rehetra, ary 'mba ho resy izao tontolo izao amy ny fitsaran'Andriamanitra.
20 Ary amy ny asa ny lalàna, tsy misy nofo ahitsy eo anatreha'ny: fa amy ny lalàna no ahafantara'ny ny ota.
21 Ary ankehitriny efa naseho ny ny fahamarinan'Andriamanitra fa tsy amy ny lalàna, fa nambara'ny ny lalàna sy ny mpaminany;
22 Dia ny fahamarinan'Andriamanitra tamy ny finoana ny Jesosy Kraisty, ho amy ny izay rehetra, ary amy ny izay rehetra mino: fa tsy misy hafa:
23 Fa izy rehetra efa nanota, ary efa tsy nahatratra ny voninahitr'Andriamanitra;
24 Efa nahitsi'ny marina tamy ny fahasoava'ny amy ny fanavotany izay ao amy ny Kraisty Jesosy:
25 Izay no tendren'Andriamanitra ho avotra amy ny finoana ao amy ny ra ny, 'mba ho fanehoa'ny ny fahamarina'ny amy ny famela'ny ny heloka lasa, izay natao ny tamy ny fahari-po n'Andriamanitra;
26 'Mba ho fanehoany ny fahamarina'ny ankehitriny: 'mba ho marina izy, raha mahamarina izay manana finoana any Jesosy.
27 Aiza ary ny fandokafana? Tsy misy. Amy ny lalàn'inona? amy ny asa va? Tsia: fa amy ny lalàny ny finoana.
28 Ary dia hita 'ntsikia fa amy ny finoana no ahitsi'ny ny olona, fa tsy amy ny asa ny lalàna.
29 Andriamanitry ny Jiosy hiany va izy? fa tsy 'mba any Jentilisa koa? Eny, any Jentilisa koa:
30 Dia mahita fa iray hiany ny Andriamanitra izay hahamarina ny famorana amy ny finoana, ary ny tsy famorana amy ny finoana.
31 Dia manimba ny lalàna amy ny finoana va izahay? Sanatria izany: fa izahay mahato ny lalàna.

## TOKO IV.

Ary inona no ho lazain'tsikia, amy ny izay azo ny Abirahama ray 'ntsikia manaraky ny nofo?
2 Fa raha i Abirahama nahitsy ny tamy ny asa, dia manampandokafana izy; fa tsy eo anatrehan'Andriamanitra.
3 Fa inona no lazai'ny ny Soratra Masina? ary i Abirahama nino an'Andriamanitra, dia natao ny ho fahamarina'ny izany.
4 Ary amy ny izay miasa, ny tamby tsy isai'ny ho fitia, fa trosa.

5 Fa amy ny izay tsy miasa,
fa mino izay mahamarina ny ra-
tsy fanahy, dia isai'ny ho faha-
marinana ny finoa'ny.
6 Dia toy izany koa no ambara
ny Davidra ny fahafinaretany ny
olona, izay isain'Andriamanitra
fahamarinana, fa tsy amy ny asa,
7 Hoe, Sambatra izay navela
ny ny helo'ny, sy izay no sarona'
ny ny fahota'ny.
8 Sambatra izay olona tsy isai-
n'Andriamanitra heloka.
9 Izany fahasambarana izany
amy ny famorana hiany va, fa
amy ny tsy famorana koa? fa
hoy isikia, ny finoana nisai'ny
tamy ny Abirahama ho fahama-
rinana.
10 Ary nanao ahoana no nisai'
ny? Raha voa fora va, fa raha
tsy voa fora? tsy tamy ny voa
fora, fa tamy ny tsy voa fora.
11 Ary izy nandray ny faman-
tarany ny famorana ho marikia
ny fahamarinany ny finoana, izay
azo ny fony izy tsy 'mbola voa
fora: 'mba haharay ny azy amy
ny mino rehetra, kanefa tsy voa
fora; 'mba hanisa'ny ny faha-
marinana amy ny koa:
12 Ary ny ray ny ny famorana,
fa tsy ny voa fora hiany, fa amy
ny izay manaraky ny dia ny ny
finoa'ny Abirahama, ray 'ntsikia,
izay azo ny fony izy tsy voa fora.
13 Fa tsy tamy ny lalàna no
azo ny Abirahama sy ny zana'ny
ny fikiasana, handova'ny izao
tontolo izao, fa tamy ny fahama-
rinany ny finoana.
14 Fa raha ny amy ny lalàna
no mandova dia zava-poana ny
finoana, ary tsinontsinona ny fi-
kiasana:
15 Fa ny lalàna no mamoaka
fahatezerana: fa raha tsy misy
lalàna tsy misy ota.
16 Ary amy ny izany dia avy
tamy ny finoana, 'mba hisehoa'
ny fa avy tamy ny fahasoavana
zy; 'mba hahato ny fikiasana
amy ny zana'ny rehetra: tsy ny
amy ny lalàna hiany, fa ny amy
ny finoany ny Abirahama koa;
izay ray 'ntsikia rehetra,
17 (Toy ny sorata'ny hoe, Iza-
ho no nanao anao ho ray ny ny
firenena maro,) dia teo anatre-
han'Andriamanitra no ninoa'ny,
izay mamelona ny maty, ary mi-
antso ny tsy misy toy ny misy.
18 Izay (Abirahama), tsy na-
nantena, fa nino tamy ny fanan-
tenana, 'mba ho ray ny ny fire-
nena maro manaraky ny no la-
zai'ny hoe, Dia ho toy izany ny
taranak'ao.
19 Ary tsy 'mba osa fino izy,
ka tsy natao ny ho maty ny tena
ny ankehitriny, nefa efa ho zato
taona izy, na dia maty aza ny
kibo ny Saraha:
20 Izy tsy niahanahana ny fikia-
san'Andriamanitra amy ny tsy
finoana; fa mahery tamy ny fi-
noana, ka manome voninahitra
an'Andriamanitra;
21 Ary natoky indrindra, fa
izay no kasai'ny, dia hay ny ha-
tao tokoa.
22 Ary amy ny izany, dia ni-
sai'ny ho fahamarinana ho azy
izany.
23 Ary tsy no sorata'ny tamy
ny fitiava'ny azy hiany, ka nisai'
ny ho azy izany:
24 Fa amy ny antsikia koa no
hanisa'ny izany, raha isikia mino
izay nanangana any Jesosy Tom-
po 'ntsikia tamy ny maty:
25 Izay natolo'ny ho amy ny
helo'tsikia, ary natsanga'ny in-
dray ho fahamarinan'tsikia.

TOKO V.

Ary raha nahitsy ny tamy ny fi-
noana isikia, dia manana fiada-
nana amy n'Andriamanitra amy
ny alalany ny Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia:
2 Izy koa no ananan'tsikia fan-
drosoana amy ny finoana ho amy
ny izao fahasoavana itoeran'tsi-

kia izao, ary mifaly amy ny fa-
nantenana amy ny voninahitr'
Andriamanitra.
3 Ary tsy izany hiany, fa isikia
mifaly amy ny fahoriana koa
aza: ka mahalala, fa ny fahori-
ana mahatonga fandeferana;
4 Ary fandeferana, dia fanan-
dramana, ary fanandramana, dia
fanantenana:
5 Ary fanantenana tsy maha-
menatra; fa ny fitiavan' Andria-
manitra naeli'ny ny Fanahy Ma-
sina tam-po'ntsikia izay nome'ny
antsikia.
6 Ary raha ketraka isikia, i
Kraisty maty tamy ny fotoan'an-
dro hisolo ny ratsy fanahy.
7 Fa saiky tsy misy olona mety
maty hisolo ny marina: fa an-
gamba misy sasany sahy maty
hisolo ny manao soa.
8 Fa Andriamanitra midera ny
fitiava'ny antsikia, fa raha 'mbo-
la mpanota isikia, dia maty niso-
lo antsikia i Kraisty.
9 Ary mainkia aza ny hamon-
je'ny antsikia amy ny fahateze-
rana, raha voa hitsi'ny tamy ny
ra ny isikia ankehitriny.
10 Fa raha 'mbola fahavalo
isikia no nampihavani'ny tamy
n'Andriamanitra tamy ny fahafa-
tesany Zana'ny, dia mainkia ny
hamonje'ny antsikia amy ny fiai-
na'ny rehefa nampihavani'ny.
11 Ary tsy izany hiany, fa mi-
faly koa isikia amy n'Andriama-
nitra amy ny alalany Jesosy
Kraisty Tompo 'ntsikia naha-
zoa'ntsikia ny fihavanana anke-
hitriny.
12 Ary amy ny izany raha tamy
ny lehilahy iray no nidira'ny ny
ota tamy ny izao tontolo izao,
ary ny fahafatesana tamy ny ota;
dia izany no nahatongava'ny ny
fahafatesana tamy ny olona re-
hetra fa efa nanota izy rehetra:
13 (Fa hatr'amy ny lalàna mi-
sy ota tamy ny izao tontolo izao:
fa tsy isai'ny ny ota, raha tsy
misy lalàna.
14 Kandrefa ny fahafatesana
nanjaka fony Adama hatr'amy
ny Mosesy, ka dia amy ny izay
tsy nanota tahaky ny fahotany
Adama, izay no endriky izay ho
avy.
15 Fa tsy tahaky ny fahadisoa-
na, ny fanomezan-tsoa. Fa raha
tamy ny fahotany ny anankiray
no nahafaty ny maro, mainkia
ny nihabe ny fahasoavan'An-
driamanitra tamy ny maro, sy
ny fanomezana tamy ny faha-
soavana, izay tamy ny lehilahy
iray, Jesosy Kraisty.
16 Ary tsy tahaky ny tamy ny
anankiray izay nanota ny fano-
mezana: fa ny fitsarana avy tamy
ny iray ho fahamelohana, ary ny
fanomezan-tsoa ho fanitsiana
amy ny fahotana maro.
17 Fa raha tamy ny fahadisoa-
ny ny olona iray, no nanjaka'ny
ny fahafatesana tamy ny anan-
kiray; mainkia izay mahazo ny
fahabe ny ny fahasoavana sy ny
fanomezany ny fahamarinana,
hanjaka amy ny fiainana amy ny
alalany ny anankiray, Jesosy
Kraisty.)
18 Ary tamy ny izany, raha
tamy ny fahotany ny anankiray
no nahatonga ny fitsarana tamy
ny olona rehetra ho fahamelo-
hana; dia toy izany tamy ny fa-
hamarinany ny anankiray no na-
hatonga ny fanomezan-tsoa amy
ny olona rehetra ho fanitsiany
ny fiainana.
19 Fa toy ny tamy ny tsy fana-
rahany ny lehilahy iray no na-
nava'ny ny maro ho mpanota, dia
toy izany, amy ny fanarahany
ny lehilahy iray no hanava'ny ny
maro ho marina.
20 Ary ny lalàna dia niditra
'mba hahabe ny ota. Fa raha
izay itoera'ny ny ota aza nihabe,
mainkia ny nitomboa'ny ny fa-
hasoavana:
21 Fa toy ny nanjaka'ny ny ota

ho fahafatesana, dia toy izany
ny hanjaka'ny ny fahasoavana
amy ny fahamarinana ho fiai-
nana ambarakizay amy ny ala-
lany Jesosy Kraisty Tompo 'ntsi-
kia.

## TOKO VI.

INONA ary no ho lazain'tsikia?
Hitoetra amy ny ota va isikia,
'mba hitomboa'ny ny fahasoa-
vana?
2 Sanatria izany. Atao 'ntsi-
kia ahoana izay efa maty tamy
ny fahotana, ka ho velona amy
ny hiany?
3 Tsy fantatr'areo va, ka izay
tamy 'ntsikia natao ny batisa ho
any Jesosy Kraisty, natao ny ba-
tisa ho amy ny fahafatesa'ny?
4 Ary amy ny izany isikia efa
niara-nilevina tamy ny, tamy ny
fanaovam-batisa ho amy ny fa-
hafatesana: ka tahaky ny na-
nangana'ny any Kraisty tamy ny
maty tamy ny voninahitry ny
Ray, dia toy izany koa no han-
dehanan'tsikia amy ny fiainam-
baovao.
5 Fa raha niara-nambole'ny
tamy ny endriky ny fahafatesa'ny
isikia, dia toy izany koa isikia
amy ny fananganana'ny:
6 Ka mahalala ity, fa ny anti'
tsikia niara-nohomboana tamy
ny, 'mba hanimba'ny ny tena
ny ny fahotana, 'mba tsy ha-
nompoan'tsikia ny ota intsony.
7 Fa izay manana ny maty,
dia afa-pahotana.
8 Ary raha niara-maty tamy
ny Kraisty isikia, dia inoan'tsikia
fa hiara-belona amy ny koa isi-
kia:
9 Mahalala fa i Kraisty natsan-
ga'ny tamy ny maty, tsy ho faty
intsony; ny fahafatesana tsy han-
jaka amy ny intsony.
10 Fa raha maty izy, dia maty
ho amy ny ota indray maka; fa
raha velona izy, dia velona ho
amy n'Andriamanitra.
11 Fa 'mba atavy ho faty amy
ny ota hianareo, fa ho velona
amy n'Andriamanitra amy ny
alalany Jesosy Kraisty.
12 Ary amy ny izany, aza avela
ny ota hanjaka amy ny tena na-
reo mety maty, 'mba hanaraha'
nareo azy amy ny fila'ny.
13 Aza manolotra ny amy ny
tena nareo ho fanavana ny tsy
marina ho amy ny ota: fa ato-
lory ny tena nareo ho an'Andria-
manitra, toy izay efa velona tamy
ny maty, ary ny amy ny tena
nareo ho fanavana ny fahamari-
nana ho amy n'Andriamanitra.
14 Fa ny ota tsy hanjaka amy
nareo: fa hianareo tsy azo ny ny
lalàna, fa ny fahasoavana.
15 Inona ary? dia hanota va
isikia, sangy tsy azo ny lalàna, fa
ny fahasoavana? Sanatria izany.
16 Tsy fantatr'areo va, fa izay
nanolora'nareo ny tena nareo ho
mpanompo 'mba hanaraka, dia
mpanompo ny izay arahi'nareo
hianareo: na ny ota ho fahafa-
tesana, na ny fanarahana ho fa-
hamarinana?
17 Fa isaoran'Andriamanitra,
kandrefa hianareo efa mpanom-
po ny ota, fa hianareo efa nana-
raka tamy ny fo ny endriky izay
nanamboara'ny anareo.
18 Ary rehefa afa-pahotana,
dia tonga mpanompo ny faha-
marinana hianareo.
19 Izaho miteny toy ny fanao
ny ny olona, fa malemy ny nofo
nareo: fa toy ny nanolora'nareo
ny amy ny tena nareo hanompo
izay maloto sy meloka, 'mba
hanao izay meloka; dia toy izany
koa no hanolora'nareo ankehi-
triny ny amy ny tena nareo ha-
nompo ny fahamarinana 'mba
hanao izay masina.
20 Fa hianareo raha nanompo
ny ota, dia afaka amy ny faha-
marinana hianareo.
21 Inona ary no vokatra azo
nareo amy ny izay zavatra ma-

hamenatra anareo ankehitriny? fa farany izany, fahafatesana.
22 Fa ankehitriny vao afaka tamy ny ota hianareo, ary tonga mpanompo an'Andriamanitra, hianareo manana ny fahavokara'nareo ho fahamasinana, ary ny farany ho fiainana mandrakizay.
23 Fa ny tamby ny ny ota, fahafatesena; fa ny fanomezan' Andriamanitra, fiainana mandrakizay amy ny alalany Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia.

## TOKO VII.

Tsy fantatr'areo, rahalahy, (fa izaho miteny amy ny izay mahalala ny lalàna,) fa ny lalàna manapaka ny olona raha 'mbola velona?
2 Fa ny vehivavy izay manambady hazoni'ny ny lalàna ho any ny vady ny, raha 'mbola velona izy; fa raha maty ny vady ny, dia afaka amy ny lalàny ny vady ny izy.
3 Ary misintaka izy, raha ampakari'ny ny olon-kafa, raha 'mbola velona ny vady ny: fa raha maty ny vady ny, dia afaka amy ny izany lalàna izany izy: ka tsy 'mba misintaka, kanefa ampakari'ny ny olon-kafa izy.
4 Ary amy ny izany, rahalahy ko, hianareo kosa efa maty tamy ny lalàna tamy ny tena ny Kraisty; 'mba hampakari'ny ny hafa hianareo, dia izay natsanga' ny tamy ny maty, 'mba hahavokaran'tsikia amy n'Andriamanitra.
5 Fa raha isikia tao amy ny nofo, ny filany ny ota, izay tamy ny lalàna, niasa tamy ny momba ny tena'ntsikia hahavokatra fahafatesana.
6 Fa ankehitriny efa afaka tamy ny lalàna isikia, sady maty tamy ny izay mihazona antsikia; 'mba hanompoan'tsikia amy ny fanahy vaovao, fa tsy amy ny soratra ela.
7 Inona ary no ho lazain'tsikia? Ota va ny lalàna? Sanatria. Fa izaho tsy nahalala ny ota, raha tsy tamy ny lalàna: satria izaho tsy nahafantatra ny filan-dratsy, raha tsy ny lalàna no nanoa hoe, Aza tia halatra hianao.
8 Fa ny ota naka hery tamy ny didy ny, dia niasa tao anaty ko ny filan-dratsy rehetra. Fa raha tsy nisy lalàna dia maty ny ota.
9 Fa izaho efa velona tsy manan-dalàna: fa raha tonga ny didy ny, dia velona ny ota, ary dia maty aho.
10 Ary ny didy ny izay natao ny ho fahavelomana, no azo ko ho fahafatesana.
11 Fa ny ota naka hery tamy ny didy ny, no namitaka ahy, ary izany no nahafaty ahy.
12 Ary amy ny izany, masina tokoa ny lalàna, ary ny didy ny masina, sy marina, ary tsara.
13 Ny tsara va no nahafaty ahy? Sanatria. Fa ny ota 'mba hiseho ho ota, no nahafaty ahy tamy ny izay tsara; 'mba hahatonga ny ota ho fahotana indrindra tamy ny didy ny.
14 Fa isikia mahalala fa fanahy, ny lalàna: fa izaho nofo namidy ny ota.
15 Fa izay atao ko, tsy eke' ko: fa izay tsy sitra'ko no atao ko; fa izay hala ko, no atao ko.
16 Raha ny tsy sitra'ko no atao ko, izaho maneky ny lalàna fa tsara izy.
17 Ankehitriny tsy izaho intsony no manao izany, fa ny ota izay mitoetra amy ko.
18 (Fa izaho mahalala fa tsy misy tsara ao anaty ko, (dia anaty ny nofo ko;) fa ato amy ko tokoa ny sitraka; fa ny hanao ny soa no tsy hita ko.
19 Fa ny tsara izay sitra'ko tsy atao ko: fa ny ratsy tsy sitra'ko no atao ko.

20 Fa raha ny tsy sitra'ko no
atao ko, tsy izaho intsony no ma-
nao izany, fa ny ota izay mitoe-
tra ao anaty ko.
21 Izaho dia mahita lalàna, fa
raha ta-hanao soa aho, dia ao
amy ko ny ratsy.
22 Fa izaho finaritra amy ny
lalàn' Andriamanitra manaraky
ny lehilahy anaty:
23 Fa izaho mahita lalàna hafa
amy ny momba ny tena ko, mia-
dy amy ny lalàny ny sai'ko, ary
mampanompo ahy amy ny lalà-
ny ny ota izay ao amy ny mom-
ba ny tena ko.
24 Endrey, olo-mahantra aho!
iza no hamonjy ahy amy ny tena
ny ity faty ity?
25 Izaho misaotra an'Andria-
manitra amy ny Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia. Fa raha amy
ny saina, izaho mankato ny lalàn'
Andriamanitra tokoa; fa raha
amy ny nofo, ny lalàny ny ota.

## TOKO VIII.

Ary ankehitriny amy ny izany,
tsy misy fahamelohana ho any
izay miray amy ny Kraisty Je-
sosy.
2 Fa ny lalàny ny Fanahy n'ai-
na amy ny Kraisty Jesosy no efa
nanafaka ahy tamy ny lalàny ny
ota sy ny fahafatesana.
3 Fa ny Andriamanitra efa na-
natitra ny Zana'ny tamy ny en-
driky ny nofo ota, ary ny amy
ny ota, dia nanameloka ny ota
tamy ny nofo, izay tsy hay ny ny
lalàna, fa nalemy tamy ny nofo
izy:
4 'Mba hahatanteraha'ny ny
fahamarinany ny lalàna amy
'ntsikia, izay tsy manaraky ny
nofo, fa manaraky ny Fanahy.
5 Ary izay manaraky ny nofo
mihevitra izay zavatry ny nofo;
fa izay manaraky ny Fanahy,
izay zavatry ny Fanahy.
6 Fa ny fihevitry ny nofo, fa-
hafatesana; ary ny fihevitry ny
fanahy, fiainana sy fiadanana.
7 Ary amy ny izany, dia fan-
drafian'Andriamanitra ny fihe-
vitry ny nofo: fa izy tsy maneky
ny lalàn'Andriamanitra, ary tsy
mahay akory.
8 Ary izay manaraky ny nofo,
tsy mahay mankasitraka an'An-
driamanitra.
9 Fa hianareo tsy amy ny nofo,
fa amy ny Fanahy, raha ny Fa-
nahy n'Andriamanitra mitoetra
amy nareo. Fa raha misy tsy
manana ny Fanahy ny Kraisty,
tsy azy izy.
10 Raha ny Kraisty mitoetra
amy nareo, dia maty tokoa ny
tena amy ny ota; fa fiainana ny
Fanahy amy ny fahamarinana.
11 Fa raha ny Fanahy izay
nanangana any Jesosy tamy ny
maty mitoetra amy nareo, izay
nanangana any Kraisty tamy ny
maty, dia hamelona ny tena na-
reo mety maty ao amy ny Fana-
hy ny izay mitoetra amy nareo.
12 Ary amy ny izany, rahala-
hy, tsy mpitrosa amy ny nofo
isikia, ho velona manaraky ny
nofo.
13 Fa raha hianareo velona
manaraky ny nofo, dia ho faty
hianareo: fa raha amy ny Fana-
hy no amonoa'nareo ny fanao ny
tena, dia ho velona hianareo.
14 Fa izay tarihi'ny ny Fanahy
n'Andriamanitra, dia zanak'An-
driamanitra izy.
15 Fa hianareo tsy 'mba naha-
zo ny fanahy ny mpanompo ha-
tahotra; fa hianareo nahazo ny
Fanahy ny zanaka atsangana,
izay mitaraina hoe, Aba, Ray.
16 Na Fanahy no miara-milaza
amy ny fanahy 'ntsikia, fa zanak'
Andriamanitra isikia.
17 Ary raha zanaka, dia mpan-
dova; ary mpandova ny amy
n'Andriamanitra, dia miara-man-
dova amy ny Kraisty; ka raha
miara mandefitra amy ny isikia,
dia hiaraka hanam-boninahitra

amy ny koa isikia.
18 Ary atao ko fa ny fande-
ferana ankehitriny tsy tokony no
hoarina amy ny voninahitra izay
haseho ny amy 'ntsikia.
19 Fa ny iri'ny ny manan'aina
indrindra, miandry ny fisehoany
ny zanak' Andriamanitra.
20 Fa natao ny ny manan'aina
haneky ny zava-poana, tsy tamy
ny sitra-po ny, fa tamy ny izay
nampaneky azy.
21 Amy ny fanantenana, fa ny
manan'aina hatao ny ho afaka
tokoa amy ny famatorany ny fa-
hamontsamontsanana, hankany
amy ny alehany ny voninahitry
ny zanak' Andriamanitra.
22 Fa fantatr'ay fa ny manan'
aina rehetra miara-mitaraina, sy
minananana amy ny fahoriana
mandrak'ankehitriny.
23 Ary tsy izy hiany, fa isikia
koa, izay manana ny voaloham-
bokatry ny Fanahy, dia isikia
no mitaraina ao anaty 'ntsikia,
ka miandry ny fananganan'
anaka, dia ny fanavotany ny te-
na 'ntsikia.
24 Fa isikia no vonje'ny amy
ny fanantenana: fa ny fanante-
nana efa azo, tsy fanantenana
intsony: fa izay azo ny ny olona,
ahoana no antenai'ny?
25 Fa raha isikia manantena
izay tsy 'mbola azo 'ntsikia, dia
miandry amy ny faharetana isi-
kia.
26 Ary toy izany koa, ny Fa-
nahy dia manampy ny fahaleme'
ntsikia: fa tsy fanta'tsikia izay
tokony hivavahan'tsikia: fa ny
Fanahy no mifona ho antsikia
amy ny fitarainana tsy azo tono-
nina.
27 Ary izay mandinikia ny fo,
no mahalala ny hevitry ny Fana-
hy, fa izy mifona amy n'Andri-
amanitra ho any olona masina.
28 Ary fanta'tsikia, fa ny za-
vatra rehetra miara-mahasoa
izay tia an'Andriamanitra, dia
izay nantsoi'ny manaraky ny fi-
saina'ny.
29 Fa izay fanta'ny raha teo,
no tendre'ny 'mba hitovy amy
ny endriky ny Zana'ny, 'mba ho
lahy matoa amy ny rahalahy
maro izy.
30 Ary izay no tendre'ny, dia
izy hiany no nantsoi'ny: ary izay
nantsoi'ny, dia izy hiany no na-
hitsi' ny: ary izay nahitsi'ny, dia
izy hiany no nankalazai'ny.
31 Inona ary no ho lazain'tsi-
kia amy ny izany? Raha ny
Andriamanitra no antsikia, iza
no mahatohitra antsikia?
32 Izay tsy namonjy ny zana'
ny, fa natolo'ny hisolo antsikia
rehetra, tsy home'ny antsikia
hiaraka amy ny foana va ny za-
vatra rehetra?
33 Iza no hiampanga ny olom-
pidin'Andriamanitra? izay An-
driamanitra mahamarina va?
34 Iza izay mahameloka? I
Kraisty izay efa maty va? izay
efa nitsangana va? izay mitoetra
amy ny tànana ankavanana an'
Andriamanitra va? izay manao
fifonana ho antsikia va?
35 Iza no hahasaraka antsikia
amy ny fitiavany ny Kraisty? fa-
horiana va, fa ny fahantrana, fa
ny fanenjehana, fa ny mosary, fa
ny fitanjahana, fa ny loza, fa ny
sabatra?
36 Toy ny nosorata'ny hoe,
Amy ny fitiava'nao no namonoa'
ny anay ambarak'alina; ka ni-
sai'ny toy ny ondry tao amy ny
famonoana.
37 Fa amy ny izany rehetra
izany manoatra no ho ny man-
dresy isikia amy ny alalany izay
tia antsikia.
38 Fa fantatr'o, fa na dia fa-
hafatesana, na fiainana, na an-
jely, na fanjakana, na hery, na
zavatra ankehitriny, na zavatra
ho avy,
39 Na ny ambony, na ny am-
bany, na dia zava-manan'aina

aza, tsy hahasaraka antsikia amy
ny fitiavan'Andriamanitra, izay
amy ny Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia.

## TOKO IX.

Fa i Kraisty no lazai'ko marina,
tsy andainga'ko ny Fanahy Ma-
sina (ny fieritreritr'o no vavolom-
belo'ko,)
2 Fa be ny alahelo ko, ary ny
fahoriany ny fo ko tsy mety mi-
tsahatra.
3 Fa aleo ko voa ozona afaka
amy ny Kraisty toy izay ny raha-
lahy ko, hava'ko manaraky ny
nofo:
4 Izay no Isiraelity; izay ma-
nana ny fananganan'anaka, sy
ny voninahitra, ary ny fanekena,
ary ny fanomezana ny lalàna,
sy ny fivavahana, ary ny fikia-
sana;
5 Izay manan-dray izay nihia-
via'ny i Kraisty manaraky ny
nofo, izay ambony ny izy re-
hetra, Andriamanitra isaorana
mandrakizay. Amena.
6 Ary tsy izany, fa tsy mety ho
foana ny teny n'Andriamanitra.
Fa tsy Isiraely izay rehetra avy
amy ny Isiraely:
7 Ary izay taranaky Abiraha-
ma tsy dia ary zana'ny avokoa;
fa, Amy ny Isaka no hantsoi'ny
ny taranak'ao.
8 Izany no izy, fa tsy zanaky
ny nofo no zanak'Andriamani-
tra; fa ny zanaky ny fikiasana
no atao taranaka.
9 Fa izao no teny ny fikiasana,
Andro anio no hiavia'ko, ary i
Saraha dia hanan'anaka lahy.
10 Ary tsy izany hiany; fa i
Rebeka koa efa nanan'anaka in-
dray maka tamy ny Isaka ray
'ntsikia;
11 Fa ny zanaka, raha tsy
'mbola teraka, ary tsy 'mbola
nanao soa na ratsy, ('mba hitoe-
ra'ny ny fisainan'Andriamanitra
manaraky ny fifidianana, ka tsy
amy ny asa, fa amy ny izay mi-
antso;)
12 Dia hoy izy tamy ny, Ka
ny zoky hanompo ny zandry.
13 Toy ny no sorata'ny hoe, I
Jakoba no tia ko, fa i Esao no
hala ko.
14 Inona ary no lazain'tsikia?
Misy tsy marina va amy ny An-
driamanitra? Sanatria.
15 Fa hoy izy amy ny Mosesy,
Izaho hamindra-fo amy ny izay
hamindra'ko fo, ary izaho hian-
tra amy ny izay hiantra'ko.
16 Ary izany tsy avy amy ny
mifidy, na amy ny mihazaka-
zaka, fa amy n'Andriamanitra
izay mamindra-fo.
17 Fa hoy ny Soratra Masina
tamy ny Farao, Izany no nanan-
drata'ko anao, 'mba haseho ko
amy nao ny hery ko, ary 'mba
hambara ny ny anara'ko amy ny
tany rehetra.
18 Ary amy ny izany, izay tia
ny hamindram-po no amindra'ny
fo, ary izay tia ny hasarotam-po
no ahasarota'ny fo.
19 Hianao dia hilaza amy ko,
Nahoana izy no manao misy tsy
mety hiany? Fa iza no efa na-
nohitra ny sitra-po ny?
20 Tsia, ralehilahy, fa iza moa
hianao izay mifanditra amy
n'Andriamanitra? Izay zavatra
no foroni'ny va, hilaza amy ny
izay namorona hoe, Nahoana
hianao no manao ahy toy izao?
21 Ny mpanefy vilany va tsy
manana ny sitra-po ny amy ny
tany manga, ka amy ny vongany
iray hiany, ny iray hatao ny lo-
via tsara, ary ny iray ratsy?
22 Fa ny Andriamanitra, raha
ta-haneho ny fahatezerana, ary
ta-hampahafantatra ny hery ny,
ka nandefitr'ela tamy ny fahare-
tana ny fanaky ny fahatezerana
namboarina ho simba:
23 Ary 'mba hampahafantara'
ny ny harena ny voninahi'ny
amy ny fanaky ny famindram-

po, izay namboarina rahateo ho
voninahitra,
24 Dia isikia izay nantsoi'ny,
ka tsy ny amy ny Jiosy hiany,
fa amy ny Jentilisa koa.
25 Tahaky ny no lazai'ny amy
ny Osea koa, Izaho hiantso izay
tsy olo'ko ho olo'ko; ary izay
tsy malala ho malala.
26 Ary dia ho amy ny fitoera'
ny izay nilaza'ny tamy ny hoe,
Hianareo tsy olo'ko; dia ao no
hiantsoa'ny azy hoe, Zazak'An-
driamanitra velona.
27 Fa i Esaia mitaraina any
Isiraely hoe, Kandrefa ny isany
ny zanaky Isiraely toy ny fasikia
amy ny ranomasina, fa ny sisa
hiany no ho vonje'ny:
28 Fa izy hahavita, ary hamo-
hy ny raharaha amy ny fahama-
rinana: fa i Jehovah hamohy ny
raharaha ambony tany.
29 Ary toy ny no lazai'ny Esaia
tao aloha, Raha tsy ny Jehovah
ny Sabaoto namela fara ho an-
tsikia, dia tahaky ny Sodoma isi-
kia, ary toy ny Gomoraha.
30 Inona ary no lazain'tsikia?
Fa ny Jentilisa, izay tsy nitady
ny fahamarinana, nahazo faha-
marinana, dia fahamarinana izay
tamy ny finoana.
31 Fa i Isiraely, izay nitady ny
lalàny ny fahamarinana, tsy na-
hazo ny lalàny ny fahamarinana.
32 Nahoana? Satria tsy nitady
izany tamy ny finoana, fa tamy
ny asa ny ny lalàna. Fa izy ta-
fintohina tamy ny vato fahata-
fintohinana.
33 Toy ny no sorata'ny hoe,
Indro, izaho mametraka vato
mahatafintohina, sy vato lampy
mahasolafaka any Ziona; ary
izay rehetra mino azy tsy ho me-
natra.

## TOKO X.

Rahalahy, ny iri'ny ny fo ko, sy
ny ivavaha'ko any n'Andriama-
nitra ho any Isiraely 'mba ho
vonje'ny izy.
2 Fa izaho no vavolombelona
fa mazoto amy n'Andriamanitra
izy, fa tsy manaraky ny fahala-
lana.
3 Fa izy tsy mahalala ny faha-
marinan' Andriamanitra, ary mi-
tady fahamarinana ho azy, no
tsy aneke'ny ny fahamarinan'
Andriamanitra.
4 Fa i Kraisty no antony ny la-
làna ho fahamarinany izay rehe-
tra mino.
5 Fa i Mosesy manambara ny
fahamarinana izay amy ny lalà-
na, Ka ny olona izay manao izany
zavatra izany, dia ho velona amy
ny izany.
6 Fa ny fahamarinana izay amy
ny finoana, manao izao, Aza mi-
laza am-po nao hoe, Iza no hia-
katra any an-danitra? (izay ma-
nao hoe, 'mba hampidina any
Kraisty:)
7 Na, Iza no hidina amy ny la-
lina? (izay manao hoe, 'mba
hampitsangana any Kraisty in-
dray amy ny maty.)
8 Fa ahoana ary no filaza ny
izany? Ny teny akeky nao, dia
ao am-bava nao, sy ao am-po
nao: (izay manao hoe, ny teny
ny finoana izay no tori'nay;
9 Fa raha hianao haneky any
Jesosy Tompo amy ny vava nao,
ary hino amy ny fo nao, ka ny
Andriamanitra efa nanangana
azy tamy ny maty, dia ho vonje'
ny hianao.
10 Fa amy ny fo no inoa'ny
ahazoana fahamarinana; ary
amy ny vava no eke'ny ahazoa-
na famonjena.
11 Fa hoy ny Soratra Masina,
Izay rehetra mino azy tsy ho
menatra.
12 Fa tsy misy hafa, na Jiosy
na Girikia; fa iray Tompo izy
rehetra, izay manao soa amy ny
izay rehetra miantso azy.
13 Fa izay rehetra hiantso ny
anarany ny Tompo no ho vonje'
ny.

14 Hatao ny ahoana no fiantso
izay tsy ninoa'ny? ary hatao ny
ahoana no fino izay tsy re ny?
ary hatao ny ahoana no fihaino
raha tsy misy mpitory?
15 Ary atao ny ahoana no fito-
ry, raha tsy nirahi'ny? toy ny no
sorata'ny hoe, Akory ny hatsara
tarehy ny tongotry lay mitory
fiadanana, sy mitory zava-tsoa!
16 Fa izy rehetra efa tsy na-
neky ny filazan-tsara. Fa hoy
Esaia, Jehovah, iza no efa nino
ny filaza'nay?
17 Ny finoana avy tamy ny
fandrenesana, ary ny fandrene-
sana tamy ny teny n'Andriama-
nitra.
18 Fa hoy izaho, Tsy nandre
va izy? Eny tokoa, fa ny feo ny
efa niely tamy ny tany rehetra,
ary ny teny efa tratry ny farany
izao tontolo izao.
19 Fa hoy izaho, Tsy efa naha-
lala va i Isiraely? I Mosesy na-
nao hoe voalohany, Izaho ham-
pialona anareo amy ny izay tsy
olona, ary hampahatezitra ana-
reo amy ny firenena adala.
20 Fa i Esaia nanao marimari-
na hoe, Izaho hita ny izay tsy
nitady ahy; izaho fantatry izay
tsy nanontany ahy.
21 Fa hoy izytamy ny Isiraely,
Mandrak'alina no naninjira'ko
ny tàna'ko tamy ny olona tsy
manaraka, sady manohitra.

## TOKO XI.

Dia hoy izaho, Andriamanitra
efa nanary ny olo'ny va? Sana-
tria izany. Fa izaho koa 'mba
Isiraely amy ny taranaky ny Abi-
rahama, fireneny Benjamina.
2 Andriamanitra tsy nanary ny
olo'ny izay efa fanta'ny. Tsy
fantatr'areo va izay no lazai'ny
ny Soratra Masina tamy ny Eli-
ja? manao ahoana ny filaza ny
tamy n'Andriamanitra hiampan-
ga any Isiraely hoe,
3 Jehovah, izy efa namono ny
mpaminany nao ary nandrava
ny fivoadia'nao; ary izaho hiany
no sisa, ka mitady ny ai'ko
izy?
4 Fa manao ahoana ny famaly
n'Andriamanitra tamy ny? Iza-
ho efa niaro fito arivo lahy ho
ahy, izay tsy nandohalikia tamy
ny Bahala.
5 Dia amy ny izao ankehitriny
izoa, misy sisa manaraky ny fifi-
dianana amy ny fahasoavana.
6 Fa raha amy ny fahasoavana,
dia tsy amy ny asa intsony: raha
izany no fahasoavana, dia tsy
ho fahasoavana intsony. Fa ra-
ha amy ny asa, dia tsy ho faha-
soavana intsony: raha izany
no asa, dia tsy ho asa intsony.
7 Inona ary? I Isiraely tsy na-
hazo izay no tadiavi'ny: fa ny
no fidina no nahazo izany, ary
ny sisa no jambai'ny mandrak'
ankehitriny izao;
8 (Toy ny no sorata'ny hoe,
Andriamanitra efa nanome azy
fanahy matori-tory, maso fa tsy
mahita, ary sofina fa tsy man-
dre.)
9 Ary hoy Davidra, Avelao
ny lataba'ny ho famandrihana,
sy ho fisamborana, ary ho vato
fahatafintohinana, sy ho famali-
ana ho azy:
10 Avelao ho jamba ny maso
ny, 'mba tsy hahita, ary hamo-
koka mandrakariva.
11 Dia hoy izaho, Efa tafin-
tohina ho potraka va izy? Sana-
tria: fa ny famotraha'ny no na-
hatonga ny famonjena tamy ny
Jentilisa 'mba hampialona azy.
12 Ary raha ny famotraha'ny
tonga fihareny izao tontolo izao,
ary ny fahakeleza'ny tonga fiha-
reny ny Jentilisa; mainkia va
ny fahafenoa'ny?
13 Fa izaho miteny amy nareo
Jentilisa, ary amy ny izany, raha
apositaoly ny Jentilisa aho, dia
mankalaza ny atao ko;
14 Ary amy ny izany, 'mba

ahazoa'ko hampialona izay mi-
fanapa-tsinay amy ko, sy hamon-
je'ny ny sasany.
15 Fa raha ny fanaria'ny ton-
ga fihavanany izao tontolo izao,
tsy fiainana tamy ny maty va ny
fandraisa'ny?
16 Fa raha masina ny voalo-
hambokatra, dia masina ny tena
ny: ary raha masina ny fakany,
dia masina koa ny sampa'ny.
17 Ary raha no jinja'ny ny sam-
pany sasany, ary hianao, izay ta-
haky ny hazo oliva maniry ho
azy, atsofoka ao amy ny, dia mi-
ara mahazo ny fakany sy ny fa-
hatsarany ny hazo oliva hianao;
18 Aza mirehareha amy ny
sampany: fa raha mirehareha
hianao, tsy hianao no mitondra
ny fakany fa ny fakany no mi-
tondra anao.
19 Dia hilaza hoe hianao, Ny
sampany no jinja'ny hanofoha'
ny ahy.
20 Marina izany; fa ny tsy fi-
noana no nanaria'ny azy, ary hia-
nao mitoetra amy ny finoana.
Aza mirehareha, fa matahora:
21 Fa raha Andriamanitra tsy
namela ny sampany izay momba
ny faka'ny, angaha izy tsy ha-
mela anao koa.
22 Ary, indro, ny fahatsaran'
Andriamanitra sy ny fahatezera'
ny: amy ny izay potraka, dia
fahatezerana; fa amy nao, dia
fahatsarana, raha mitoetra amy
ny fahatsara'ny hianao: raha
tsy izany, dia ho jinja'ny koa hia-
nao.
23 Ary izy koa, raha tsy mitoe-
tra amy ny tsy finoana, dia ha-
tsofoka: fa Andriamanitra ma-
hay manofoka azy indray.
24 Fa raha hianao no jinja'ny
tamy ny hazo oliva izay maniry
ho azy, ary natsofo ny tamy ny
hazo oliva tsara ka tsy manaraky
ny fomba ny: mainkia va izay
manaraky ny fomba ny, ka ha-
tsofo'ny ny sampany amy ny sa-
my hazo oliva hiany?
25 Fa tsy tia ko tsy ho fanta-
tr'areo izao saro-pantarina izao,
rahalahy, (fandrao atao nareo
hendry hianareo amy ny fiheve-
rana;) fa efa nisy fahajambana
hiany tonga tamy ny Isiraely,
mandra-piditry ny fahafenoany
ny Jentilisa.
26 Ary dia ho vonje'ny avokoa
i Isiraely; toy ny sorata'ny hoe,
Hivoaka ao i Ziona ny Mpana-
faka, ary izy hampiala ny fanao-
vandratsy amy ny Jakoba:
27 Fa izao no faneke'ko tamy
ny, raha hanesotra ny helo'ny
aho.
28 Fa ny amy ny filazan-tsara,
dia fahavalo amy ny fitiava'na-
reo; fa ny amy ny no fidina, dia
malala amy ny fitiava'ny ny ra-
zana.
29 Fa tsy misy fanenenana amy
ny fanomezana sy ny fiantsoan'
Andriamanitra.
30 Fa tahaka anareo tsy nan-
kato an'Andriamanitra taloha,
kanefa hianareo namindra'ny fo
ankehitriny tamy ny tsy finoana;
31 Dia toy izany koa ankehitri-
ny ireto tsy nino, fa amy ny fa-
mindram-po nareo no ahazoa'ny
famindram-po.
32 Fa ny Andriamanitra efa na-
nidy azy rehetra tamy ny tsy fino-
ana, 'mba hamindra'ny fo amy ny
izao rehetra izao.
33 Endray, ny fahalaliny ny
hareny ny fahendrena sy ny fa-
halalan'Andriamanitra! ny fitsa-
ra'ny tsy hita lany, ary ny làla'ny
tsy hita farany!
34 Fa iza no nahalala ny sainy
ny Jehovah? ary iza no nanome
saina azy?
35 Fa iza no nanome azy taloha,
ary dia hahavaly ny azy indray?
36 Fa izy no nihiavia'ny, ary
izy no mihazona, ary izy no an-
tony ny zavatra rehetra: izy
home'ny ny voninahitra man-
drakizay. Amena.

## TOKO XII.

ARY amy ny izany izaho mifo-
na amy nareo, rahalahy, amy
ny famindram-po n'Andriamani-
tra, 'mba hanolora'nareo ny tena
nareo ho fanalamboady velona,
masina, ankasitrahan' Andria-
manitra, izay fanompoana mety
atao nareo.
2 Aza manaraky ny fanao ny
izao tontolo izao: fa miovà amy
ny fiovany ny sai'nareo, 'mba
hahafantara'nareo ny sitra-po
n'Andriamanitra, izay tsara,
sady mamy no marina.
3 Fa hoy izaho amy ny fahaso-
avana izay nome'ny ahy, ho
lazai'ko amy ny izay rehetra ao
amy nareo, aza mihevitra mihoa-
tra no ho izay tokony ho heveri'
ny; fa mihievera marina, mana-
raky ny ohatry ny finoana, izay
nomen'Andriamanitra any olona
rehetra.
4 Fa izahay manana maro,
momba ny tena iray, fa izay re-
hetra momba ny tena tsy mitovy
asa:
5 Toy izany koa izahay, kane-
fa maro, dia tena iray hiany
amy ny Kraisty, ary izay rehetra
momba ny tena dia mifampan-
dray.
6 Ary manana ny fanomezana
manaraky ny fahasoavana, izay
nome'ny antsikia, na ny famina-
niana, dia manaraky ny ohatry
ny finoana;
7 Na ny fanompoana, dia ho
amy ny fanompoana; na izay
mampianatra, dia ho amy ny
fampianarana;
8 Na izay mananatra, dia ho
amy ny fananarana; izay ma-
nome, dia ho amy ny tsy fianga-
rana; izay manapaka, dia ho a-
my ny fahazotoana; izay mamin-
dra-fo, dia ho amy ny fifaliana.
9 Avelao ny fitiavana hitoetra
amy ny tsy fihatsaravelatsihy.
Halaviro ny ratsy; miraisa amy
ny tsara.
10 Mifankatiava tahaky ny fi-
fankatiavany ny mpirahalahy;
mifanomeza voninahitra;
11 Aza malaina amy ny raha-
raha; mazotoa amy ny fanahy;
manompoa amy ny fotoan'andro.
12 Mifalia amy ny fanantena-
na; mandefera amy ny fahoria-
na; mahareta tsara amy ny
fivavahana;
13 Miantrà ny ilainy ny olona
masina; ampiandranoy ny vahi-
ny.
14 Misaora izay manenjikia
anareo; misaora, fa aza mano-
zona.
15 Mifalia amy ny izay mifaly,
ary mitomania amy ny izay
mitomany.
16 Mifampiraisa saina. Aza
mihevitra izay hireharehana, fa
manetreà tena amy ny malahelo.
Aza manao ho hendry amy ny
fihevera'nareo.
17 Aza mamaly ratsy olona.
Tandremo izay zavatra marina
eo imaso ny ny olona rehetra.
18 Raha azo atao, atavy izay
hay nareo, 'mba hiadanana amy
ny olona rehetra.
19 Ry malala, aza mamaly ra-
tsy, fa manomeza fitoerana ho
any ny fahatezerana: fa izany
no sorata'ny, Ahy ny famaliana;
ary izaho hamaly, hoy ny Je-
hovah.
20 Koa amy ny izany, raha
noana ny fahavalo nao, omeo
hanina izy; raha mangetaheta
izy, omeo ho sotroina: amy ny
izany, dia hanambatra vain'afo
amy ny loha ny hianao.
21 Aza mety ho rese'ny ny
ratsy, fa mandresea ny ratsy
amy ny soa.

## TOKO XIII.

AVELAO ny olona rehetra hane-
ky ny fanefana lehibe. Fa tsy
misy fanefana afa tsy ny avy ta-
my n'Andriamanitra: fa izay mi-
sy no tendren'Andriamanitra.

2 Ary amy ny izany, izay ma-
nohitra ny fanefana, dia mano-
hitra ny fandidian'Andriamani-
tra: ary izay manohitra, dia ha-
hazo fampijaliana ho azy izy.
3 Fa ny mpanapaka tsy taho-
try ny hanao soa, fa any ratsy.
Hianao tsy mety hatahotra ny
fanefana va? atavy izay soa, ary
hianao hahazo dera amy ny
izany:
4 Fa mpanompo an'Andriama-
nitra izy, ka soa ho anao. Fa
raha hianao manao ratsy, mata-
hora; fa izy tsy mitondra ny
sabatra foana: fa izy mpanom-
po an'Andriamanitra, mpamaly
'mba handatsaka ny fahatezera-
na amy ny izay manao ratsy.
5 Koa amy ny izany, tsy mety
raha tsy maneky hianareo, ka tsy
amy ny misy fahatezerana hiany,
fa amy ny soa fieritreretana koa.
6 Fa amy ny izany mandoava
hiany hetra hianareo: fa mpa-
nompo Andriamanitra izy, ka
mitandrina izany indrindra man-
drakariva.
7 Koa amy ny izany, aloavy ny
trosa ny izy rehetra: hetra ho
any izay andoavan-ketra; faha-
tahorana ho any izay atahorana;
voninahitra ho any izay omem-
boninahitra.
8 Aza mitrosa amy n'olona
akory, afa tsy ny fifankatiavana:
fa izay mifankatia no mankato
ny lalàna.
9 Fa izany, Aza manintaka hi-
anao, Aza mamono olona hia-
nao, Aza mangalatra hianao, Aza
miampanga laingia hianao, Aza
tia halatra hianao; ary raha misy
didy hafa, dia tonga amy ny izao
teny izao, Hianao ho tia ny na-
ma'nao tahaky ny tena nao.
10 Ny fitiavana tsy manao ra-
tsy amy ny nama'ny: ary ny fitia-
vana no fankatoavany ny lalàna.
11 Ary izao, ka mahafantatra
ny taona, fa ankehitriny izao efa
tokony hifoha amy ny fatoriana:
fa ankehitriny ny famonjeny an-
tsikia akeki-keky kokoa no ho vao
ninoa'ntsikia.
12 Efa lasan-davitra ny alina,
ary efa omby akeky ny andro:
ary amy ny izany avelao haria'
ntsikia ny asa ny ny maizina, ary
hitafian'tsikia ny fiarovana amy
ny mazava.
13 Avelao isikia hitondra tena
tsara tahaky ny amy ny andro;
tsy amy ny fahajejoana na ny fa-
hamamoana, tsy amy ny fisokoa-
na, na ny filan-dratsy, tsy amy
ny fanoherana na ny fialonana.
14 Fa atafio anareo i Jesosy
Kraisty Tompo, ary aza mikely
aina amy ny filany ny nofo.

## TOKO XIV.

Ary raiso nareo izay malemy
amy ny finoana, fa aza ifandi-
rana.
2 Fa ny anankiray izay mino
mahazo homana ny zavatra re-
hetra; ary ny anankiray izay
malemy homana anana.
3 Izay mihinana, aza avela ha-
naratsy izay tsy mihinana; ary
izay tsy mihinana, aza avela hi-
tsara izay mihinana: fa ny An-
driamanitra efa nandray azy.
4 Iza hianao izay mitsara ny
mpanompo ny olon-kafa? ny
tompo ny no itoera'ny sy ahala-
voa'ny. Eny, izy ho hazoni'ny:
fa ny Andriamanitra no maham-
pahatoetra azy.
5 Ny olona anankiray manao
ny andro iray mihoatra no ho ny
sasany: ary ny anankiray manao
ny andro rehetra mitovy. Ave-
lao ny olona rehetra samy haha-
lala izany amy ny sai'ny.
6 Izay mitandrina ny andro,
dia mitandrina ho any Tompo;
ary izay tsy mitandrina ny andro,
dia tsy mitandrina ho any Tom-
po. Izay mihinana, dia mihi-
nana amy ny Tompo, fa izy mi-
saotra an'Andriamanitra; ary
izay tsy mihinana, dia tsy mihi-

nana amy ny Tompo, ary misoa-
tra an'Andriamanitra.
7 Fa isikia tsy misy velon-koa-
zy, ary tsy misy maty ho azy.
8 Fa raha velona isikia, dia ve-
lona any Tompo; ary raha maty
isikia dia maty any Tompo: ary
amy ny izany na velona na ma-
ty isikia, dia any Tompo.
9 Fa izany no nahafatesa'ny
Kraisty sy nahaveloma'ny, 'mba
ho Tompo ny ny maty sy ny ve-
lona.
10 Fa nahoana hianao no mi-
tsara no rahalahy nao? ary na-
hoana hianao no manaratsy ny
rahalahy nao? fa isikia rehetra
hiseho ao amy ny fitsarany ny
Kraisty.
11 Fa izany no sorata'ny, Raha
velona aho, hoy Jehovah, ny
lohalikia rehetra handohalikia
amy ko, ary ny lela rehetra ha-
neky an'Andriamanitra.
12 Ary amy ny izany isikia re-
hetra samy hilaza izay natao ny
ny tena ny amy n'Andriamanitra.
13 Koa amy ny izany, aza mi-
fampitsara intsony isikia: fa
aleo mitsara ity, 'mba tsy hisy
fandavoana na fahatafintohinana
amy ny rahalahy.
14 Izaho mahalala ary mane-
ky any Jesosy Tompo, fa tsy
misy maloto ho azy: fa izay
manao ny zavatra ho maloto, dia
maloto amy ny izy.
15 Fa raha ny rahalahy nao
sosotra amy ny fihina'nao, hia-
nao dia tsy manaraky ny fitia-
vana intsony. Aza manimba
azy amy ny fihina'nao, fa i
Kraisty maty nisolo azy.
16 Ary aza avela ho teneni'ny
ratsy ny soa azo nareo:
17 Fa ny fanjakan'Andriama-
nitra tsy ny amy ny fihinana, na
ny amy ny fisotro; fa fahamari-
nana, sy fiadanana, ary fifaliana
amy ny Fanahy Masina.
18 Fa izay manompo any Krais-
ty no ankasitrahan' Andriamani-
tra, ary derai'ny ny olona.
19 Dia avelao isikia hanaraka
ny amy ny fiadanana, sy ny amy
ny ifananarana.
20 Fa ny amy ny hanina tsy
'mba manimba ny asa n'Andria-
manitra. Ny zavatra rehetra
madio tokoa; fa ratsy, raha amy
ny olona izay mihinana amy ny
fahatafintohinana.
21 Tsy tsara 'mba hihinana
nofo, na hisotro toaka, na hanao
izay hahatafintohina, na handa-
vo, na hahalemy ny rahalahy nao.
22 Hianao manam-pinoana?
hazony ho anao eo anatrehan'
Andriamanitra. Finaritra izay
tsy manameloka ny tena ny amy
ny izay eke'ny.
23 Ary izay mifady hanina, ka
homana, dia meloka izy, fa tsy
homana amy ny finoana: fa izay
rehetra tsy avy amy ny finoana
dia ota.

## TOKO XV.

Fa isikia izay matanjaka dia to-
kony hitondra na fahosany ny
malemy, ka tsy hankasitraka ny
tena 'ntsikia.
2 Avelao isikia rehetra hanka-
sitraka ny namana amy ny fana-
van-tsoa, 'mba ho fianarana.
3 Fa i Kraisty aza, tsy nanka-
sitraka ny tena ny; fa izany no
sorata'ny, Ny latsa ny izay nan-
datsa ny anao, efa nanjo ahy.
4 Fa izay rehetra no sorata'ny
taloha, dia no sorata'ny ho fia-
naran'tsikia, 'mba hahazoan'tsi-
kia fanantenana amy ny fahare-
tana, sy ny fifaliana amy ny So-
ratra Masina.
5 Fa Andriamanitry ny fahare-
tana sy ny fifaliana hanome
anareo, hifampiray hevitra ma-
naraky ny Kraisty Jesosy:
6 'Mba hiraisa'nareo saina sy
ho vava iray hankalaza an'An-
driamanitra, ny Ray ny Jesosy
Kraisty Tompo 'ntsikia.
7 Koa amy ny izany, mifam-

pandraisa hianareo, tahaky ny
nandraisa'ny Kraisty antsikia
koa ho amy ny voninahitr'Andriamanitra.
8 Ary hoy izaho, fa i Jesosy
Kraisty efa nanompo ny famorana
tamy ny fahamarinan'Andriamanitra,
'mba hahato ny fikiasana
tamy ny razana:
9 'Mba hankalazai'ny ny Jentilisa
ny Andriamanitra tamy ny
famindram-po; toy ny no sorata'ny
hoe, Fa izany no anake'ko
anao ao amy ny Jentilisa, ary
hihira amy ny anara'nao.
10 Ary hoy izy indray, Mifalia
hianareo Jentilisa amy ny olo'ny.
11 Ary koa, Midera any Jehovah
hianareo Jentilisa rehetra;
ary mankalazà azy hianareo
olona rehetra.
12 Ary hoy koa i Esaia, Hisy
fakany Jese, ary izy hitsangana
hanjaka any Jentilisa; fa izy
no hantenai'ny ny Jentilisa.
13 Fa Andriamanitry ny fanantenana
hameno anareo amy
ny fifaliana rehetra, sy ny fiadanana
amy ny finoana, 'mba hitomboa'nareo
amy ny fanantenana,
amy ny hery ny ny Fanahy
Masina.
14 Ary izaho mahazo am-po
anareo, rahalahy ko, fa hianareo
efa feno fahatsarana, ary feno
fahalana rehetra, dia mahay mifampananatra.
15 Kanefa, rahalahy, izaho efa
nanoratra sahy sahy hiany tamy
nareo ny amy ny sasany, 'mba
hampahatsiaro anareo, amy ny
fahasoavana izay nomen'Andriamanitra
ahy,
16 'Mba ho mpanompo any
Jesosy Kraisty any amy ny Jentilisa
aho, ka mitory ny filazantsara
n'Andriamanitra, 'mba
hankasitraha'ny ny fanolorany
ny Jentilisa, ka nahamasini'ny
ny Fanahy Masina.
17 Ary amy ny izany, izaho
manana fandokafana amy ny
Kraisty Jesosy, amy ny izay an'
Andriamanitra.
18 Fa izaho tsy sahy hilaza
izay zavatra tsy nampanavi'ny
ny Kraisty ahy, 'mba hampaneky
ny Jentilisa amy ny teny sy
ny atao,
19 Tamy ny hery ny ny famantarana
sy ny fahagagana, amy
ny hery ny ny Fanahy Masina;
ka dia hatr'eo i Jeriosalema, ary
manodidina hatr'any Iliorikio,
no nahatanteraha'ko ny fitoria'
ko ny filazan-tsara any Kraisty.
20 Fa toy izany, izaho efa nanao
izay tratra ko hitory ny filazan-tsara,
ka tsy amy ny izay nilaza'ny
ny anarany Kraisty, fandroa
izaho hanangana amy ny
fanorenany izay natao ny sasany:
21 Fa toy ny no sorata'ny
hoe, Izay tsy nilaza'ny no hahita;
ary izay tsy nandre no hahafantatra.
22 Izany no nanampona ahy
matetikia hankany amy nareo.
23 Ary ankehitriny tsy misy
itoerana intsony amy ny ity tany
ity, ary efa niri'ko ela hankany
amy nareo;
24 Fa raha mankany Sipania
aho, dia manantena hahita anareo
amy ny aleha ko: ary hateri'nareo
any aho, rehefa tafahaona
amy nareo ka ravo.
25 Fa izaho hankany Jeriosalema
ankehitriny 'mba hanompo
ny olona masina.
26 Ary efa sitra-po ny amy ny
Makedonia sy Akaia hiantra ny
olona masina, izay malahelo any
Jeriosalema.
27 Fa sitra-po ny tokoa; ary
mpitrosa ny izy. Fa raha ny
Jentilisa nahazo izay hahasoa
ny fanahy ny, dia tokony hanompo
azy koa izy ny amy ny nofo.
28 Ary rehefa nahavita izany
aho, ary no marihi'ko tamy ny
izao fahavokarana izao, dia ho
ao amy nareo aho raha ho any
Sipania.

29 Ary fantatr'o fa, raha tonga
any amy nareo aho, dia ho tonga
amy ny famenoany ny fitahiany
Kraisty.
30 Ary izaho mifona amy na-
reo, rahalahy, amy ny alalany ny
Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia,
sy ny fitiavany ny Fanahy, 'mba
hanareza'nareo hivavaka amy
n'Andriamanitra hahasoa ahy;
31 'Mba ho vonje'ny aho amy
ny izay tsy mino any Jiodia; ary
'mba hankasitraha'ny ny olona
masina izay fanompoana atao ko
any Jeriosalema;
32 'Mba hankanesa'ko amy
nareo amy ny fifaliana, raha
avela n'Andriamanitra, ary 'mba
hiaraha'ntsikia hifaly.
33 Ary 'mba ho amy nareo re-
hetra anie ny Andriamanitra ny
fiadanana. Amena.

## TOKO XVI.

Indro Fibe anabavy 'ntsikia
mpanompo ny fiangonana, izay
tany Kenkerea:
2 'Mba ho raisi'nareo izy amy
ny Tompo toy izay mendrikia
ny olona masina, ary 'mba ham-
pia'nareo izy amy ny raharaha
izay ila'ny anareo: fa izy na-
monjy ny maro sy izaho koa.
3 Veloma amy ny Porisila sy
Akoila mpiaramiasa amy ko, amy
ny Kraisty Jesosy:
4 (Izay nanolotra ny tenda ny
nisolo ny ai'ko: tsy izy hiany
no isaora'ko, fa ny fiangonana
rehetra amy ny Jentilisa koa.)
5 Sy ny fiangonana izay ao
an-trano ny koa. Veloma amy
ny Epenetosa, malala ko, izay
voalohambokatra any Asia, amy
ny Kraisty.
6 Veloma amy ny Mary, izay
nikely aina indrindra tamy 'ntsi-
kia.
7 Veloma amy ny Andronikosa,
ary Jionia hava'ko, ary ny na-
ma'ko niara-nifatotra tamy ko,
izay malaza amy ny apositaoly
izay any Kraisty taloha ko.
8 Veloma amy ny Ampiliasa,
malala ko amy ny Tompo.
9 Veloma amy ny Oribana,
mpiara miasa amy 'ntsikia amy
ny Kraisty, sy Sitakiosa malala
ko.
10 Veloma amy ny Apelesy
ankasitraha'ny amy ny Kraisty.
Veloma amy ny izay fehy ny ny
Arisitobaolao.
11 Veloma amy ny Herodiona,
hava'ko. Veloma amy ny izay
fehy ny ny Narikiosa izay amy
ny Tompo.
12 Veloma amy ny Triofaina
sy Triofosa, izay miasa amy ny
Tompo. Veloma amy ny Pe-
risy malala, izay nikely aina in-
drindra tamy ny Tompo.
13 Veloma amy ny Riofiosa no
fidina ao amy ny Tompo, sy amy
'ndreny ny sady reny ko.
14 Veloma amy ny Asionkeri-
tosa, Filegona, Herimasy, Patro-
basy, Herimesy, sy izay rahalahy
ao amy ny.
15 Veloma amy ny Filologiosa,
sy Jiolia, Nerea, ary ny anabavy
ny, sy Oliompasa, ary ny olona
masina rehetra izay ao amy ny.
16 Mifanava veloma amy ny
fanorohana masina. Ny fiango-
nany Kraisty rehetra manao ve-
loma anareo.
17 Fa izaho mifona amy na-
reo, rahalahy, tandremo izay
mampisaraka sy mahatafintohi-
na, ka manohitra ny fampiana-
rana, izay efa nianara'nareo;
ary mialà amy ny.
18 Fa izany no tsy manompo
any Kraisty Tompo 'ntsikia, fa
ny any ny kibo ny hiany; ary
amy ny teny marina, sy ny fila-
zan-tsoa mamitaka ny fo ny ny
marina.
19 Fa ny fanaraha'nareo efa
niely tamy ny olona rehetra.
Ary amy ny izany dia faly aho
amy ny atao nareo: fa tia ko ho
hendry hianareo amy ny izay

soa, ary tsy haninona amy ny
izay ratsy.
20 Fa Andriamanitry ny fiada-
nana hanorotoro any Satana
faingiana ho hitsahi'ny ny ton-
gotr'areo. Ho amy nareo anie
ny fahasoavany ny Jesosy Krais-
ty Tompo 'ntsikia.
21 I Timoty mpiaramiasa amy
ko, sy Liokiosa, sy Jasona, ary
Sosipatera hava'ko, manao ve-
loma anareo.
22 Izaho Peritiosa izay nano-
ratra ity episitily ity, manao ve-
loma anareo amy ny Tompo.
23 I Gaiosa ny nitoera'ko, sy
ny fiangonana rehetra manao
veloma anareo. I Erasitosa
izay mpandraharaha ao an-tanà-
na manao veloma anareo, ary
Koaritosa, rahalahy.
24 Ho amy nareo rehetra anie
ny fahasoavany ny Jesosy Krais-
ty Tompo 'ntsikia. Amena.
25 Ary ho any izay mahay
mampitoetra anareo manaraky
ny filaza'ko tsara, sy ny fitoria'
ko any Jesosy Kraisty, (manara-
ky ny fanambarany ny fiefenana,
izay nafeni'ny fony taloha in-
drindra,
26 Fa ankehitriny vao naseho,
ary amy ny Soratra Masina ny
mpaminany, manaraky ny didy
n'Andriamanitra mandrakizay,
natao ny ho fantatry ny Jentilisa
rehetra 'mba ho fanarahana amy
ny finoana;
27 Ary ho an'Andriamanitra
izay hendry hiany anie no home-
na voninahitra amy ny alalany
ny Kraisty mandrakizay man-
drakizay. Amena.

---

## NY EPISITILY VOALOHANY

### NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY KORINTIANA.

### TOKO I.

I Paoly, atao ny ho apositaoly
any Jesosy Kraisty amy ny fan-
kasitrahan'Andriamanitra, ary
Sositenesy rahalahy,
2 Ho any ny fiangonan' An-
driamanitra, izay ao i Korinta,
ho any izay ahamasini'ny amy
ny Kraisty Jesosy, ho any izay
nantsoi'ny, ho any ny olona ma-
sina, sy izay rehetra eny tontolo
eny mivavaka amy ny anarany
Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia
sady azy no antsikia :
3 Fahasoavana ho anareo, sy
fiadanana avy amy n'Andria-
manitra Ray 'ntsikia, sy Jesosy
Kraisty Tompo.
4 Izaho misaotra an'Andria-
manitra mandrakariva ho ana-
reo, amy ny fahasoavan'Andria-
manitra, izay nome'ny anareo
tamy ny alalany Jesosy Kraisty;
5 Fa tamy ny zavatra rehetra
nampanana'ny anareo harena ta-
my ny, dia amy ny fiteny rehe-
tra sy ny fahalalana rehetra;
6 Toy ny natao ny ho to ny fi-
lazany ny Jesosy Kraisty tamy
nareo :
7 Dia tsy latsaka amy ny faha-
soavana na kely akory hiana-
reo; ka miandry ny fisehoany
ny Jesosy Kraisty Tompo 'ntsi-
kia:
8 Izay hahamafy anareo koa,
hatr'amy ny farany, 'mba tsy
hanana'nareo tsiny amy ny an-
dro ny Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia.
9 Marina ny Andriamanitra ta-
my ny izay niantsoa'ny anareo
ho amy ny fihavanany Jesosy
Kraisty Zana'nyTompo 'ntsikia.

10 Ary mifona amy nareo aho,
rahalahy, amy ny anarany Jeso-
sy Kraisty Tompo 'ntsikia, 'mba
hiray teny hianareo rehetra, ary
'mba tsy hisy fisarahana amy
nareo; fa 'mba hiraisa'nareo fa-
nahy sy saina.
11 Fa izao no lazai'ny izay ao
amy ny trano ny Koloe ny amy
nareo, rahalahy ko, fa misy fi-
fandirana amy nareo.
12 Ary izao no lazai'ko, fa hi-
anareo samy manao hoe, Izaho
any Paoly; ary izaho any Apo-
losy; ary izaho any Kefasy; ary
izaho any Kraisty.
13 Efa no zaraina va i Krais-
ty? efa no homboa'ny tamy ny
hazo fijaliana va i Paoly nisolo
anareo? efa natao ny batisa ta-
my ny anarany Paoly va hiana-
reo?
14 Izaho misaotra an'Andria-
manitra, fa tsy nisy natao ko
batisa hianareo, afa tsy i Kirisi-
posa sy Gaiosa;
15 Fandrao misy milaza fa,
izaho efa nanao batisa tamy ny
anara'ko.
16 Ary izaho efa nanao batisa
ny mpianakavy ny Sitefanasa
koa: afa tsy izay, tsy hita ko
izay natao ko batisa.
17 Fa i Kraisty tsy naniraka
ahy hanao batisa, fa hitory ny fi-
lazan-tsara: tsy amy ny fahen-
dreny ny teny, fandrao hatao ny
ho foana ny fijaliany Kraisty.
18 Fa ny fitoriany ny fijaliana,
dia fahadalana amy ny izay ma-
ty; fa hery n'Andriamanitra
amy 'ntsikia izay no vonje'ny.
19 Fa efa no sorata'ny hoe,
Izaho hanimba ny fahendreny
ny hendry, ary hahafoana ny fa-
halalany ny manam-panahy.
20 Aiza ny hendry? aiza ny
mpanoratra? aiza ny be ditra
amy ny izao tontolo izao? tsy
natao n'Andriamanitra ho tonga
fahadalana va ny fahendreny
izao tontolo izao?
21 Fa raha izao tontolo izao
tamy ny fahendren'Andriamani-
tra tsy nahalala an'Andriamani-
tra tamy ny fahendrena, dia si-
trak'Andriamanitra amy ny fa-
hadalana ny fitorian-teny ha-
monjy izay mino.
22 Kanefa ny Jiosy mila fa-
mantarana, ary ny Girikia mita-
dy fahendrena:
23 Fa izahay mitory any Krais-
ty izay no homboa'ny tamy ny
hazo fijaliana, amy ny Jiosy ho
fahatafintohinana, ary amy ny
Girikia ho fahadalana;
24 Fa amy ny izay nantsoi'ny,
na ny Jiosy, na ny Girikia,
Kraisty hery n'Andriamanitra,
ary fahendren'Andriamanitra.
25 Fa ny fahadalan'Andriama-
nitra hendry no ho ny olona;
ary ny fahalemian'Andriamani-
tra mahery no ho ny olona.
26 Fa hianareo mahita ny fian-
tsoa'nareo, rahalahy, fa tsy ma-
ro olon-kendry manaraky ny no-
fo, tsy maro manan-daza, tsy
maro andriandahy no nantsoi'
ny:
27 Fa ny Andriamanitra efa ni-
fidy ny adala amy ny izao tonto-
lo izao 'mba hahavery hevitra ny
hendry; ary ny Andriamanitra
efa nifidy ny malemy amy ny
izao tontolo izao 'mba hahavery
hevitra ny mahery;
28 Ary ny faraidina amy ny
izao tontolo izao, sy ny no teva-
tevaina no fidy n'Andriamanitra,
ary izay tsy misy, 'mba hahafo-
ana izay misy:
29 'Mba tsy hisy nofo mahazo
mirehareha eo anatreha'ny.
30 Fa izy no nanava'ny anareo
amy ny Kraisty Jesosy, izay na-
tao n'Andriamanitra tamy 'ntsi-
kia ho fahendrena, sy fahama-
rinana, sy fahamasinana, ary fa-
navotana:
31 Fa toy ny no sorata'ny hoe,
Izay mankalaza, avelao izy han-
kalaza amy ny Jehovah.

TOKO II.

Ary izaho, rahalahy, raha tonga
tany amy nareo, tsy avy amy ny
ny fahatsaran-teny, sy ny fahen-
drena, raha nitory tamy nareo ny
filazan'Andriamanitra.
2 Fa tsy ninia'ko ho fantatr'a-
reo, afa tsy Jesosy Kraisty, sy
ny nanomboa'ny azy.
3 Ary izaho teo amy nareo ta-
my ny fahalemena sy ny fataho-
rana, ary ny fangovitana be.
4 Ary ny teny ko sy ny fitoria'
ko teny, tsy teo amy ny fiteny
ny fahendrena mahataona, fa
tamy ny fanehoany ny Fanahy
sy ny hery:
5 'Mba tsy hitoera'ny ny finoa'
nareo amy ny fahendreny ny
olona, fa amy ny hery n'Andria-
manitra.
6 Kanefa izahay milaza fahen-
drena amy ny izay efa nahay:
fa tsy ny fahendreny izao fiai-
nana izao, na ny amy ny mpana-
paky izao fiainana izao, izay ho
simba:
7 Fa izahay milaza ny fahen-
dren'Andriamanitra tamy ny fa-
nafenana izay niafina, izay no
tendren'Andriamanitra fony tsy
'mbola nanava'ny izao tontolo
izao, ho voninahitr'ay:
8 Izay tsy fantatry ny mpana-
paky izao fiainana izao: fa raha
fanta'ny, dia tsy no homboa'ny
ny Tompo ny ny voninahitra.
9 Fa toy ny no sorata'ny hoe,
Tsy 'mbola hita ny maso, ary
tsy 'mbola re ny sofina, na dia
niditra tao amy ny fo ny ny olo-
na, izay zavatra namboarin'An-
driamanitra ho any izay tia azy.
10 Fa nampanambarain'An-
driamanitra ny Fanahy ny tamy
nay izany: fa ny Fanahy ma-
mantatra ny zavatra rehetra, dia
ny zavatra lalin-tsaina an'An-
driamanitra.
11 Fa iza no olona mahalala
ny any ny olona, afa tsy ny fa-
nahy ny ny olona, izay ao anaty
ny? dia toy izany ny an'Andria-
manitra, tsy fantatry ny olona,
afa tsy ny Fanahy n'Andriama-
nitra.
12 Ary izahay efa tsy nandray
ny fanahy ny izao tontolo izao,
fa ny fanahy izay avy amy
n'Andriamanitra; 'mba ho fan-
tatr'ay izay nomen'Andriamani-
tra anay.
13 Izany koa no lazai'nay, tsy
amy ny teny izay nampianari'ny
ny fahendreny ny olona, fa tamy
ny izay nampianari'ny ny Fana-
hy; ka manambara ny zavatry
ny fanahy amy ny fanahy.
14 Fa ny olona izay manaraky
ny tena ny, tsy mandray izay
any Fanahy n'Andriamanitra:
fa atao ny ho fahadalana izany:
ary tsy azo ny fantarina, fa amy
ny fanahy no hahafantara'ny azy.
15 Dia izay manaraky ny fa-
nahy mahafantatra ny zavatra
rehetra, kanefa tsy fantari'ny ny
olona izy.
16 Fa iza no efa nahalala ny
sainy ny Tompo, 'mba hampi-
anatra azy? Fa izahay manana
ny sainy Kraisty.

TOKO III.

Ary izaho, rahalahy, tsy maha-
zo miteny amy nareo tahaky izay
manaraky ny fanahy, fa tahaky
izay manaraky ny nofo, dia ta-
haky ny amy ny zaza bodo amy
ny Kraisty.
2 Izaho efa namelona anareo
tamy ny ronono, fa tsy tamy ny
hanina: fa hianareo tsy nahate-
lina izany, ary tsy 'mbola maha-
telina mandrak'ankehitriny.
3 Fa 'mbola manaraky ny no-
fo hianareo: fa raha misy fia-
lonana, sy fanoherana, ary fisa-
rahana amy nareo, tsy manara-
ky ny nofo va hianareo, ary
mandeha manaraky ny fanao ny
ny olona?
4 Fa raha hoy ny iray, izaho
any Paoly; ary hoy koa ny iray,

izaho any Apolosy; tsy manara-
ky ny nofo va hianareo?
5 Dia iza no i Paoly, ary iza
no i Apolosy, fa ny mpanompo
izay ninoa'nareo, ka dia tahaky
ny nome'ny ny Tompo ho any
ny isan'olona?
6 Izaho efa namboly, i Apolo-
sy efa nandena; fa Andriamani-
tra no mampitombo.
7 Ka dia tsinontsinona izay
mamboly, na izay mandena; fa
Andriamanitra no mampitombo.
8 Kanefa iray hiany ny mpam-
boly sy ny mpandena: ary izy
rehetra samy handray ny fitia ny
manaraky ny asa natao ny.
9 Fa izahay mpiombona amy
n'Andriamanitra: hianareo no
saha n'Andriamanitra, rafitr'
Andriamanitra.
10 Manaraky ny fahasoavana
nomen'Andriamanitra ahy, taha-
ky ny mpahay rafitra, natao ko
ny fanorenana, ary ny sasany
manangana amy ny. Fa ave-
lao ny olona rehetra hitandrina
izay fanangana'ny amy ny.
11 Fa tsy misy olona mahay
manao fanorenana hafa, afa tsy
izay natao, izay Jesosy Kraisty.
12 Ary raha misy manangana
amy ny izany fanorenana izany,
volamena, volafotsy, vato soa,
hazo, bozaka, vody vary;
13 Ny asa ny ny olona rehetra
dia haseho ny: fa ny andro ha-
nambara azy, fa ho fantari'ny
amy ny afo; ary ny afo no ha-
mantatra ny toetry ny asa ny ny
olona rehetra.
14 Raha ny asa ny ny olona
maharitra amy ny izay nananga-
na'ny, dia hahazo fitia izy.
15 Raha ho dora'ny ny asa ny
ny olona, dia hahazo fahavere-
zana izy: fa ny tena ny no ho
vonje'ny; ka dia toy ny amy ny
afo hiany.
16 Tsy fantatr'areo va, fa tem-
poly n'Andriamanitra hianareo,
ary ny Fanahy n'Andriamanitra
mitoetra amy nareo?
17 Raha misy manimba ny
tempoly n'Andriamanitra, dia ho
simba n'Andriamanitra kosa
izy; fa masina ny tempoly n'An-
driamanitra, hianareo izany.
18 Aza mamita-tena. Fa raha
misy amy nareo manao ho hen-
dry amy ny izao fiainana izao,
avelao izy ho adala 'mba ho hen-
dry.
19 Fa ny fahendreny izao ton-
tolo izao, dia fahadalana raha
amy n'Andriamanitra. Fa izany
no sorata'ny, Izy maka ny hen-
dry amy ny fahendre'ny.
20 Ary koa, Ny Tompo maha-
lala, fa zava poana ny fihevera-
ny ny hendry.
21 Ary amy ny izany, aza misy
mankalaza olona. Fa anareo
ny zavatra rehetra;
22 Na i Paoly, na i Apolosy,
na i Kefasy, na izao tontolo izao,
na ny fiainana, na ny fahafate-
sana, na ny ankehitriny, na ny
ho avy; dia anareo avokoa;
23 Ary hianareo any Kraisty;
ary i Kraisty an'Andriamanitra.

## TOKO IV.

Ary amy ny izany avelao hatao
ny ny olona izahay, ho toy ny
mpanompo any Kraisty hiany,
sy ny mpitandrina ny fanafen'
Andriamanitra.
2 Ary izay ilai'ny amy ny mpi-
tandrina, 'mba hazoto izy.
3 Fa atao ko zavatra kely fo-
ana izany, na helohi'nareo, na
helohi'ny ny olona aza aho: fa
izaho tsy manameloka ny tena
ko.
4 Fa tsy hita ko izay hatao ko;
fa raha tsy ahitsy ny amy ny
izany aza aho: fa izay mitsara
ahy no Tompo.
5 Ary amy ny izany, aza mi-
tsara aloha ny ny fitoan'andro,
ambara-pihavy ny Tompo, izay
hampahazava ny fiafenany ny
maizina, ary haneho ny fisainany

ny fo; ary dia hanan-daza amy
n'Andriamanitra izy rehetra.
6 Ary izany zavatra izany, ra-
halahy, atao ko ho ahy sy Apolo-
sy amy ny fitiava'nareo; 'mba
tsy hianara'nareo amy nay hanao
mihoatra no ho izay no sorata'
ny, 'mba tsy hisy hirehareha'
nareo amy ny sasany hanaratsy
ny sasany.
7 Fa iza no mampihoatra anao?
ary inona no anana'nao, izay tsy
no raisi'nao? fa raha nandray
hiany hianao, nahoana hianao
no mirehareha toy izay tsy nan-
dray?
8 Ary efa feno hianareo, ary
efa manan-karena hianareo, hia-
nareo efa nanjaka fa tsy tamy
nay: ary tia ko raha nanjaka
tokoa hianareo 'mba hiaraha'
ntsikia hanjaka.
9 Fa atao ko fa naseho n'An-
driamanitra izahay apositaoly tao
aoriana, toy izay natao ny ho
faty: 'mba ho fitsinjovany izao
tontolo izao, sy ny anjely, ary
ny olona.
10 Izahay dia adala amy ny
fitiavany ny Kraisty, fa hianareo
hendry amy ny Kraisty; izahay
malemy, fa hianareo mahery;
hianareo manan-daza, fa izahay
afa-boroka.
11 Mandrak'ankehitriny izany,
dia noana izahay, sy mangeta-
heta, sy mitanjaka, ary voa taha-
maina, sady tsy manan-kitoe-
rana;
12 Ary mikiely aina, ka miasa
amy ny tàna'nay: raha no ha-
ratsi'ny, dia misaotra izahay;
raha enjehi'ny, dia mandefitra
izahay:
13 Raha teneni'ny ratsy, dia
mifona izahay: izahay atao ny
toy ny faditry izao tontolo izao,
sy faikany ny zavatra rehetra
ambarak'ankehitriny.
14 Izaho tsy manoratra izany
zavatra izany 'mba hampaha-
menatra anareo, fa tahaky ny
zanak'o malala ko no ananara'
ko anareo.
15 Kanefa na manana mpam-
pianatra iray alina amy ny Krais-
ty aza hianareo, tsy maro ray
hianareo: fa izaho no niteraka
anareo ho any Kraisty Jesosy
tamy ny filazan-tsara.
16 Ary amy ny izany, izaho
mifona amy nareo, 'mba ho
mpianatra ahy hianareo.
17 Fa izany no naniraha'ko
any Timoty tany amy nareo, izay
zana'ko malala ko, ary mazoto
amy ny Tompo, izy hampaha-
tsiaro anareo ny aleha ko, izay
ao amy ny Kraisty, tahaky ny
ampianari'ko ny fiangonana re-
hetra eny tontolo eny.
18 Fa ny sasany niavonavona,
toy ny tsy hankany amy nareo
aho.
19 Fa izaho hankany amy na-
reo faingiana, raha avela ny
Tompo, ary hahafantatra, fa tsy
ny fiteny izay miavonavona, fa
ny hery.
20 Fa ny fanjakan'Andriama-
nitra tsy amy ny teny, fa amy
ny hery.
21 Inona ary no ilai'nareo?
izaho hankany amy nareo amy
ny hazo va, fa amy ny fitiavana,
sy ny fahalemem-panahy?

TOKO V.

Efa niely be hiany, fa misy fi-
landratsy amy nareo, ary filan-
dratsy izay tsy misy to'azy, na
dia amy ny Jentilisa aza, ka
nisy anankiray naka ny vady
'ndray ny.
2 Ary hianareo niavonavona
no ho tsy nampahalahelo anareo
izany, ka tsy nampisarahi'nareo
izay nanao izany zavatra izany
tamy nareo.
3 Fa ny tena ko tsy tao, fa ny
fanahy ko no tao, efa voa tsara
ko tahaky ny efa tao aho, izay
nanao toy izany,
4 Amy ny anarany ny Jesosy

Kraisty Tompo 'ntsikia, raha
miangona hianareo, ary ny fa-
nahy ko ao amy ny hery ny Je-
sosy Kraisty Tompo 'ntsikia,
5 'Mba hanolora'nareo lay a-
nankiray izay ho any Satana,
ho fanimbany ny nofo, 'mba ho
vonje'ny ny fanahy amy ny an-
dro ny Jesosy Tompo.
6 Tsy mety ny firehareha'na-
reo. Tsy fantatr'areo va, fa ny
kely masirasira dia mahasira-
sira ny vongana rehetra?
7 Ary amy ny izany diovy ny
masirasira ela 'mba ho vongana
vaovao hianareo, toy izay tsy
'mbola masirasira. Fa i Kraisty
ny pasikia antsikia no vonoi'ny
nisolo antsikia:
8 Ary amy ny izany, avelao ho
tandrema'ntsikia ny fanasana, ka
tsy amy ny fahasirasiran'ela, na
amy ny fahasirasirany ny lolom-
po, sy ny fanaovan-dratsy; fa
amy ny fahasirasirany ny fahi-
tsiana sy ny fahamarinana.
9 Izaho nanoratra tamy nareo
tamy ny episitily 'mba tsy hiray
amy ny mpanao filandratsy hia-
nareo:
10 Kandrefa tsy dia ary hia-
lana avokoa ny mpanao filan-
dratsy amy ny izao tontolo izao,
na ny mpahihitra, na ny mpan-
doza, na ny mpanao sampy; fa
raha izany tsy mahay tsy miala
amy ny izao tontolo izao hia-
nareo.
11 Fa ankehitriny izaho efa
nanoratra tamy nareo, 'mba tsy
hiray amy ny, na mihinana, na
dia rahalahy aza, raha mpanao
filandratsy izy, na mpahihitra, na
mpanao sampy, na mpanompa,
na fileony, na mpandoza.
12 Fa atao ko ahoana no hitsa-
ra ny any ivelany? tsy hianareo
va no mitsara ny any anaty ny?
13 Fa Andriamanitra no mi-
tsara ny any ivelany. Koa amy
ny izany saraho amy nareo ley
mpanao ratsy.

TOKO VI.

Misy amy nareo va, raha ma-
nan-teny amy ny nama'ny, sahy
hankeo anatrehany ny olona tsy
marina, fa tsy eo anatrehany ny
olona masina 'mba ho tsaraina?
2 Tsy fantatr'areo va fa ny
olona masina hitsara izao ton-
tolo izao? ary raha ho tsarai'
nareo izao tontolo izao, tsy to-
kony hitsara ny zavatra madin-
dinikia va hianareo?
3 Tsy fantatr'areo va, fa ho
tsarai'ntsikia ny anjely? ahoana
ary ny tsy any izao fiainana izao?
4 Ary raha hianareo manam-
pitsarana ny amy ny izao fiai-
nana izao, tendreo mpitsara amy
ny izay ambany indrindra ao
amy ny fiangonana.
5 Izaho miteny hahamenatra
anareo. Tsy izany va, ka tsy
misy olon-kendry amy nareo?
na dia iray akory izay mahay
mitsara amy ny rahalahy ny?
6 Fa ny rahalahy mandeha
miady amy ny rahalahy ny, dia
eo anatrehany ny tsy mino.
7 Ary amy ny izany dia diso
tokoa hianareo, raha manan'ady
amy ny nama'nareo. Nahoana
no tsy aleo mandefitra ny tsy
marina aza hianareo? nahoana
no tsy aleo maharitra ny fanam-
bakana aza hianareo?
8 Fa hianareo manao izay tsy
marina, ary manambaka na dia
ny rahalahy nareo aza.
9 Tsy fantatr'areo va, fa ny
olona tsy marina tsy 'mba han-
dova ny fanjakan' Andriama-
nitra? Aza 'mba ho fitahina
hianareo: fa ny mpanao filan-
dratsy, na ny mpanao sampy,
na ny mpijangajanga, na ny ka-
mity, na ny sodomity,
10 Na ny mpangalatra, na ny
mpahihitra, na ny fileony, na ny
mpanompa, na ny mpandoza,
tsy handova ny fanjakan' An-
driamanitra.
11 Ary ny sasany amy nareo

efa toy izany hiany: fa efa no
sasa'ny hianareo, fa efa naha-
masini'ny hianareo, fa efa na-
hitsi'ny hianareo tamy ny ana-
rany Jesosy Tompo, ary tamy
ny Fanahy n' Andriamani'tsikia.
12 Ny zavatra rehetra mety ho
ahy, fa tsy mahasoa ny zavatra
rehetra: ny zavatra rehetra me-
ty ho ahy, fa izaho tsy hanompo
na iray akory.
13 Ny hanina ho any ny kibo
ary ny kibo ho any ny hanina:
fa ho simban' Andriamanitra
izy roroa. Fa ny tena tsy ho
any ny filandratsy, fa ho any ny
Tompo; ary ny Tompo ho any
ny tena.
14 Ary ny Andriamanitra efa
nanangana ny Tompo, ary dia
hanangana antsikia koa amy ny
hery ny.
15 Tsy fantatr'areo va, fa
momba ny tena ny Kraisty ny
tena nareo? izaho haka ny mom-
ba ny tena ny Kraisty, ary hanao
azy momba ny tena ny ny mpi-
jangajanga va? Sanatria izany.
16 Ahoana? tsy fantatr'areo
va, fa izay miray amy ny jan-
gajanga dia tena iray? fa hoy
izy, dia ho nofo iray izy roroa.
17 Fa izay miray amy ny Tom-
po, dia fanahy iray.
18 Mandosira ny filandratsy.
Ny fahotana rehetra izay atao
ny ny olona, tsy amy ny tena;
fa izay manao filandratsy, dia
manota amy ny tena ny.
19 Ahoana? tsy fantatr'areo
va, fa tempoly ny Fanahy Masi-
na ny tena nareo izay ao amy
nareo, izay azo nareo tamy n'An-
driamanitra, fa tsy anareo?
20 Fa efa no vidi'ny hianareo
tamy ny fanavotana: ary amy ny
izany, mankalazà an' Andriama-
nitra amy ny tena nareo.

## TOKO VII.

Ary amy ny izay zavatra no
sorata'nareo tamy ko: Soa 'mba
tsy hitsapa ny vehivavy ny olona.
2 Fanefa 'mba hiala'ny ny
filandratsy, avelao ny lehilahy
rehetra hanana ny vady ny, ary
avelao ny vehivavy rehetra ha-
nana ny vady ny.
3 Avelao ny lahy hanao izay
soa tokony hatao ny amy ny va-
vy: ary 'mba toy izany koa ny
vavy amy ny lahy.
4 Ny vavy tsy mahadidy ny te-
na ny, fa ny lahy: ary 'mba toy
izany koa ny lahy tsy mahadidy
ny tena ny, fa ny vavy.
5 Aza misaraka hianareo, raha
tsy amy ny fotoan'andro ifane-
kena, 'mba hifadia 'nareo sy hi-
vavahana; ary miangòna in-
dray, 'mba tsy ho taomi'ny Sata-
na hianareo amy ny fila'nareo.
6 Fa atao ko anatra izao, fa tsy
didy.
7 Fa tia ko ho toa ahy ny olona
rehetra. Fa izy rehetra manana
ny fahasoavan' Andriamanitra,
ny anankiray toy izao, ary ny
anankiray toy iry.
8 Fa hoy izaho amy ny mpi-
tovo sy ny mpitondra tena, Tsa-
ra raha mahatoetra toa ahy izy.
9 Fa raha tsy mahatoetra izy,
aleo manam-bady: fa tsara ny
manam-bady no ho ny maimay.
10 Ary izaho mandidy amy ny
manam-bady, anefa tsy izaho, fa
ny Tompo, Aza avela hisaraka
amy ny lahy ny vavy:
11 Fa raha dia hisaraka izy,
avelao hitoetra tsy manam-bady,
na hihavana amy ny lahy: ary
aza avela hisaora'ny ny lahy ny
vavy.
12 Fa hoy izaho amy ny sisa,
fa tsy ny Tompo: Raha misy
rahalahy manam-bady ny tsy
mino, ary raha te-hitoetra amy
ny izy, aza avela hisaora'ny.
13 Ary ny vehivavy manam-
bady ny tsy mino, ary raha te-hi-
toetra amy ny izy, aza avela hi-
laoza'ny.
14 Fa ny lahy tsy mino no ha-

masini'ny ny vavy, ary ny vavy
tsy mino no hamasini'ny ny la-
hy: raha tsy izany, dia tsy madio
ny zanak'areo; fa ankehitriny
masina izy.
15 Fa raha ny tsy mino no mi-
saraka, avelao hisaraka. Na ra-
halahy na anabavy tsy 'mba azo
ny amy ny izany izy: fa ny An-
driamanitra efa niantso antsikia
ho amy ny fiadanana.
16 Fa ahoana no fantatr'ao,
Ravehivavy, no ho vonje'nao ny
vady nao? ary ahoana no fan-
tatr'ao, Ralehilahy, na ho vonje'
nao ny vady nao?
17 Fa toy nomen'Andriamani-
tra any ny olona rehetra, toy ni-
antsoa'ny ny Tompo azy rehetra,
ka dia avelao izy hanaraka. Ary
toy izany no andidia'ko amy ny
fiangonana rehetra.
18 Misy voa fora nantsoi'ny
va? aza avela toy ny tsy voa
fora izy. Misy nantsoi'ny amy
ny tsy voa fora va? avelao izy
'mba ho tsy voa fora.
19 Ny famorana tsinontsinona,
ary ny tsy famorana tsinontsino-
na, fa ny fitandremana ny didy
n'Andriamanitra no izy.
20 Avelao ny olona rehetra hi-
toetra amy ny fiantsoana izay
niantsoa'ny azy.
21 Nantsoi'ny va hianao raha
andevo? aza malahelo ny izany:
fa raha tokony ho afaka hianao,
aleo izany.
22 Fa ny andevo izay nantsoi'
ny ny Tompo, dia afaka, ka dia
any ny Tompo izy: toy izany
koa, izay afaka ka nantsoi'ny,
dia mpanompo any Kraisty.
23 Efa no vidi'ny hianareo ta-
my ny fanavotana; aza mety ho
andevo n'olona hianareo.
24 Rahalahy, amy ny izay toe-
tra niantsoa'ny azy rehetra, ave-
lao izy haharitra izany, raha
amy n'Andriamanitra.
25 Fa ny amy ny virijina tsy
manan-didy amy ny Tompo aho:
fa atao ko izay hevitr'o, toy izay
niantra'ny ny Tompo 'mba ha-
zoto.
26 Fa izao no atao ko tsara
amy ny fahoriana ankehitriny,
fa soa 'mba hitoetra toy izany
ny olona.
27 Efa miray amy 'mbady va
hianao? aza mitady izay hisara-
hana. Efa nisaraka tamy 'mba-
dy va hianao? aza mila vady.
28 Fa raha manam-bady hia-
nao tsy manota hianao; ary raha
ny virijina manam-bady tsy ma-
nota izy. Kanefa izany hanana
fahoriana amy ny nofo: fa iza-
ho miantra anareo.
29 Fa izao no lazai'ko, raha-
lahy, fa fohy ny andro: izany
no itoera'ny, fa izay manam-ba-
dy toy izay tsy manana;
30 Ary izay mitomany, toy izay
tsy mitomany; ary izay mifaly,
toy izay tsy mifaly; ary izay mi-
vidy, toy izay tsy manana;
31 Ary izay mahavatra izao
fiainana izao, toy izay tsy maha-
vatra; fa mandalo izao fiainana
izao.
32 Fa tia ko 'mba tsy ho ma-
ro herehina hianareo. Izay tsy
manam-bady mitandrina izay
any ny Tompo, 'mba hahafina-
ritra ny Tompo:
33 Fa izay manam-bady mi-
tandrina izay amy ny izao fiai-
nana izao, 'mba hahafinaritra ny
vavy.
34 Misy tsy itovia'ny ny vehi-
vavy manam-bady sy ny virijina.
Ny vehivavy tsy manam-bady
mitandrina izay any ny Tompo,
'mba ho masina ny tena ny sy
ny fanahy ny: fa izay manam-
bady mitandrina izay amy ny
izao fiainana izao, 'mba hahafi-
naritra ny lahy.
35 Fa izany no lazai'ko 'mba
hahasoa anareo; tsy mamandri-
kia anareo, fa amy ny izay mety,
sy izay mendrikia amy ny Tom-
po, ka tsy terena.

36 Fa raha misy mihevitra, ka tsy mitondra tena tsara amy ny virijina, ary raha diso fanambadiana izy, raha 'mbola tia hiany izy, avelao izy hanao izay sitra-po ny, izy tsy manota: avelao hanam-bady izy.
37 Fa izay maharitra am-po tsara, ka tsy mila, fa mahefa ny amy ny sitra-po ny, ary ninia'ny toy izany tam-po ny 'mba hiaro ny virijina ny, dia manao soa izy.
38 Dia toy izany izay manome azy hampakarina, dia manao soa; fa izay tsy manome azy hampakarina, dia manao soa kokoa.
39 Ny vavy hazoni'ny ny lalàna raha velona ny lahy; fa raha maty ny lahy, dia afaka hanambady izay tia ny izy; ka dia amy ny Tompo hiany.
40 Fa finaritra kokoa izy, raha mitoetra toy izany, raha toy ny fisaina'ko: fa izaho koa atao ko manana ny Fanahy n'Andriamanitra.

## TOKO VIII.

Ary amy ny izany, ny zavatra aterina ho any ny sampy fantatr'ay fa manana fahalalana izahay rehetra. Ny fahalalana mampiavonavona, fa ny fitiavana no mahahendry.
2 Fa raha misy manao hahalala, tsy 'mbola mahalala toy izay tokony ho fanta'ny akory izy.
3 Fa raha misy tia an'Andriamanitra, dia izy no fanta'ny.
4 Ary ny amy ny mihinana ny zavatra aterina ho any ny sampy, dia fantatr'ay fa tsinontsinona ny sampy amy ny izao tontolo izao, ary tsy misy Andriamanitra, afa tsy iray hiany.
5 Kanefa misy atao hoe andriamanitra, na amy ny lanitra, na amy ny tany, (fa atao ny misy andriamanitra maro sy tompo maro,)
6 Fa ny antsikia Andriamanitra iray hiany, Ray, ny nihavia'ny ny zavatra rehetra, ary azy isikia; ary iray hiany no Tompo Jesosy Kraisty, antony ny zavatra rehetra, ary amy ny isikia.
7 Kanefa ny olona rehetra tsy misy fahalalana: fa ny sasany manana ny fisainana amy ny sampy mandrak'ankehitriny izany, homana toy izay zavatra aterina ho any ny sampy; ary raha malemy ny fisaina'ny dia maloto izy.
8 Fa ny hanina tsy mahasoa antiskia amy n'Andriamanitra: fa raha homana isikia, dia ho tsara va; ary raha tsy homana isikia, dia ho ratsy va?
9 Fa tandremo, fandrao ny fanefa'nareo amy ny izany, ho tonga fahatafintohinana izay malemy.
10 Fa raha misy mahita anao izay manana fahalalana mipetraka hihinana amy ny tranontsampy, ny fisainana izay malemy va tsy ho sahy hihinana izay aterina ho any ny sampy?
11 Ary amy ny fahalala'nao, ho faty va ny rahalahy izay malemy, izay no soloa'ny Kraisty tamy ny fahafatesana?
12 Fa raha manota toy izany amy ny rahalahy hianareo, ary mahosa ny fisainana izay malemy, dia manota amy ny Kraisty hianareo.
13 Koa amy ny izany, raha ny hanina no mahatafintohina ny rahalahy ko, dia tsy hihina nofo mandrakizay aho, fandrao aho mahatafintohina ny rahalahy ko.

## TOKO IX.

Izaho tsy olona afaka va? izaho tsy apositaoly va? izaho tsy efa nahita any Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia va? hianareo tsy asa ko amy ny Tompo va?
2 Raha tsy apositaoly amy ny sasany aho, dia amy nareo tokoa: fa hianareo no famanta-

rany ny fanao ko apositaoly amy
ny Tompo.
3 Izao no famaly ko amy ny
izay manameloka ahy,
4 Dia manan-tsiny va izahay,
na homana, na misotro?
5 Dia manan-tsiny va izahay,
raha mitondra vady izay efa
anabavy tamy ny finoana tahaky
ny apositaoly sasany, sy ny raha-
lahy ny ny Tompo, sy Kefasy?
6 Na dia izaho aza sy Bari-
nabasy manan-tsiny va raha tsy
miasa?
7 Iza no manafikia ny dia in-
dray mandeha aza, ka nivelona
tamy ny hareny ny tena ny?
iza no mamboly voaloboka, ka
tsy mihinana ny voka'ny? ary
iza no miandry ondry, ka tsy mi-
hinana ny ronono ny?
8 Izaho va milaza izany toy ny
olona? tsy 'mba lazai'ny ny la-
làna koa va izany?
9 Fa efa no sorata'ny tamy ny
lalàny Mosesy hoe, Aza mana-
kombona ny vava ny ny omby
izay mively vary hianao. Ny
omby hiany va no tandreman-
Andriamanitra?
10 Fa milaza izany hiany izy
amy ny fitiava'ny antsikia? Amy
ny fitiava'ny antsikia no nanora-
ta'ny izany indrindra; ka izay
mihady, dia mihady amy ny fa-
nantenana; ary izay mively vary,
dia mahazo ny fanantena'ny.
11 Raha izahay namafy tamy
nareo izay zavatry ny fanahy,
dia zavatra lehibe va, raha iza-
hay mijinja izay zavatra momba
ny nofo nareo?
12 Raha ny sasany manana
izany fahefana izany amy nareo,
ka mainkia izahay? Kanefa
izahay tsy nahavatra izany fa-
hefana izany; fa mandefitra ny
zavatra rehetra, fandrao izahay
hisakana ny filazan-tsara any
Kraisty.
13 Tsy fantatr'areo va, fa izay
manompo ny zavatra masina,
dia hivelona amy ny zavatry ny
tempoly? ary izay miandry amy
ny fivoadiana, dia mahazo amy
ny fivoadiana?
14 Fa izany no nandidia'ny
ny Tompo, izay mitory ny fila-
zan-tsara, dia hivelona amy ny
filazan-tsara.
15 Fa izaho tsy nahavatra iza-
ny zavatra izany akory: ary tsy
nanoratra izany, 'mba hanava'
nareo amy ko toy izany: fa aleo
ko maty, toy izay misy manim-
ba ny fandokafa'ko.
16 Fa raha mitory ny filazan-
tsara aho, tsy misy handokafa'
ko: fa asesy ny hatao ko izany;
loza ko, raha tsy mitory ny
filazan-tsara aho!
17 Fa raha sitrak'o hanao iza-
ny, dia manam-pitia aho: fa ra-
ha tsy sitrak'o, dia nome'ny ahy
ny fitondrany ny filazan-tsara.
18 Inona ary no fitia azo ko?
izany indrindra, raha izaho mi-
tory ny filazan-tsara, tsy atao ko
filana ny filazan-tsara ny Kraisty,
'mba tsy ho haratsi'ko ny fahe-
fa'ko amy ny filazan-tsara.
19 Fa anefa aho afaka amy ny
olona rehetra, ka 'mbola natao
ko hanompo azy rehetra ny tena
ko, 'mba hahazoa'ko bebe kokoa.
20 Ary amy ny Jiosy, dia ton-
ga tahaky ny Jiosy aho, 'mba
hahazoa'ko ny Jiosy; ary amy
ny izay manaraka ny lalàna,
(kanefa izaho hiany tsy mana-
raka ny lalàna,) dia tahaky izay
manaraka ny lalàna aho, 'mba
hahazoa'ko izay manaraka ny
lalàna;
21 Amy ny izay tsy manana
lalàna, dia tahaky izay tsy ma-
nana lalàna, (ka tsy manana la-
làna amy n'Andriamanitra, fa
manaraka ny lalàna amy ny
Kraisty,) 'mba hahazoa'ko izay
tsy manana lalàna.
22 Amy ny malemy, dia ton-
ga tahaky ny malemy aho, 'mba
hahazoa'ko ny malemy: ary ton-

ga zavatra rehetra aho amy ny
olona rehetra, 'mba hamonje'ko
ny sasany amy ny izany.
23 Ary izany no atao ko amy
ny fitiavany ny filazan-tsara,
'mba hiaraha'ntsikia miombona.
24 Tsy fantatr'areo va, fa izay
mihazakazaka amy ny filokana,
dia mifamonjy avokoa, fa ny
iray hiany no mahazo ny loka?
Ka dia mihazakazaha, 'mba ha-
hazoa'nareo.
25 Ary ny olona rehetra izay
miezaka hahazo, dia ono'ny amy
ny zavatra rehetra. Ary izy mi-
tady ny voninahitra ho lany
hiany; fa izahay ny tsy ho lany.
26 Ka dia mihazakazaka aho,
fa tsy tahaky ny manao toatoa;
dia mamely aho, fa tsy tahaky
ny mikiapoka ny rivotra:
27 Fa izaho manetry ny tena
ko, ary mampanompo azy; fan-
droa rehefa nitory tamy ny sasa-
ny aho, dia haria'ny ny tena ko.

TOKO X.

Ary koa, rahalahy, tsy tia ko
tsy ho fantatr'areo, fa ny ray
'ntsikia rehetra efa tambany ny
rahona, ary izy rehetra efa na-
maky ny ranomasina;
2 Ary izy rehetra efa natao ny
batisa ho any Mosesy tamy ny
rahona sy ny ranomasina;
3 Ary izy rehetra nihinana izay
fihinany ny fanahy;
4 Ary izy rehetra nisotro izay
fisotro ny fanahy: fa izy nisotro
tamy ny izay Vatolampy fanahy,
izay nanaraka azy: ary i Kraisty
izany Vatolampy izany.
5 Fa be no tsy sitrak'Andria-
manitra tamy ny: fa naria'ny
tany an-efitra izy.
6 Izany zavatra izany no fiana-
ra'ntsikia, 'mba tsy hilai'ntsikia
izay ratsy, toy izay nilai'ny.
7 Ary aza manao sampy hiana-
teo tahaky ny sasany tao amy ny,
toy ny no sorata'ny hoe, Ny olo-
na nipetraka hihinana sy hisotro,
ary nitsangana hilalao.
8 Ary aza 'mba manao filan-
dratsy isikia, tahaky ny natao
ny sasany tao amy ny, ka telo
arivo amby roa alina no potraka
indray andro.
9 Ary aza 'mba maka fanahy
any Kraisty isikia, tahaky ny na-
tao ny sasany tao amy ny, ary
dia maty ny menarana izy.
10 Ary aza 'mba mimonjomon-
jo hianareo, tahaky ny natao ny
sasany tao amy ny, ary dia maty
ny mpanimba izy.
11 Ary izany rehetra izany
tonga tamy ny 'mba ho finarana:
ary efa no sorata'ny ho fanana-
rana antsikia, ka ao amy ny no
ahatongava'ny ny farany izao
tontolo izao.
12 Koa amy ny izany, avelao
hitandrina izay mihevitra fa mi-
toetra izy, fandrao lavo.
13 Tsy nisy fakam-panahy nan-
jo anareo, izay tsy anana'ny ny
olom-belona: fa Andriamanitra
marina, izay tsy mamela anareo
halai'ny fanahy mihoatra no ho
izay zaka nareo; fa amy ny fa-
kampanahy no home'ny làlana
handosira'nareo koa, 'mba ho
zaka nareo entina.
14 Koa amy ny izany, ry mala-
la, mandosira ny fanavantsampy.
15 Izaho miteny toy ny amy
ny olon-kendry; hevero nareo
izay lazai'ko.
16 Ny kapoaka ny fitahiana
izay isaora'nay, tsy fihavanana
amy ny ra ny Kraisty va izany?
Ny mofo izay vaky nay, tsy fiha-
vanana amy ny tena ny Kraisty
va izany?
17 Kanefa maro isikia, ny mo-
fo iray hiany, ary ny tena iray
hiany: fa isikia rehetra samy
mandray amy ny izany mofo iray
izany.
18 Jereo ny Isiraely manaraky
ny nofo: tsy izy mihinana ny
fanalamboady va no miray amy
ny fivoadiana?

19 Inona ary no lazai'ko? 'mba
mety ho zavatra va ny sampy,
na mety ho zavatra izay aterina
ho any ny sampy.
20 Fa izay zavatra anala'ny
ny Jentilisa voady, dia ateri'ny
ho any ny demonia, fa tsy ho an'
Andriamanitra: ary tsy tia ko
'mba ho mpiombona amy ny de-
monia hianareo.
21 Hianareo tsy mahazo miso-
tro ny kapoaky ny Tompo, sy ny
kapoaky ny demonia: hianareo
tsy mahazo mihinana amy ny
latabatry ny Tompo, sy ny lata-
batry ny demonia.
22 Isikia mampahatezitra ny
Tompo va? isikia va mahery no
ho izy?
23 Ny zavatra rehetra mety ho
ahy, fa tsy mahasoa ny zavatra
rehetra: ny zavatra rehetra me-
ty ho ahy, fa tsy mahahendry
ny zavatra rehetra.
24 Aza avela ny olona hitady
ny azy hiany, fa ny any ny na-
ma'ny koa.
25 Izay amidy ny any an-tsena,
hano, fa aza manontany amy ny
fitiavany ny fisainana:
26 Fa any Jehovah ny tany, sy
ny ao amy ny.
27 Ary raha misy amy ny tsy
mino mampiandrano anareo, ary
raha tia handeha hianareo; ha-
no izay atao ny anoloa'nareo, fa
aza manontany amy ny fitiavany
ny fisainana.
28 Fa raha misy milaza hoe
amy nareo, Ity fanalamboady
aterina ho any ny sampy, aza
homana amy ny fitiavany izay
naneho izany, sy ny fitiavany ny
fisainana:
29 Ny fisainana, hoy izaho,
tsy anao, fa any ny hafa: fa na-
hoana ny fahafaha'ko no tsarai'
ny ny fisainany ny hafa?
30 Fa raha tamy ny fahasoa-
vana no nahazoa'ko, nahoana
aho no itenena'ny ratsy amy ny
izay isaora'ko?
31 Koa amy ny izany, na mihi-
nana, na misotro hianareo, na
inona atao nareo, ataovy ny za-
vatra rehetra amy ny voninahitr'
Andriamanitra.
32 Aza mampahatezitra ny
Jiosy, na ny Jentilisa, na ny fi-
angonan'Andriamanitra.
33 Dia toy ny anava'ko ny
olona rehetra finaritra amy ny
zavatra rehetra, ka tsy mitady
ny hahasoa ny tena ko, fa ny any
maro 'mba ho vonje'ny izy

## TOKO XI.

MIANARA ahy, tahaka ahy koa
amy ny Kraisty.
2 Ary izaho midera anareo, ra-
halahy, fa tsaroa'nareo aho amy
ny zavatra rehetra, ary mitandri-
na ny fitandremana toy ny nome'
ko anareo.
3 Fa tia ko ho fantatr'areo, fa
i Kraisty no loha ny ny olona re-
hetra; ary ny lehilahy no loha
ny ny vehivavy; ary Andriama-
nitra no loha ny Kraisty.
4 Ny lehilahy rehetra, na mi-
vavavaka, na maminany, raha
misaron-doha, dia mahafaboni-
nahitry ny loha ny izy.
5 Fa ny vehivavy rehetra, na
mivavaka, na maminany, raha
tsy misaron-doha, dia mahafa-
boninahitry ny loha ny izy: fa
toy ny voa haratra izany.
6 Fa raha ny vehivavy tsy mi-
saron-doha, dia avelao ho hara-
ta'ny izy: fa raha menatra ny ho
hatezana, na ny ho haratana ny
vehivavy, avelao hisarona izy.
7 Fa ny lehilahy tsy tokony
hisaron-doha tokoa, fa izy no en-
drikia sy voninahitr'Andriama-
nitra: fa ny vehivavy no voni-
nahitry ny lehilahy.
8 Fa ny lehilahy tsy avy tamy
ny vehivavy; fa ny vehivavy no
avy tamy ny lehilahy.
9 Ary koa ny lehilahy tsy na-
tao ny ho any ny vehivavy; fa
ny vehivavy ho any ny lehilahy.

10 Ary amy ny izany, ny vehi-
vavy tokony hisaron-doha, satria
ny anjely.
11 Kanefa ao amy ny Tompo
tsy misy vehivavy raha tsy misy
lehilahy, ary tsy misy lehilahy
raha tsy misy vehivavy.
12 Fa toy ny vehivavy avy
amy ny lehilahy, dia toy izany
ny lehilahy avy amy ny vehiva-
vy; fa ny zavatra rehetra avy
amy n'Andriamanitra.
13 Hevero nareo: tsara va ny
vehivavy raha mivavaka amy
n'Andriamanitra ka tsy misaron-
doha?
14 Ny fomba ny izao rehetra
izao tsy mampianatra anareo, fa
raha lava volo ny lehilahy, dia
tsy hahamenatra azy va izany?
15 Fa raha ny vehivavy no la-
va volo, dia tsy voninahitra ho
azy va izany? fa ny volo ny no-
me'ny azy 'mba ho fisarona'ny.
16 Fa raha misy olona tia hi-
fanditra, na izahay, na ny fian-
gonan'Andriamanitra tsy mana-
na fanao toy izany.
17 Ankehitriny, raha milaza
izany aho, tsy midera aho, fa
hianareo tsy miangona hihatsara,
fa hiharatsy.
18 Fa voalohany indrindra,
raha miangona amy ny fiangona-
na hianareo, re ko fa misy fisa-
rahana amy nareo; ary izaho
saiky mino izany.
19 Fa tsy maitsy misy saina
hafahafa amy nareo, 'mba hase-
ho ny amy nareo izay ankasitra-
ha'ny.
20 Fa raha miangona amy ny
fitoerana iray hianareo, tsy 'mba
hihinana ny fanasany ny Tompo.
21 Fa raha mihinana, izy rehe-
tra mihinana ny fanasa'ny aloha;
ary ny anankiray dia noana to-
koa, ary ny anankiray leony.
22 Ahoana ary? tsy manan-
trano hihinanana sy hisotroana
va hianareo? sa manaratsy ny
fiangonan' Andriamanitra, ary
manamenatra ny tsy manana?
Inona no ho lazai'ko amy nareo?
izaho hidera anareo va? izaho
tsy hidera amy ny izany.
23 Fa izaho efa nahazo tamy
ny Tompo izay nome'ko anareo
koa, Fa i Jesosy Tompo tamy
ny iny alina izay namadiha'ny
azy, dia nandray mofo;
24 Ary rehefa nisaotra izy, dia
no vaky ny, ary nilaza hoe,
Raiso, hano: ity no tena ko izay
no vaky ny hisolo anareo: atavy
ho fahatsiarovana ahy ity.
25 Dia toy izany koa tamy ny
kapoaka, rehefa nihinana, dia
hoy izy, Ity kapoaka ity no fane-
kena vaovao amy ny ra ko: ity
no hatao nareo, raha misotro
hianareo, ho fahatsiarovana ahy.
26 Fa raha hianareo mihinana
ity mofo ity, sy misotro amy ny
ity kapoaka ity, dia maneho ny
fahafatesany ny Tompo hianareo
mandrapahavi'ny.
27 Koa amy ny izany, izay
mihinana ny mofo, sy misotro
amy ny kapoaka ny Tompo,
amy ny fanahy tsy mety, dia
meloka amy ny tena sy ny ra ny
ny Tompo izy.
28 Fa avelao ny olona haman-
tatra ny tena ny, ary dia avelao
izy hihinana ny mofo, ary hiso-
tro amy ny kapoaka.
29 Fa izay mihinana sy miso-
tro amy ny fanahy tsy mety, dia
mihinana sy misotro loza ho any
ny tena ny izy, ka tsy mamanta-
tra ny tena ny ny Tompo.
30 Ary amy ny izany, misy
maro amy nareo no malemy sy
farofy, ary misy maro no matory.
31 Fa raha mitsara tena iza-
hay, dia tsy ho tsarai'ny.
32 Fa raha tsarai'ny izahay,
dia anari'ny Tompo izahay,
'mba tsy ho helohi'ny amy ny
izao tontolo izao.
33 Ary amy ny izany, rahalahy
ko, raha miangona hihinana hia-
nareo, mifampiandrasa.

34 Ary raha misy noana, ave-
lao izy hihinana any an-trano;
'mba tsy hiangona'nareo ho fa-
hamelohana. Ary ny sisa hala-
hatr'o raha tonga aho.

TOKO XII.

ARY ny amy ny zavatry ny fana-
hy, tsy tia ko tsy ho fantatr'areo,
rahalahy.
2 Fantatr'areo fa Jentilisa hia-
nareo, ka nenti'ny tamy ny izany
sampy moana izany, dia toy ny
no taomi'ny hianareo.
3 Koa amy ny izany, izaho mi-
laza amy nareo, fa tsy misy
olona miteny amy ny Fanahy
n'Andriamanitra raha manao any
Jesosy ho fanozonana: ary tsy
misy mahay milaza fa i Jesosy
no Tompo, raha tsy amy ny Fa-
nahy Masina.
4 Samy hafa ny fanomezana,
fa ny Fanahy iray hiany.
5 Ary samy hafa ny fanampoa-
na, fa ny Tompo iray hiany.
6 Ary samy hafa ny fiasa, fa
Andriamanitra iray hiany izay
miasa ny zavatra rehetra amy ny
rehetra.
7 Fa ny fisehoany ny Fanahy,
nome'ny ny olona rehetra haha-
soa.
8 Fa ny anankiray nome'ny
amy ny Fanahy ny teny ny fa-
hendrena; ary ny anankiray ny
teny ny fahalalana manaraka
izany Fanahy izany hiany;
9 Ary ny anankiray finoana a-
my ny izany Fanahy izany hia-
ny; fa anankiray fahaizana ha-
hasitrana amy ny izany Fanahy
izany hiany;
10 Ary ny anankiray ny hanao
fahagagana; fa ny anankiray ny
faminaniana; ary ny anankiray
ny fahafantarany ny fanahy; fa
ny anankiray ny fahaizana teny
maro samy hafa; ary ny anan-
kiray ny fandikan-teny:
11 Ary izany Fanahy iray iza-
ny hiany no maisa izany zavatra
rehetra izany, fa izy no manome
ny olona rehetra manaraky ny
sitra-po ny.
12 Fa toy ny tena iray hiany,
ka maro no momba ny tena, ary
ny momba ny tena rehetra amy
ny izany tena iray izany, kanefa
maro izy, dia tena iray hiany;
dia toy izany koa i Kraisty.
13 Fa tamy ny Fanahy iray
hiany no nanava'ny batisa an-
tsikia rehetra, ho tena iray hia-
ny, na Jiosy, na Jentilisa, na
andevo, na tsy andevo; ary nam-
pisotroi'ny isikia rehetra ho Fa-
nahy iray.
14 Fa ny momba ny tena tsy
iray fa maro.
15 Raha ny tongotra hilaza
hoe, Sangy tsy tànana aho, dia
tsy amy ny tena; amy ny izany,
dia tsy amy ny tena va izy?
16 Ary raha ny sofina hilaza
hoe, Sangy tsy maso aho, dia
tsy amy ny tena; amy ny izany,
dia tsy amy ny tena va izy?
17 Raha maso ny tena rehetra,
aiza ny fandrenesana? Raha
fandrenesana avokoa, aiza ny
fanorohana?
18 Fa ankehitriny Andriama-
nitra efa namboatra ny momba
ny tena, izay rehetra amy ny
tena manaraky ny sitra-po ny.
19 Ary raha iray hiany ny
momba ny tena rehetra, aiza no
tena?
20 Ary ankehitriny maro ny
momba ny tena, fa ny tena iray.
21 Ary ny maso tsy mahazo
milaza amy ny tànana hoe, Izaho
tsy mila anao; ary toy izany
koa ny loha amy ny tongotra,
izaho tsy mila anao.
22 Fa ny momba ny tena izay
atao ho malemy, ilaina no ho ny
sasany:
23 Ary ny momba ny tena izay
atao 'ntsikia ho kely laza, dia
tafi'ntsikia laza be be kokoa;
ary ny tsara tarehy, dia tsara
tarehy kokoa.

24 Fa ny tsara tarehy amy ny
tena 'ntsikia tsy 'mba mila: fa
ny Andriamanitra efa namboatra
ny tena, ka nanome voninahitra
be ho any izay mila:
25 'Mba tsy hisy fisarahana
amy ny tena; fa 'mba hiray
mitandrina ny amy ny tena.
26 Ary raha mandefitra ny
anankiray amy ny tena, dia mia-
ramandefitra amy ny izany, ny
amy ny tena rehetra; fa raha
ankalazai'ny ny anankiray amy
ny tena, dia miara-mifaly ny amy
ny tena rehetra.
27 Ary hianareo dia tena ny
Kraisty, 'mba amy ny, ny amy
ny tena ny hiany.
28 Ary ny Andriamanitra efa
nanendry ny sasany tamy ny
fiangonana, ny voalohany apo-
sitaoly, ny faharoa mpaminany,
ny fahatelo mpampianatra, ma-
naraky izany, fahagagana, dia
fahaizana hahasitrana, dia fa-
nampiana, dia fanoroan-tsaina,
dia fahaizan-teny samy hafa.
29 Apositaoly va izy rehetra?
mpaminany va izy rehetra? mpa-
mpianatra va izy rehetra? ma-
hay fahagagana va izy rehetra?
30 Izy rehetra va manana fa-
haizana hahasitrana? izy rehe-
tra va mahay teny maro samy
hafa? izy rehetra va mahay
mandikia teny?
31 Fa hianareo maniry ny fa-
haizana tsara indrindra: ary
izaho haneho anareo ny làlana
tsara kokoa.

TOKO XIII.

Raha izaho miteny amy ny teny
n'olona sy ny anjely, ka tsy ma-
nana fitiavana, dia toy ny faneno
ny ny varahina, sy ny fikotrany
ny kitsantsona.
2 Ary raha manana faminania-
na aho, ary mahalala ny fanafe-
nana rehetra, sy ny fahalalana
rehetra; ary raha manana ny
finoana rehetra, ka mahay ma-
mindra ny tendrombohitra, ka
tsy manana fitiavana, dia tsinon-
tsinona aho.
3 Ary raha izaho hanome ny
fanana'ko rehetra ho any mala-
helo, ary raha avela ko ho dora-
na ny tena ko, ka tsy manana
fitiavana, dia tsy mahasoa ahy
izany.
4 Ny fitiavana mandefitr'ela,
sady mora; ny fitiavana tsy
mialona; ny fitiavana tsy mire-
hareha, tsy miavonavona,
5 Tsy mitondra tena tsy mety,
tsy mitady ny azy, tsy mora te-
zitra, tsy mihevitra ratsy;
6 Tsy mifaly amy ny meloka,
fa mifaly amy ny marina;
7 Manarona ny zavatra rehe-
tra, mino ny zavatra rehetra, ma-
nantena ny zavatra rehetra, ma-
haritra ny zavatra rehetra.
8 Ny fitiavana tsy levona man-
drakizay: fa raha ny famina-
niana dia ho levona; na ny teny
maro samy hafa, dia hitsaha-
tra; na ny fahalalana, dia ho
levona.
9 Fa sasany no fantatr'ay, ary
sasany no vinania'nay.
10 Fa rehefa tanteraka, dia ho
levona izay tsy tanteraka.
11 Raha 'mbola zaza aho, dia
miteny toy ny zaza, mahalala
toy ny zaza, mihievitra toy ny
zaza: fa rehefa lehilahy aho,
dia naria'ko ny fahazazana.
12 Fa ankehitriny izahay miza-
ha toy ny amy ny fitaratra, ka
tsy mahita marina; fa rahatri-
zay mifanatrika: ankehitriny,
sasany no fantatr'o; fa rahatri-
zay ho fantatr'o toy izay naha-
fantara'ny ahy.
13 Ary ankehitriny, ireto telo
ireto no mitoetra, finoana, fanan-
tenana, fitiavana; fa ny fitiavana
no lehibe amy ny ireo.

TOKO XIV.

Enjeho ny fitiavana, ary irio
indrindra ny fahaizany ny fana-

hy, fa aleo mahay maminany
tokoa hianareo.
2 Fa izay miteny amy ny teny
tsy fantatra, tsy miteny amy
n'olona, fa amy n'Andriamani-
tra: fa tsy misy mahalala; ka-
nefa amy ny fanahy dia miteny
fanefenana izy:
3 Fa izay maminany, dia mite-
ny amy n'olona ho fampianara-
na, sy fananarana, ary fahafa-
liana.
4 Fa izay miteny amy ny teny
tsy fantatra, dia mampianatra ny
tena ny; fa izay maminany,
mampianatra ny fiangonana.
5 Tia ko hahay teny maro hia-
nareo rehetra, kanefa aleo ma-
hay maminany: fa izay mami-
nany mihoetra no ho izay mahay
teny maro, raha tsy misy ma-
mindra, 'mba hahazoa'ny ny
fiangonana fampianarana.
6 Fa ankehitriny, rahalahy, ra-
ha izaho mankany amy nareo,
ka miteny amy ny teny tsy fan-
tatra, inona no hahasoava'ko
anareo, raha tsy hiteny amy na-
reo aho, na amy ny fanamba-
rana, na amy ny fahalalana, na
amy ny faminaniana, na amy ny
fampianarana?
7 Dia toy izany ny zavatra tsy
manan'aina maneno, na sodina,
na lokanga, raha tsy manao feo
samy hafa, ahoana no hahafan-
tarana, na sodina, na lokanga
izy?
8 Ary amy ny izany, raha ny
farara manao feo hafahafa, iza
no hiomana hiady?
9 Dia toy izany koa hianareo
amy ny teny, raha tsy manao
teny mora fantatra, atao ahoana
no fahafantatra izay teneni'na-
reo? Fa hianareo miteny amy
ny rivotra.
10 Misy teny maro toy izany
angaha amy ny izao tontolo izao,
ary tsy misy, tsy misy hevitra.
11 Koa amy ny izany, raha
izaho tsy mahalala ny hevitry
ny teny, izaho dia vaka amy ny
izay miteny, ary izay miteny dia
vaka amy ko.
12 Dia toy izany hianareo, raha
maniry tsara ny fahaizany ny fa-
nahy hianareo, tadiavo 'mba hi-
tomboa'nareo amy ny fampia-
narany ny fiangonana.
13 Dia avelao izay miteny amy
ny teny tsy fantatra hangataka
'mba hahay mamindra teny izy.
14 Fa raha izaho mivavaka
amy ny teny tsy fantatra, ny fa-
nahy ko no mivavaka, fa ny sai'
ko tsy mahavanona.
15 Inona ary? izaho hivavaka
amy ny fanahy, ary hivavaka
amy ny saina koa: izaho hihira
amy ny fanahy, ary hihira amy
ny saina koa.
16 Fa raha tsy izany, raha hia-
nao misaotra amy ny fanahy,
atao ny izay mitoetra amy ny
fitoerany ny tsy mahay ahoana
no fanao hoe, Amena, amy ny
fisaora'nao, kanefa tsy mahalala
izay lazai'nao?
17 Fa hianao misaotra tsara
tokoa, fa ny hafa tsy 'mba am-
pianari'ny.
18 Izaho misaotra an' Andria-
manitra, fa izaho miteny amy ny
teny maro mihoatra no ho hia-
nareo rehetra:
19 Fa amy ny fiangonana, aleo
ko miteny amy ny teny dimy
mora fantatra amy ny sai'ko
'mba hampianara'ko ny hafa, no
ho izay teny iray alina amy ny
teny tsy fantatra.
20 Rahalahy, aza zaza amy ny
fahalalana: fa ho zaza amy ny
fanavan-dratsy, ary ho anti-pa-
nahy amy ny fahalalana.
21 Efa no sorata'ny tamy ny
lalàna hoe, Amy ny teny hafa
sy ny molotra hafa no hitenena'
ko amy ny ity olona ity; kanefa
izany rehetra izany, tsy hihaino
ahy izy, hoy ny Jehovah.
22 Koa amy ny izany, ny teny
tsy fantatra dia famantarana, ka

tsy amy ny mino, fa amy ny tsy
mino; fa ny faminaniana tsy ma-
hasoa ny tsy mino, fa ny mino.
23 Ary amy ny izany, raha
ny fiangonana rehetra miangona
amy ny fitoerana iray, ary izy
rehetra miteny amy ny teny tsy
fantatra, ary raha misy tsy ma-
hay, na tsy mino miditra, tsy
hatao ny hoe va, fa efa very sai-
na hianareo?
24 Fa raha izy rehetra mami-
nany, ary miditra izay tsy mino,
na izay tsy mahay, dia anari'ny
izy rehetra izy, ary adini'ny izy
rehetra:
25 Fa izao no aseho ny ny fie-
fenany ny fo ny; ary raha mian-
kohoka, dia hivavaka amy n'An-
driamanitra izy, ary milaza hoe,
fa Andriamanitra amy nareo to-
koa.
26 Inona ary izany, rahalahy?
raha miangona hianareo, misy
ny manana fihirana, ny manana
fampianarana, ny manan-teny
tsy fantatra, ny manana fanam-
barana, ny manana fandikan-
teny. Avelao ny zavatra rehe-
tra 'mba ho fianarana.
27 Raha misy miteny amy ny
teny tsy fantatra, avelao hatao
ny roa, fa aza mihoatra ny telo,
ary dia ampifanarahi'ny izy; ary
avelao hisy iray hamindra.
28 Fa raha tsy misy mpamin-
dra teny, izy hangina amy ny
fiangonana; avelao izy hiteny
irery, sy amy n'Andriamanitra.
29 Avelao mpaminany roa, na
telo hiteny, ary avelao ny hafa
hitsara.
30 Raha misy zavatra hamba-
ra'ny amy ny hafa izay mipetra-
ka eo anilany, avelao hangina ny
aloha.
31 Fa hianareo rehetra maha-
zo maminany raha mifanaraka,
'mba hianara'ny izy rehetra, ary
'mba hifalia'ny izy rehetra.
32 Ary ny fanahy ny mpami-
nany manaraka ny mpaminany.
33 Fa Andriamanitra tsy tom-
po ny ny fikotranana, fa ny fia-
danana, toy ny amy ny fiangona-
ny ny olona masina rehetra.
34 Avelao ny vehivavy amy
nareo hangina amy ny fiangona-
na: fa tsy avela ny hiteny izy;
fa asai'ny manaraka, toy izay no
lazai'ny ny lalàna koa.
35 Ary raha tia hianatra zava-
tra izy, avelao izy hanontany ny
vady ny raha 'mby any an-trano
ny: fa mahamenatra raha mite-
ny amy ny fiangonana ny vehi-
vavy.
36 Ahoana? ny teny n'Andria-
manitra va avy tamy nareo? sa
tonga tamy nareo hiany izy?
37 Raha misy manao azy ho
mpaminany, na manam-panahy,
avelao izy hahalala izay sorata'
ko amy nareo, fa didy ny ny
Tompo izany,
38 Fa raha misy tsy mahalala,
avelao tsy hahalala.
39 Ary amy ny izany, rahala-
hy, maniria tsara haminany, ary
aza arovana ny miteny amy ny
teny tsy fantatra.
40 Atavy ny zavatra rehetra
amy ny mety, sy ny fifanarahana.

## TOKO XV.

Ary izaho efa nitory tamy na-
reo, rahalahy, ny filazan-tsara
izay no tori'ko tamy nareo, izay
no raisi'nareo koa, sy nitoera'
nareo;
2 Amy ny izay no amonje'ny
anareo koa, raha tsaroa'nareo
lay teny no tori'ko tamy nareo,
fandroa nino foana hianareo.
3 Izaho efa nitory tamy nareo
ny loha ny indrindra izay azo
ko, fa i Kraisty maty hisolo ny
helo'tsikia manaraky ny Soratra
Masina;
4 Ary nalevi'ny, ary natsanga'
ny indray tamy ny hateloana an-
dro manaraky ny Soratra Masi-
na:
5 Ary hita ny Kefasy izy, dia

voa ny roa amby ny folo lahy:
6 Ary rehefa izany, dia hita ny
rahalahy tsy omby diman-jato
indray maka izy; ny ankama-
roa'ny tratra ankehitriny, fa ny
sasany efa nody mandry.
7 Rehefa izany, dia hita ny
Jakoba izy; dia voa ny apositao-
ly rehetra.
8 Ary farany indrindra, izaho
toy izay tsy tonga volana, dia na-
hita azy.
9 Fa izaho kely indrindra amy
ny apositaoly, ka tsy tokony han-
tsoina ho apositaoly aho, fa izaho
efa nanenjikia ny fiangonan'An-
driamanitra.
10 Fa tamy ny fahasoavan'An-
driamanitra no nahatoizao ahy:
ary ny fahasoava'ny izay nome'
ny ahy tsy foana; fa izaho efa
niasa be be kokoa no ho izy re-
hetra; kanefa tsy izaho, fa ny
fahasoavan'Andriamanitra izay
amy ko.
11 Ary amy ny izany, na izaho,
na izy, izahay dia nitory, ary
hianareo dia nino.
12 Fa raha i Kraisty no tori'ny
fa nitsangana tamy ny maty izy,
nahoana ny sasany amy nareo
no manao hoe, tsy misy fananga-
nana ny maty?
13 Fa raha tsy misy fananga-
nana ny maty, tsy 'mbola ni-
tsangana i Kraisty:
14 Ary raha tsy 'mbola nitsan-
gana i Kraisty, ny fitoria'nay
dia foana, ary ny finoan'areo dia
foana koa.
15 Ary koa, izahay dia va-
volombelona mandaingia amy
n'Andriamanitra; fa izahay efa
nilaza an'Andriamanitra, fa efa
nanangana any Kraisty izy; izay
tsy natsanga'ny raha tsy hitsan-
gana ny maty.
16 Fa raha tsy hitsangana ny
maty, dia tsy natsanga'ny Krais-
ty:
17 Ary raha tsy natsanga'ny
Kraisty, dia foana ny finoa'na-
reo; hianareo 'mbola amy ny
fahota'nareo hiany.
18 Dia maty foana izay nody
mandry tamy ny Kraisty.
19 Raha amy ny izao fiainana
izao hiany no anantena'nay any
Kraisty, dia mahantra indrindra
izahay no ho ny olona rehetra.
20 Fa ankehitriny i Kraisty
efa nitsangana tamy ny maty,
dia santatra amy ny izay efa
nody mandry.
21 Fa raha tamy ny lehilahy
iray ny fahafatesana, dia tamy
ny lehilahy iray koa ny fananga-
nany ny maty.
22 Fa raha maty ny rehetra ta-
my ny Adama, dia ho velona
kosa ny rehetra amy ny Kraisty.
23 Fa izy rehetra amy ny an-
tokony: i Kraisty no santatra;
rehefa izany, dia any Kraisty izy
amy ny fihavia'ny,
24 Dia farany, raha izy hanolo-
tra ny fanjakana ho an'Andria-
manitra izay Ray; rehefa havela
ny ny fanapahana rehetra sy ny
fanefana rehetra sy ny hery.
25 Fa izy tsy mahay tsy han-
jaka mandra-panao ny ny faha-
valo ny rehetra ambany ny ton-
go'ny.
26 Ny fahavalo farany izay ho
simba ny, no fahafatesana.
27 Fa izy efa nanao ny zavatra
rehetra tambany ny tongo'ny.
Fa hita marina, raha atao ny
hoe, Ny zavatra rehetra nampa-
neke'ny, afa tsy izay nampaneky
azy ny zavatra rehetra.
28 Ary raha hatao ny haneky
azy ny zavatra rehetra, dia hatao
ny kosa ny Zanaka haneky izay
nampaneky azy ny zavatra rehe-
tra, 'mba ho tompo ny ny zava-
tra rehetra Andriamanitra amy
ny izao tontolo izao.
29 Raha tsy izany, hatao ny
ahoana izay natao ny batisa hi-
solo ny maty, raha tsy 'mba hi-
tsangana ny maty? nahoana izy
no natao ny batisa hisolo azy?

30 Ary nahoana izahay no mi-
toetra amy ny fanahiana man-
drakariva?
31 Hoy izaho, amy ny fando-
kafa'ny anareo izay anana'ko
amy ny Kraisty Jesosy Tompo
'ntsikia, izaho maty isanandro.
32 Raha manaraky ny fanao
ny olona no niadia'ko tamy ny bi-
by-dia tany Efesiosy; inona no
soa azo ko, raha tsy hitsangana
ny maty? avelao isikia hihinana
sy hisotro; fa raha maraina dia
maty.
33 Aza mety ho fitahina: ny
firesa-dratsy manimba ny fanao
soa.
34 Mifohaza marina, fa aza
manota; fa ny sasany tsy maha-
lala an'Andriamanitra: izaho
miteny izany ho henatr'areo.
35 Fa hoy ny anankiray, Atao
ahoana no hatsangana ny maty?
ary ho tonga manao ahoana ny
tena ny?
36 Adala hianao, izay nafafy
nao, tsy ho velomi'ny raha tsy
maty izy:
37 Ary izay nafafy nao, tsy ny
tena ny izay ho avy no nafafy
nao, fa ny voa hiany, angamba
ny vary, na voa ny sasany:
38 Fa Andriamanitra manome
azy tena toy izay sitra-po ny, ary
ho amy ny voa ny rehetra ny
tena ny.
39 Ny nofo rehetra samy hafa
nofo; fa hafa ny nofo n'olona,
ary hafa ny nofom-biby, ary hafa
ny any hazandrano, ary hafa ny
any vorona.
40 Ary misy tena, ny amy ny
lanitra, ary misy tena, ny amy
ny tany: fa hafa voninahitra ny
amy ny lanitra, ary hafa ny amy
ny tany.
41 Hafa ny voninahitry ny ma-
soandro, ary hafa ny voninahitry
ny volana, ary hafa ny vonina-
hitry ny kintana: fa ny kintana
anankiray mihoatra no ho ny kin-
tana sasany amy ny voninahitra.
42 Dia toy izany ny fananga-
nany ny maty. Nafafy ny tamy
ny lo; hatsanga'ny amy ny tsy lo:
43 Nafafy ny tamy ny fahafa-
ham-boninahitra; hatsanga'ny
amy ny voninahitra: nafafy ny
tamy ny fahalemena; hatsanga'
ny amy ny hery:
44 Nafafy ny tena misy aina;
hatsanga'ny tena misy fanahy.
Misy tena misy aina, ary misy
tena misy fanahy.
45 Ary toy ny no sorata'ny hoe,
Adama voalohan-dahy natao ny
fanahy velona; ary Adama tato
aoriana natao ny fanahy mame-
lona.
46 Anefa, tsy izay misy fanahy
no voalohany, fa izay misy aina;
dia voa izay misy fanahy.
47 Ny voalohan-dahy avy amy
ny tany, dia tany: ary ny lehila-
hy manaraka, dia Tompo avy
any an-danitra.
48 Ny amy ny tany, dia toy
izay avy amy ny tany; ary ny
amy ny lanitra, dia toy izay avy
amy ny lanitra.
49 Ary toy ny nitondra'ntsikia
ny endriky ny amy ny tany, no
hitondra'ntsikia ny endriky ny
amy ny lanitra.
50 Fa izao no lazai'ko, raha-
lahy, ny nofo sy ny ra tsy maha-
zo mandova ny fanjakan'Andria-
manitra; ary ny lo tsy mandova
ny tsy lo.
51 Indro, izaho haneho anareo
ny fanafenana; isikia rehetra
tsy hody mandry, fa hova'ny
isikia rehetra,
52 Fa vetivety, toy ny fipy ny
maso, amy ny farara farany: fa
ny farara haneno, ary ny maty
hatsanga'ny tsy ho lo intsony,
ary dia hova'ny isikia.
53 Fa ity lo ity tsy maitsy hi-
tafy ny tsy lo, ary ity maty ity
tsy maitsy hitafy ny tsy maty.
54 Fa raha ity lo ity hitafy ny
tsy lo, ary ity maty ity hitafy ny
tsy maty, dia ho tonga ny teny

no sorata'ny hoe, Ny fahafate-
sana nateli'ny ny fandresena.
55 Ry fahafatesana, aiza ny
fanaintaina'nao ? Ry fasana aiza
ny fandrese'nao ?
56 Fa ny fanaintainany ny fa-
hafatesana, no ota ; ary ny hery
ny ota, no lalàna.
57 Fa isaorana anie Andria-
manitra izay manome antsikia ny
fandranesena amy ny alalany ny
Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia.
58 Ary amy ny izany, rahala-
hy malala ko, mahareta, aza
miova, ka mitombo mandrakari-
va amy ny asa ny ny Tompo,
ka mahalala fa tsy foana ny asa
nareo amy ny Tompo.

## TOKO XVI.

Ary ny amy ny famoriam-bola
ho amy ny olona masina, dia
atavy toy izay nasai'ko natao ny
fiangonanana any Galatia.
2 Amy ny voalohany amy ny
isan-kerin'andro, avelao hianareo
rehetra samy hamory vola amy
ny famoriana, toy izay nanam-
binan'Andriamanitra azy, 'mba
tsy hisy famoriam-bola raha
tonga aho.
3 Ary raha tonga aho, ka izay
tendre'nareo amy ny taratasy,
dia izy no hirahi'ko hitondra ny
fiiantra'nareo ho any Jeriosa-
lema.
4 Ary raha tokony handehana'
ko koa, dia hiaraka amy ko izy.
5 Ary izaho hankany amy na-
reo, raha hamaky any Makedo-
nia : fa izaho hamaky any Ma-
kedonia :
6 Ary angamba izaho hitoetra,
ary handany ny ririnina amy na-
reo, 'mba hanatera'nareo ahy
amy izay aleha ko.
7 Fa izaho tsy ta-hamangy
anareo amy ny aleha ko ankehi-
triny ; fa izaho manantena hi-
toetra kely amy nareo, raha ha-
vela ny ny Tompo.
8 Fa izaho hitoetra any Efeso-
sy mandra-pihavia'ny ny Pen-
tekositra.
9 Fa varavarana lehibe sy ma-
lalaka no voha'ny ho ahy, kane-
fa maro ny fahavalo.
10 Fa raha tonga i Timoty,
tandremo 'mba hitoetra tsy ma-
tahotra amy nareo izy : fa izy
miasa ny asa ny ny Tompo toy
ny atao ko.
11 Ary amy ny izany, aza ave-
la hisy hanaratsy azy : fa am-
pandrosoy izy amy ny fiadanana,
'mba hankanesa'ny aty amy ko :
fa izaho miandry azy hiaraka
amy ny rahalahy.
12 Fa ny amy ny Apolosy ra-
halahy, izaho nangataka azy
'mba hiaraka amy ny rahalahy
hankany amy nareo : fa tsy sitra-
po ny indrindra handeha amy ny
izao ; fa izy ho avy rehefa hisy
hiala'ny.
13 Miambena, mitoera mafy
amy ny finoana, atavy izay fa-
naon-dahy, mahareza.
14 Atavy ny zavatra rehetra
amy ny fitiavana.
15 Izaho mifona amy nareo,
rahalahy, (hianareo mahalala ny
mpianakavy ny Sitefana, fa san-
tatra any Akaia izy, ary efa
tamana hanao fanompoana amy
ny olona masina,)
16 'Mba heke'nareo izay, sy izay
rehetra miray raharaha sy asa.
17 Fa izaho faly amy ny fihia-
viany Sitefana sy Forotionatiosy
ary Akaiakosy : fa izy nahatan-
teraka ny tsy vita nareo.
18 Ary izy efa nahafaly ny fa-
nahy ko sy ny anareo : koa amy
ny izany, valio izay manao izany.
19 Ny fiangonana any Asia
manao veloma anareo. Akoila,
sy Porisila manao veloma anareo
indrindra amy ny Tompo, sy ny
fiangonana izay ao an-trano ny.
20 Ny rahalahy rehetra manao
veloma anareo. Mifanava ve-
loma hianareo amy ny fanoroha-
na masina.

21 Ny fanava'ko Paoly veloma amy ny tàna'ko.

22 Raha misy olona tsy tia any Jesosy Kraisty Tompo, avelao izy ho Anatema, Mara-nata.

23 Ho amy nareo anie ny fahasoavany Jesosy Kraisty Tompo.

24 Ny fitiava'ko anie ho amy nareo rehetra amy ny Kraisty Jesosy. Amena.

---

# NY EPISITILY FAHAROA

## NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY KORINTIANA.

### TOKO I.

I Paoly, apositaoly any Jesosy Kraisty amy ny sitra-po n'Andriamanitra, ary Timoty rahalahy, ho any fiangonan'Andriamanitra izay ao i Korinta, sy ny olona masina rehetra izay any Akaia tontolo:

2 Fahasoavana ho anareo, sy fiadanana amy n'Andriamanitra Ray 'ntsikia, sy Jesosy Kraisty Tompo.

3 Isaorana anie Andriamanitra Ray ny Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia, Ray ny famindram-po, sy Andriamanitra ny fifaliana rehetra;

4 Izay mananatra anay amy ny fahoria'nay rehetra, 'mba hahaiza'nay mananatra izay ory rehetra, amy ny fananarana izay nananaran'Andriamanitra anay.

5 Fa toy ny itomboa'ny ny fandeferany ny Kraisty amy nay, no itomboa'ny ny fifalia'nay amy ny Kraisty koa.

6 Fa raha ory izahay, dia fananarana sy famonjena anareo izany; raha faly izahay dia amy ny fananarana anareo izay miasa amy ny faharetany ny fandeferana izay niareta'nay koa.

7 Ary tsy miova ny fanantena'nay anareo, ka mahafantatra fa tahaky izay niaraha'nareo nandefitra, no hampifalia'ny anareo koa.

8 Fa tsy tia nay tsy ho fantatr'areo, rahalahy, ny fahoria'nay izay nanjo anay tany Asia, fa netry ny indrindra izahay mihoatra no ho izay zaka nay, ka dia nafoy nay ny ai'nay:

9 Fa izahay nanan-teny amy ny fahafatesana tamy ny tena nay, ka tsy natoky tena izahay, afa tsy amy n'Andriamanitra, izay manangana ny maty:

10 Izay namonjy anay tamy ny izao fahafatesana lehibe izao, ary mamonjy: izy itokia'nay, fa hamonjy hiany izy;

11 Ary hianareo miara-mivavaka ho anay, 'mba hisaora'ny ny maro ho anay, tamy ny fanomezana izay azo nay tamy ny ny any ny maro.

12 Fa izao no fifalia'nay, ny filazany ny eritreritr'ay, ka amy ny fo mahitsy, sy ny fanahy tsara, ka tsy amy ny fahendreny ny nofo, fa amy ny fahasoavan'Andriamanitra, no hitondra'nay tena amy ny izao, tontolo izao, ka mainkia amy nareo.

13 Fa izahay tsy manoratra hafa amy nareo, afa tsy izay no vaky nareo, sy izay eke'nareo; ary manantena aho, fa heke'nareo hatra amy ny izay farany;

14 Toy izay nanekineke'nareo anay, fa fifalia'nareo izahay, dia tahaka anareo ho anay amy ny andro ny Jesosy Tompo.

15 Ary tamy ny izao fahatokiana izao, dia nikiasa hankany amy nareo raha teo aho, 'mba hahazoa'nareo fanomezana indray;

16 Ary raha miala amy nareo

aho, dia hankany Makedonia,
ary raha miala any Makedonia
indray, dia vao hankany amy
nareo, ary 'mba hateri'nareo aho
ho any Jiodia.
17 Ary amy ny izany, raha ni-
kiasa toy izany aho, dia nanao
toatoa va aho? sa izay zavatra
no kasai'ko, dia nikiasa mana-
raky ny nofo va aho, ka 'mba
hisy ny eny ho tsia, ary ny tsia
ho eny ao amy ko?
18 Fa raha marina Andriama-
nitra, ny teny nay tamy nareo tsy
ho eny sy ho tsia,
19 Fa i Jesosy Kraisty Za-
nak'Andriamanitra, izay no tori'
nay tamy nareo, dia izaho sy Si-
livanosa ary Timoty, dia tsy eny
sy tsia, fa eny hiany no tao amy
ny.
20 Fa ny fikiasan'Andriamani-
tra rehetra, dia eny, sy Amena,
no ao amy ny, ho voninahitr'An-
driamanitra amy nay.
21 Fa Andriamanitra izay
mampitoetra anay amy nareo
ho amy ny Kraisty, sy nanendry
anay;
22 Izay efa nanao marikia
anay koa, sady efa natao ny
tam-po nay ny santatry ny Fa-
nahy.
23 Ary koa, izaho miantso an'
Andriamanitra ho vavolombelo-
na ny fanahy ko, fa ny fiantra'ko
anareo no tsy nahatongava'ko
tany Korinta.
24 Fa izahay tsy tompo ny ny
finoa'nareo, fa mpanampy ny fi-
falia'nareo: fa amy ny finoana
no itoera'nareo.

## TOKO II.

Fa izaho efa ninia izao tam-po
ko, 'mba tsy hankany amy nareo
indray amy ny fahalehelovana.
2 Fa raha izaho mampahala-
helo anareo, iza no mahafaly
ahy, raha tsy izay nampahalahe-
lova'ko?
3 Ary izaho efa nanoratra iza-
ny indrindra tamy nareo, fan-
drao raha avy aho, dia mahazo
alahelo aho amy ny izay tokony
hifalia'ko; ka matoky anareo
rehetra aho, fa ny fifalia'ko dia
anareo rehetra.
4 Fa tamy ny fahoriana be sy
ny fahalelovany ny fo, no sora-
ta'ko tamy nareo tamy ny rano
maso be; tsy 'mba hampahala-
helo anareo, fa 'mba ho fantatr'
areo ny fitiavana izay nitiava'ko
anareo indrindra.
5 Fa raha misy mampahalahe-
lo, tsy mampahalahelo ahy izy,
fa amy ny sasany hiany: 'mba
tsy hampahalahelova'ko anareo
rehetra.
6 Aoka izany fampijaliana iza-
ny, amy ny olona izay anari'ny
ny maro.
7 Tsy toy izany, fa hianareo
tokony hamela azy sy hahafaly
azy, fandrao manana alahelo be
loatra izany olona izany.
8 Ary amy ny izany, izaho mi-
fona anareo, 'mba hampitoetra
ny fitiava'nareo amy ny.
9 Fa izany no nanorata'ko,
'mba ho fantatr'o ny toetr'areo,
na maneky ny zavatra rehetra
hianareo.
10 Fa izay avela nareo, avela
ko kosa: fa izay navela ko raha
misy navela ko, dia amy ny
fitiava'nareo no namela'ko azy
teo imaso ny Kraisty.
11 Fandrao ho resy ny ny Sa-
tana isikia: fa fanta'tsikia ny
famitaha'ny.
12 Ary koa, raha tonga tany
Troasa aho hitory ny filazan-
tsara ny Kraisty, dia novoha'ny
ny Tompo varavarana aho,
13 Izaho tsy manam-pitsahara-
na amy ny fanahy ko, fa tsy hita
ko i Titosy rahalahy ko: fa ra-
ha nifanao veloma tamy ny aho,
dia niala teo aho hankany Ma-
kedonia.
14 Fa isaorana anie Andria-
manitra izay mampahery anay

mandrakariva ao amy ny Kraisty, ary mampiseho ny hanitry ny fahalala'ny amy nay eny tontolo eny.
15 Fa izahay amy n'Andriamanitra dia hanitry ny Kraisty amy ny izay vonje'ny sy izay maty:
16 Amy ny anankiray dia hanitry ny fahafatesana ho fahafatesana; ary ny anankiray dia hanitry ny fiainana ho fiainana. Ary iza no mahaleo izany zavatra izany?
17 Fa izahay tsy 'mba toy ny maro izay manatsatso ny teny n'Andriamanitra; fa toy ny amy ny fahamarinana, dia toy ny amy n'Andriamanitra, eo imaso n'Andriamanitra, izahay miteny ny any Kraisty.

TOKO III.

Izahay hidera tena indray va? sa toy ny sasany izahay mila soratra filazan-tsoa amy nareo, na soratra filaza'nareo soa anay?
2 Hianareo no soratra no sorata'ny tam-po nay, ka fantatra sy vaky ny ny olona rehetra:
3 Hita marina fa hianareo no soratry ny Kraisty izay no tompoi'nay, tsy no sorata'ny tamy ny ranomainty, fa tamy ny Fanahy n'Andriamanitra velona; tsy tamy ny latabatra vato, fa tamy ny latabatra nofo ny fo.
4 Izahay manana izany toky izany amy ny alalany ny Kraisty ho amy n'Andriamanitra:
5 Fa izahay tsy mahahevitra na inona na inona raha izahay hiany; fa ny fahaleova'nay avy amy n'Andriamanitra;
6 Izay mampahaleo anay koa ho mpanompo ny fanekana vaovao; tsy amy ny soratra, fa amy ny Fanahy: fa ny soratra, mamono, ary ny Fanahy mamelona.
7 Fa raha malaza ny fanompoany ny fahafatesana no sorata'ny sy no sorata'ny tamy ny vato, ka ny zanaky Isiraely tsy mahajery handinikia ny tarehy ny Mosesy, satria ny voninahitry ny tarehy ny; izay voa simba:
8 Nahoana no tsy halaza ny ny fanompoany ny Fanahy?
9 Fa raha malaza ny fanompoany ny fahamelohana, mainkia ny fanantombo ny laza ny fanompoany ny fahamarinana.
10 Ary amy ny izany, izay nankalazai'ny tsy 'mba nalaza, fa misy laza manoatra.
11 Fa raha malaza izay no simba ny, mainkia ny laza ny izay mitoetra.
12 Ary amy ny izany, izahay manana izao fanantenana izao, dia manao teny mari-marina izahay:
13 Ary tsy toa ny Mosesy izay nanarona ny tarehy ny, ka ny zanaky Isiraely tsy nahajery handinikia ny farany izay no simba ny:
14 Fa no maizini'ny ny sai'ny: fa izany sarona izany mitoetra ambarak'andro àny amy ny famakiany ny teny fanekena taloha; izay naisotry Kraisty.
15 Fa ambaraka andro àny raha mamaky ny any Mosesy, ny sarona dia manarona ny fo ny.
16 Fa raha hiverina amy ny Tompo izy, dia haiso'ny ny saro'ny.
17 Ary ny Tompo no izany Fanahy izany: ary izay itoera' ny ny Fanahy ny Tompo no misy fahafahana.
18 Fa izahay rehetra amy ny tarehy tsy voa sarona, fa mijery toy ny amy ny fitaratra ny voninahitry ny Tompo, hova'ny ho endrikia iray amy ny voninahitra ho voninahitra, toy amy ny Tompo, ny Fanahy.

TOKO IV.

Ary amy ny izany, dia manana izao fanompoana izao izahay, toy ny nahazoa'nay famindram-

po, ka tsy ketraka izahay;
2 Fa efa no lavi'nay ny fiso-
koana, ka tsy mandeha amy ny fa-
navan-tsaina, na manatsatso ny
teny n'Andriamanitra; fa amy
ny fanehoany ny marina, no na-
nolora'nay ny tena nay tamy ny
fisainany ny olona teo imaso
n'Andriamanitra.
3 Fa raha voa sarona aza ny
filaza'nay tsara, dia voa sarona
amy ny izay maty:
4 Izay nahajambain' andria-
manitry izao fiainana izao ny sai'
ny ny tsy mino, 'mba tsy hipoa-
ha'ny ny fahazavany ny filazan-
tsara ny voninahitry ny Kraisty,
izay no endrik'Andriamanitra.
5 Fa tsy ny tena nay no tori'
nay, fa i Kraisty Jesosy Tompo;
ary mpanompo anareo amy ny
fitiavany Jesosy izahay.
6 Fa Andriamanitra izay niteny
ny mazava hahazava amy ny
maizina, no nahazava ny fo nay
ho fahazavany ny fahalalany ny
voninahitr'Andriamanitra amy
ny tarehy ny Jesosy Kraisty.
7 Fa izahay manana izao raki-
tra izao amy ny vilany tany,
'mba hisehoa'ny fa avy amy
n'Andriamanitra ny halehibe ny
ny hery, fa tsy avy amy nay.
8 Ory izahay amy ny aleha re-
hetra, fa tsy voa tery; very he-
vitra izahay, fa tsy afa-po;
9 Enjehi'ny, fa tsy nafoi'ny;
napotra'ny, fa tsy maty;
10 Ka mitondra ny fahafatesa-
ny Jesosy mandrakariva amy ny
tena, 'mba hisehoa'ny ny fiaina-
ny Jesosy koa amy ny tena nay.
11 Fa izahay izay velona atolo'
ny ho faty mandrakariva amy
ny fitiavany Jesosy 'mba hise-
hoa'ny ny fiainany Jesosy koa
amy ny nofy nay mety maty.
12 Ary amy ny izany ny faha-
fatesana miasa ao amy nay, fa
fiainana ao amy nareo.
13 Izahay fanahy iray amy ny
finoana manaraky izay no sora-
ta'ny hoe, Izaho nino, ary amy
ny izany, dia niteny aho; izahay
mino koa, ary amy ny izany dia
miteny izahay;
14 Ka mahalala fa izay nanan-
gana any Jesosy Tompo, dia ha-
nangana anay amy ny Jesosy koa
izy, ary hanolotra anay sy ana-
reo.
15 Fa ny zavatra rehetra ho
amy ny fitiava'ny anareo, 'mba
hitomboa'ny ny fahasoavana,
izay efa nihabe ho voninahitr'
Andriamanitra amy ny fisaotry
ny maro.
16 Ary tsy ketraka izahay amy
ny izany; kanefa maty ny lahy
ivela'nay, fa velomi'ny isan'an-
dro isan'andro ny lahy anaty
nay.
17 Fa ny maivam-betivety amy
ny fahoria'nay mahasa voninahi-
tra ho anay mihoatra lavitra in-
drindra no ho mahavesatra man-
drakizay.
18 Fa izahay tsy mijery ny hi-
ta, fa ny tsy hita: fa ny hita ma-
nam-para; fa ny tsy hita maha-
ritra mandrakizay.

## TOKO V.

Ary fantatr'ay, fa raha rava'ny
ny trano lay nay amy ny tany,
dia manana ny voa rafitr'An-
driamanitra izahay, trano tsy
nataon-tànana, any an-danitra
mandrakizay.
2 Ary amy ny izany, dia mi-
sento izahay, ka maniry indrin-
dra 'mba ho tafia'ny amy ny tra-
no nay izay avy any an-danitra:
3 Ary izany, raha ho tafia'ny
izahay, dia tsy hitanjaka.
4 Fa izahay izay ao amy ny
izao lay izao, sady misento no
ory: ka tsy ny fitiava'nay no ha-
nesora'ny ny fitafiana, fa ho ta-
fia'ny izahay, 'mba hateli'ny ny
fiainana ny fahafatesana.
5 Ary izay nahatonga anay
tamy ny izany indrindra no An-
driamanitra, izay efa nanome

anay ny santatry ny Fanahy koa.
6 Ary amy ny izany matoky
mandrakariva izahay, ka fanta-
tr'ay, fa raha ao amy ny tena
izahay, tsy ao amy ny Tompo:
7 (Fa amy ny finoana no aleha
nay, fa tsy amy ny fahitana:)
8 Izahay matoky, ka aleo tsy
ao amy ny tena toy izay tsy ho
ao amy ny Tompo.
9 Ary amy ny izany, maniry
indrindra izahay, na ao na tsy
ao, 'mba hankasitraha'ny anay.
10 Fa isikia rehetra tsy maitsy
miseho eo amy ny fitsarany
Kraisty; 'mba hahazoa'ny izy
rehetra izay zavatra natao ny
raha tamy ny tena, manaraky
izay natao ny, na tsara na ratsy.
11 Ary amy ny izany, raha ma-
halala ny tahotry ny Tompo iza-
hay, dia mananatra ny olona; fa
izahay hita n'Andriamanitra;
ary matoky aho, fa hita ny ny
fisaina'nareo koa.
12 Fa izahay tsy midera tena
intsony amy nareo, fa manome
anareo izay ahadera'nareo anay,
'mba ho hita nareo izay havaly
nareo izay midera eo imaso, fa
tsy amy ny fo.
13 Fa raha very saina izahay,
dia ho an'Andriamanitra; raha
hendry izahay, dia ho anareo.
14 Fa ny fitiavany Kraisty ma-
nery anay; fa izahay manao
izao, fa raha maty ny anankiray
hisolo azy rehetra, dia maty izy
rehetra:
15 Ary izy maty nisolo azy re-
hetra, 'mba tsy ho velona ho azy
intsony izay velona, fa ho any
izay maty nisolo azy, sady ni-
tsangana.
16 Ary amy ny izany, tsy fan-
tatr'ay intsony ny olombelona
manaraky ny nofo: eny, kanefa
fantatr'ay i Kraisty manaraky
ny nofo, fa ankehitriny tsy fan-
tatr'ay intsony izy.
17 Ary raha misy amy ny Krais-
ty, dia olom-baovao izy: ny talo-
ha efa lasa; indro, ny rehetra efa
vaovao.
18 Fa ny rehetra avy tamy
n'Andriamanitra izay nampiha-
vana anay tamy ny Jesosy
Kraisty, sy izay nanome anay ny
fanompoany ny fampihavanana.
19 Dia izany, fa ny Andriama-
nitra tamy ny Kraisty, no nampi-
havana izao tontolo izao tamy ny,
ka tsy isai'ny amy ny, ny heloka;
ary efa nanome anay ny teny
fampihavanana.
20 Ary iraka solony ny Kraisty
izahay, tahaka an'Andriamani-
tra mampifona anay amy nareo:
izahay solony ny Kraisty manga-
taka amy nareo: mihavàna amy
n'Andriamanitra anie hianareo.
21 Fa izay tsy mahalala ota,
natao ny ho ota hisolo antsikia;
'mba hanava'ny antsikia ho fa-
hamarinan'Andriamanitra amy
ny.

TOKO VI.

Ary izahay mpiray asa, manga-
taka amy nareo koa 'mba tsy
handraisa'nareo foana ny faha-
soavan'Andriamanitra.
2 (Fa hoy izy, Izaho efa nan-
dre anao tamy ny taona fanka-
sitrahana, ary efa namonjy anao
tamy ny andro famonjena: indro,
ankehitriny no andro fankasitra-
hana; indro, ankehitriny no an-
dro famonjena.)
3 Aza manao izay mahatafin-
tohina na amy n'inona na amy
n'inona, 'mba tsy hanan-tsiny ny
fanompoana:
4 Fa 'mba hitondra'ntsikia tena
tsara amy ny zavatra rehetra, ta-
haky ny mpanompo n'Andriama-
nitra amy ny faharetana be, amy
ny fahoriana, amy ny fahantrana,
amy ny fahalehelovana,
5 Amy ny fivatra, amy ny fifa-
torana, amy ny fikotranana, amy
ny fiasana, amy ny fiambenana,
amy ny fifadiana;
6 Amy ny fahadiovana, amy ny
fahalalana, amy ny fandeferana,

amy ny fahalemem-panahy, amy
ny Fanahy Masina, amy ny fitia-
vana tsy miangatra,
7 Amy ny teny marina, amy ny
hery n'Andriamanitra, amy ny
fiarovana amy ny fahamarinana
na amy ny ankavanana, na amy ny
ankavia,
8 Amy ny voninahitra, amy ny
fahafaham-boninahitra, amy ny
filazana ratsy sy ny filazana tsa-
ra: tahaky ny mpamitaka, kane-
fa marina hiany;
9 Tahaky ny tsy fantatra, kane-
fa fantatra hiany; tahaky ny
maty, fa, indro, velona hiany;
tahaky izay anari'ny, kanefa tsy
maty;
10 Tahaky ny mahantra, kane-
fa faly mandrakariva; tahaky ny
malahelo, kanefa mampanan-ka-
rena ny maro; tahaky ny tsy
manana, kanefa manana ny zava-
tra rehetra.
11 Ry Korintiana, ny vava nay
misokatra amy nareo, ary ny fo
nay mihialehibe.
12 Hianareo tsy tery amy nay,
fa tery ao an-kibo nareo.
13 Ary ny valy ny izany, (Iza-
ho miteny tahaky ny amy ny za-
na'ko,) ka mihialehibiaza kosa
hianareo.
14 Aza mivady amy ny izay tsy
mino: fa inona no iraisa'ny ny
marina sy ny meloka? ary inona
no iaraha'ny ny mazava sy ny
maizina?
15 Ary inona no ifanaraha'ny
Kraisty sy Beliary? ary inona no
imbona'ny ny mino sy ny tsy
mino?
16 Ary inona no ikambana'ny
ny trano n'Andriamanitra sy ny
any sampy? fa hianareo no trano
n'Andriamanitra velona; toy ny
natao n'Andriamanitra hoe, Iza-
ho hitoetra ao amy ny, ary han-
kao amy ny; ary izaho ho An-
driamani'ny, ary izy ho olo'ko.
17 Koa amy ny izany, mialà,
ary misaraha amy ny, hoy ny
Jehovah, ary aza manendry izay
zavatra tsy madio; ary izaho
dia handray anareo.
18 Ary izaho ho Ray nareo,
ary hianareo ho zanak'o lahy sy
ho zanak'o vavy, hoy ny Jehovah
Tsitoha.

## TOKO VII.

Ary ry malala, raha manana i-
zany fikiasana izany isikia, ave-
lao 'mba hadio ny tena amy ny
fahalotolotoana rehetra amy ny
nofo sy ny fanahy, ka mahatan-
teraka ny fahamasinana amy ny
fatahorana an'Andriamanitra.
2 Raiso izahay; fa izahay tsy
nanao meloka tamy ny olona, iza-
hay tsy naharatsy olona, izahay
tsy namitaka olona.
3 Izaho tsy miteny hanameloka:
fa izaho efa nilaza rahateo, fa hia-
nareo ao am-po nay miara-maty
sy miara-belona.
4 Be ny fisahisahiana ny teny
ko amy nareo, be ny fandokafa'
ko anareo: izaho feno fifaliana,
izaho mitombo fifaliana indrin-
dra amy ny fahoriana rehetra.
5 Fa rehefa tonga tany Make-
donia izahay, dia tsy nanam-pi-
tsaharana ny nofo nay, fa ory
manodidina izahay; tao ivelany
nisy ady, tao anaty ny nisy faha-
tahorana.
6 Fa Andriamanitra izay mam-
pifaly ny ory, no nampifaly anay
tamy ny fihiaviany Titosy;
7 Ary tsy tamy ny fihiaviany
hiany, fa tamy ny fifaliana izay
nampifalia'nareo azy koa, raha
nambara ny tamy nay ny iri'ny
ny fo nareo, ny alahelo nareo, ny
fitiava'nareo ahy; ka dia main-
kia nifaly aho.
8 Ary kanefa izaho nampala-
helo anareo tamy ny episitily,
izaho tsy mibebaka, kanefa ni-
bebaka hiany: fa fantatr'o, fa
izany episitily izany efa nampa-
lahelo anareo, kanefa vetivety.
9 Izaho mifaly ankehitriny, ka

tsy tamy ny nampahalahelova'
ny anareo, fa tamy ny nampa-
halahelova'ny ho fibebaha'na-
reo: fa nampahalahelovi'ny hia-
nareo manaraka an'Andriama-
nitra 'mba tsy handratra'nay ana-
reo na amy n'inona na amy
n'inona.
10 Fa ny fahalahelovana ma-
naraka an'Andriamanitra miasa
fiovana ho famonjena tsy hibe-
bahana: fa ny fahalahelovany
izao tontolo izao miasa fahafate-
sana.
11 Fa, indro, izany no nampa-
halahelova'ny anareo manaraka
an'Andriamanitra ny fahazotoa-
na izay natao ny tamy nareo,
dia ny fahafahantsiny, dia ny
tsy fankasitrahana, dia ny faha-
tahorana, dia ny faniriana, dia
ny fitiavana, dia ny fampijalia-
na! Fa amy ny zavatra rehetra,
dia miseho madio hianareo amy
ny izany.
12 Ary amy ny izany, nefa aho
nanoratra tamy nareo tamy ny
fitiavany izay nanao meloka, na
izay nandefitra ny heloka na-
tao ny, fa 'mba hisehoa'ny ny
fitandrema'nay anareo eo ana-
trehan'Andriamanitra.
13 Koa amy ny izany, izahay
dia nifaly tamy ny fifalia'nareo:
eny, ravo indrindra izahay tamy
ny faharavoany Titosy, fa natao
nareo rehetra afak'alahelo ny
fanahy ny.
14 Fa raha midera anareo amy
ny aho, tsy menatra aho; fa raha
miteny ny zavatra rehetra mari-
na tamy nareo, dia marina ny
fandokafa'nay izay natao nay
teo anatrehany Titosy.
15 Ary ny fitiavany ny fo ny
mihiabe amy nareo, raha izy
mahatsiaro ny fanaraha'nareo
rehetra, ka tamy ny fahatahorana
sy ny fangovitana, no nandraisa'
nareo azy.
16 Faly aho, fa matoky anareo
amy ny zavatra rehetra aho.

TOKO VIII.

Rahalahy, izahay mampahafan-
tatra anareo ny fahasoavan'An-
driamanitra izay nome'ny ny
fiangonana tany Makedonia;
2 Fa amy ny fizahan-toetry ny
fahoriana be, ny fitomboany ny
fifaliana sy ny fahalehelovana
indrindra mihiabe amy ny hare-
ny ny fiantra'ny.
3 Fa manaraky ny zaka ny,
izaho vavolombelona, eny, ary
mihoatra no ho ny zaka ny, ka
sitraky ny fo ny;
4 Amy ny fitarainana be no
nangataha'ny anay 'mba han-
draisa'nay ny fanomezana sy ny
fiombonany ny fanompoana any
ny olona masina.
5 Ary tsy toy ny nantenai'nay
no natao ny, fa izy nanolo-tena
ho any ny Tompo aloha, dia vao
ho anay tamy ny sitra-po n'An-
driamanitra.
6 Izany no nangatahi'nay any
Titosy 'mba hatanteraka amy
nareo kosa izany fanomezana
izany, toy izay vao natao ny teo
aloha.
7 Ary toy ny halehibiaza'nareo
amy ny zavatra rehetra, amy ny
finoana, sy fiteny, sy fahalalana,
sy fahazotoana rehetra, ary amy
ny fitiava'nareo anay, 'mba hia-
lehibiaza'nareo amy ny ity faha-
soavana ity koa.
8 Izaho tsy miteny amy ny fan-
didiana, fa amy ny fahazotoany
ny sasany, ary 'mba hizaha toe-
tra ny fahamarinany ny fitiava'
nareo.
9 Ary fantatr'areo ny fahasoa-
vany Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia, nefa manan-karena izy,
dia tonga malahelo izy tamy ny
fitiava'ny anareo, 'mba ho tonga
manan-karena amy ny fahalehe-
lova'ny hianareo.
10 Ary amy ny izany, dia ma-
nao izay hevitr'o aho: fa men-
drikia ho anareo izany, izay efa
nanao fahiny, ka tsy manao

hiany, fa sitra-po nareo koa tamy
ny taon-dasa.
11 Ankehitriny amy ny izany,
atavy tanteraka izany; toy ny
anana'nareo sitra-po hanao, dia
tanteraho amy ny izay anana'
nareo izany.
12 Fa raha misy hanava'ntsikia
manaraky izay anana'ny no an-
kasitraha'ny, fa tsy manaraky
izay tsy anana'ny.
13 Fa tsy ho fitsaharana amy
ny sasany, ary ho fahoriana amy
nareo:
14 Fa amy ny fitoviana anke-
hitriny izao 'mba hiantra'ny ny
habeny ny hare'nareo ny alahelo
ny, ary 'mba hiantra'ny ny faha-
beny ny hareny ny alahelo nareo
kosa 'mba hisy fitoviana;
15 Toy ny no sorata'ny hoe,
Mamory be tsy manan'amby;
ary izay mamory kely tsy ma-
nam-pilana.
16 Fa isaorana anie Andria-
manitra izay nandatsaka izany
fitandremana tsara izany tam-po
ny Titosy ho anareo.
17 Fa izy tokoa nandray izany
anatra izany; fa mazotozoto
kokoa sady sitra-po ny no nan-
kanesa'ny teo amy nareo.
18 Ary izahay efa naniraka
rahalahy hiaraka amy ny, ka ny
fidera'ny azy niely tamy ny fila-
zan-tsara tamy ny fiangonana re-
hetra;
19 Ary tsy izany hiany, fa efa
no tendre'ny ny fiangonana koa
izy, 'mba handeha hiaraka amy
nay amy ny izao fahasoavana
izao, izay nome'nay ho vonina-
hitry ny Tompo sy ny sitra-po
nay.
20 Ka mitandrina izany 'mba
tsy ho haratsy n'olona izahay
amy ny izao harena be namboa-
ra'nay izao:
21 Fa misaina izay mahamety,
tsy eo imaso ny ny Tompo hia-
ny, fa eo imaso ny ny olona koa.
22 Ary izahay efa naniraka ny
rahalahy nay hiaraka amy ny,
izay efa hita nay mazoto mateti-
kia amy ny zavatra maro, fa an-
kehitriny mazoto kokoa izy amy
ny fahatokia'ny anareo indrin-
dra.
23 Raha misy manontany any
Titosy, dia nama'ko izy sy mpi-
ray asa amy ko ho anareo: na
ny rahalahy nay, dia iraky ny
fiangonana izy, sady voninahitry
ny Kraisty.
24 Koa amy ny izany, asehoy
amy ny eo imaso ny ny fiangona-
na, ny famantarany ny fitiava'na-
reo, sy ny fandokafa'nay anareo.

## TOKO IX.

Fa raha ny amy ny fiantrany ny
olona masina, tsy tokony ho so-
rata'ko amy nareo:
2 Fa izaho mahalala ny sitra-
po nareo, izay nandokafa'ko
anareo tamy ny izay any Make-
donia, fa ny any Akaia efa nikie-
ly aina tamy ny taon-dasa; ary
ny fahazotoa'nareo nampahazo-
to ny maro.
3 Izaho naniraka ny rahalahy,
fandrao ho foana ny fandokafa'
nay anareo amy ny izany; 'mba
hikeleza'nareo aina toy ny no
lazai'ko:
4 Fandrao angamba, raha ny
any Makedonia hiaraka amy ko,
ary hahita anareo tsy 'mbola ni-
kely aina, (tsy lazai'nay hoe, hia-
nareo,) fa izahay ho menatra
amy ny izany fahatokiana izany.
5 Ary amy ny izany, natao ko
tokony hananatra ny rahalahy,
'mba hialoha aty amy nareo izy,
ary hahavita rahateo ny fiantra'
nareo voa laza fahiny, 'mba ho
vita izany, toy ny fiantrana, fa
tsy toy ny fahihirana.
6 Fa izao no lazai'ko, Izay ma-
mafy kely, dia kely kosa no ho
jinja'ny; ary izay mamafy be,
dia be kosa no ho jinja'ny.
7 Izy rehetra manaraky ny ni-
nia'ny ny fo ny, fa tsy amy ny

fahalahelovana, na amy ny fane-
riterena: fa ny mpanome amy
ny fifaliana no tia n'Andriama-
nitra.
8 Ary ny Andriamanitra mahay
mampitombo ny fahasoavana
amy nareo; ka manana ny ono-
ny rehetra mandrakariva amy
ny zavatra rehetra, 'mba hitom-
boa'nareo amy ny fanavan-tsoa
rehetra:
9 (Toy ny no sorata'ny hoe,
Izy efa nanely; izy efa nanome
ny ny malahelo: ny fahamari-
nana hitoetra mandrakizay.
10 Ary izay manome voa any
ny mpamafy sy mofo ho fihina-
na, hanome ny hahabetsaka ny
voa izay nafafy nareo, ary ham-
pitombo ny vokatry ny fahama-
rina'nareo;)
11 Ka manan-karena hianareo
amy ny zavatra rehetra, amy ny
fiantra'nareo rehetra izay nam-
pisaotra anay an'Andriamanitra.
12 Fa ny fanavana izao fanom-
poana izao, tsy mahafaka ny
alahelo ny ny olona masina hia-
ny, fa mihiabe amy ny fisaorany
ny maro amy n'Andriamanitra
koa;
13 Amy ny famantarany izany
fanompoana izany, izy mankala-
za an'Andriamanitra amy ny fa-
narahany ny haneke'nareo ny
filazan-tsara ny Kraisty, ary amy
ny fiantrana be nome'nareo azy
sy ny olona rehetra;
14 Ary amy ny fivavaha'ny ho
anareo, izay manina ny fahasoa-
van'Andriamanitra indrindra ho
amy nareo.
15 Isaorana anie Andriamani-
tra amy ny fanomezana tsy azo
tononina.

## TOKO X.

Ary izaho Paoly hiany mifona
anareo amy ny fahalemena, sy
ny fahatsaram-panahy ny Krais-
ty, izay amy ny fisehoany ny
ratsy tarehy amy nareo, ka no
ny tsy teo, dia sahy sahy amy
nareo aho.
2 Ary izaho mangataka, raha
ao aho, 'mba tsy ho sahy sahy
amy ny toky izay no heveri'ko
'mba ho sahy sahy amy ny sa-
sany, izay manao anay toy izay
mandeha manaraky ny nofo.
3 Fa nefa izahay mandeha amy
ny nofo, izahay tsy 'mba miady
manaraky ny nofo:
4 (Fa ny fiadiany ny ady nay
tsy nofo, fa mahery amy n'An-
driamanitra 'mba handrava ny
fiarovana mafy;)
5 Izahay mandrava ny fisai-
nana, sy ny zavatra avo rehetra
izay manohitra ny fahalalan'An-
driamanitra, ary mamabo ny
fihevitra rehetra haneky any
Kraisty;
6 Ary voa vonona hampijaly
ny tsy fanarahana rehetra, raha
tanteraka ny fanaraha'nareo.
7 Hianareo va mijery ny zava-
tra manaraky ny fisehoana? Ra-
ha misy olona matoky ny tena
ny fa any ny Kraisty izy, avelao
izy hihevitra izany, amy ny tena
ny indray, ka to'azy any Kraisty,
dia toy izany koa izahay.
8 Ary tsy menatra aho, kanefa
mahazo mandoka be be kokoa
amy ny fahefa'nay, izay nome'
ny ny Tompo anay, 'mba ho
fananarana anareo, fa tsy ho fa-
nimbana anareo:
9 'Mba tsy hisehoa'ko toy ny
mampitahotra anareo amy ny
episitily.
10 Fa ny episitily, hoy izy, ma-
fy, sady mahery tokoa; fa ny
fanatrehany ny tena ny malemy,
ary ny fiteny ny ratsy ratsy.
11 Avelao izay olona izay hi-
hevitra izao, fa izahay mitovy
amy ny fiteny amy ny episitily,
raha tsy ao, no ny amy ny atao,
raha ao izahay.
12 Fa izahay tsy sahy ho isany,
na hanohatra ny tena amy ny
izay mandoka tena: fa izy mam-

pitovy ny tena ny amy ny tena
ny, ary manohatra ny tena ny
amy ny tena ny tsy 'mba hendry.
13 Ary koa, izahay tsy hidera
zavatra tsy voa ohatra, fa ma-
naraky ny ohatry ny tsipikia no-
men'Andriamanitra anay, dia
ohatra hahatratra anareo.
14 Izahay tsy miezaka mihoa-
tra ny ohatr'ay, toy ny tsy haha-
tratra anareo: fa izahay efa
nahatratra anareo koa amy ny
filazan-tsara any Kraisty:
15 Ka tsy midera ny zavatra
tsy voa ohatra, izay amy ny asa
ny ny olon-kafa; fa manan-tena,
raha mitombo ny finoa'nareo
'mba ho halehibiaza'nareo iza-
hay, hitombo manaraky ny oha-
tr'ay,
16 Hitory ny filazan-tsara amy
ny tany any andafy nareo, ary
tsy midera ny ohatry ny olon-
kafa amy ny izay zavatra voa
vonona.
17 Fa izay mankalaza, avelao
izy hankalaza ny any ny Tompo.
18 Fa tsy izay midera ny tena
ny no ankasitraha'ny, fa izay no
derai'ny ny Tompo.

## TOKO XI.

IFONA'KO amy n'Andriamanitra,
andefero nareo kely aho amy
ny fahadala'ko, ary mandefera
amy ko tokoa.
2 Fa izaho miaro anareo amy
ny fiarovan'Andriamanitra: fa
izaho efa nampanambady iray
anareo, 'mba hatolotr'o anareo
amy ny Kraisty tahaky ny anki-
zy vavy tsy manan-tsiny.
3 Fa izaho matahotra, fandrao
toy ny menarana namitaka any
Eva tamy ny fihendre'ny, na dia
haratsy ny sai'nareo amy ny fa-
hamarinana izay amy ny Kraisty.
4 Fa raha misy avy, ka mitory
any Jesosy hafa, izay tsy no tory
nay, na dia mandray fanahy hafa
hianareo izay tsy no raisi'nareo,
na filazan-tsara hafa izay tsy
neke'nareo, dia tokony handefitra
hianareo.
5 Fa atao ko tsy 'mba latsaka
no ho ny apositaoly ambony in-
drindra aho.
6 Fa raha tsy mahay amy ny
fiteny aho, tsy 'mba amy ny fa-
halalana; fa amy ny zavatra
rehetra efa hita nareo marimari-
na izahay.
7 Efa nanota va aho tamy ny
fanatre'ko tena, 'mba hisandra-
ta'nareo, fa izaho efa nitory
tamy nareo ny filazan-tsara
n'Andriamanitra, ka tsy naka ka-
rama?
8 Izaho nanimba ny fiangona-
na hafa, ka naka karama 'mba
hanompo anareo.
9 Fa raha tao amy nareo aho,
sady nila hiany tsy naka zavatra
tamy n'olona aho; fa ny rahala-
hy izay avy tany Makedonia na-
nome ahy izay nilai'ko: ary
izaho efa nitondra tena tamy ny
zavatra rehetra, ary hitondra
tena aho, ka tsy hahory anareo.
10 Raha ny fahamarinany ny
Kraisty ao amy ko, tsy misy
olona hahatsahatra ahy amy ny
izany fandokafana izany amy ny
tany any Akaia.
11 Nahoana ary? fa tsy tia'ko
va hianareo? Andriamanitra no
mahalala.
12 Fa izay atao ko no hatao
ko, 'mba tsy hisy hanava'n-
tsaina amy ny izay mila hanao
saina; fa amy ny izay irehareha'
ny, dia hahita to'anay izy.
13 Fa apositaoly sandoka izy,
mpiasa mamitaka, ka mody ho
apositaoly ny Kraisty.
14 Tsy mahagaga izany; fa i
Satana efa nody ho anjely ny
mazava.
15 Ary amy ny izany, tsy 'mba
gaga, raha ny mpanompo ny
mody ho mpanompo ny faha-
marinana; ny farany no hanara-
ka ny asa ny.
16 Izaho milaza indray, Aza

avela hatao ny ny olona ho adala
aho; raha izany, mandefera amy
ko toy ny adala 'mba handokafa'
ko kely kosa.
17 Izay no teneni'ko amy ny
izany fahatokiany ny fandokafa-
na izany, izaho tsy miteny ma-
naraky ny any Tompo, fa toy ny
amy ny fahadalana.
18 Sady maro no mandoka
tena manaraky ny nofo, dia man-
doka tena koa aho.
19 Fa hianareo mandefitra
ny adala amy ny fifaliana, kane-
fa hendry hiany hianareo.
20 Fa hianareo mandefitra ra-
ha misy mahandevo anareo, raha
misy mandany, raha misy man-
dray, raha misy mirehareha,
raha misy mamely tahamaina
ny tava nareo.
21 Izaho miteny ny amy ny fa-
hafaham-boninahitra, fa male-
my izahay. Fa amy ny izay
sahisahia'ny olona, (izaho mite-
ny toy ny adala,) dia sahisahy
kosa aho.
22 Izy Hebirio va? izaho koa.
Izy Isiraely va? izaho koa. Izy
taranaky ny Abirahama va?
izaho koa.
23 Izy mpanompo any Kraisty
va? (izaho miteny toy ny adala,)
izaho mihoatra; amy ny taoza-
vatra manan-tombo, amy ny
fivatra tsy hita lany, amy ny fa-
matorana manoatra, amy ny
fahafatesana matetikia.
24 Amy ny Jiosy no nahazoa'
ko kapoka latsaky iray tsy an-
inefapolo.
25 Intelo no kapohi'ny tamy
ny hazo aho, indray maka no to-
raha'ny ny vato aho, intelo saiky
maty tamy ny fahaverezan-
tsambo aho, indray andro sy
indray alina nitoetra tamy ny
lalina aho;
26 Ka tamy ny aleha mateti-
kia, ka saiky nahita loza tamy
ny reny rano, ka saiky nahita
loza tamy ny mpangalatra, ka
saiky nahita loza tamy ny tom-
pon-tany izay nama'ko, ka saiky
nahita loza tamy ny Jentilisa
ka saiky nahita loza tany an-ta-
nàna, ka saiky nahita loza tany
an-efitra, ka saiky nahita loza
tany ambony ranomasina, ka
saiky nahita loza tamy ny izay
rahalahy mandaingia;
27 Tamy ny fahasasarana sy ny
fahoriana, tamy ny fiambenana
matetikia, tamy ny noana sy ny
mangetaheta, tamy ny fifadiana
matetikia, tamy ny mangatsiaka
sy ny fitanjahana.
28 Fa mihoatra izay ivelany,
dia tonga tamy ko isan'andro ny
fitandremany ny fiangonana re-
hetra.
29 Iza no malemy, ka tsy na-
leme'ko? iza no tafintohina, ka
tsy nireheta'ko?
30 Raha tokony handoka tena
aho, dia handoka tena amy ny
izay momba ny fahaleme'ko aho.
31 Ny Andriamanitra sady
Ray ny Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia izay isaorana mandraki-
zay, no mahalala, fa tsy man-
daingia aho.
32 Tany Damasikia, ny mpa-
napaka tamy ny Aretasy mpan-
jaka nampiambina ny tanàna any
Damasikia, ka tia hisambotra
ahy:
33 Fa tamy ny varavaran-kely,
tanaty ny sobiky no nampidina'
ny ahy tamy ny fefy, ka dia nan-
dositra ny tàna'ny aho.

## TOKO XII.

Tsy mety raha mandoka tena
aho. Kanefa izaho hilaza ny
fahitana sy ny fanehoany ny
Tompo.
2 Izaho nahalala ny olona tamy
ny Kraisty tokony ho efatra am-
by folo taona lasa, (na tao amy
ny tena, na tsy tao amy ny tena,
tsy fantatr'o: fa Andriamanitra
no mahalala;) lehy anankiray
izay nakari'ny tany an-danitra

fahatelo.
3 Ary izaho nahalala olona toy
izany, (na tao amy ny tena, na
tsy tao amy ny tena, tsy fantatr'o: fa Andriamanitra no mahalala;)
4 Ka nakari'ny tany Paradisa,
ary nandre ny teny izay tsy azo
tononina sady tsy azo tenenin' olona.
5 Lehy anankiray izay no dokafa'ko: fa tsy ny tena ko no dokafa'ko, fa amy ny fahaleme'ko.
6 Fa raha ta-handoka tena aho,
tsy hety ho adala aho; fa izaho
hilaza ny marina: fa avela ko
izany, fandrao misy olona manao
ahy mihoatra no ho izay nahita'
ny ahy, na izay nandrenesa'ny
ahy.
7 Fa tsy 'mba hirehareha'ko
be loatra amy ny fahabeny ny
fanehoana, dia nome'ny ahy
tsilo tamy ny nofo, iraky ny Satana hamely ahy, 'mba tsy hirehareha'ko be loatra.
8 Fa izany no nifona'ko intelo
tamy n'Andriamanitra 'mba hiala'ny izany amy ko.
9 Ary izy nilaza tamy ko, Ampy ho anao ny fahasoava'ko: fa
ny hery ko atao ny tanteraka
amy ny fahalemena. Ary ho
faly indrindra aho amy ny izany,
ka mainkia hirehareha amy ny
fahaleme'ko, 'mba hitoera'ny ny
hery ny Kraisty amy ko.
10 Koa amy ny izany, dia faly
aho amy ny fahalemena, amy ny
faharatsiana, amy ny fahantrana,
amy ny fanenjehana, amy ny fahoriana, amy ny fitiavany Kraisty: fa raha malemy aho, dia
matanjaka.
11 Izaho tonga adala; fa hianareo no manery ahy: fa tokony
ho derai'nareo aho: fa izaho tsy
latsaka no ho ny apositaoly ambony indrindra, kanefa tsinontsinona aho.
12 Ny famantarany ny apositaoly efa natao ny tamy nareo
tokoa tamy ny faharetana rehetra, tamy ny famantarana, sy fahagagana, ary tamy ny asa tsitoha.
13 Fa inona no nahalatsaka
anareo no ho ny fiangonana sasany, afa tsy izaho hiany no tsy
nahavaky tratra anareo? mamelà ahy amy ny izany heloka
izany.
14 Indro, intelo no nikiasa hankany amy nareo aho; ary izaho
tsy hahavaky tratra anareo: fa
izaho tsy mitady ny anareo, fa
hianareo: fa tsy ny zanaka no
mihiary ho any ny Ray sy Reny
ny, fa ny Ray sy Reny ny no
mihary ho any zanaka.
15 Izaho ho faly indrindra handany, ary ho lani'ny hahasoa ny
fanahy nareo; kanefa be ny fitiava'ko anareo, fa kely ny fitiava'nareo ahy.
16 Na dia izany aza, izaho tsy
nahavaky tratra anareo, kandrefa raha manao saina aho, dia
nahazo anareo tamy ny fihendrena.
17 Izaho nanao anareo ho vola
amin-karena va tamy ny izay
nirahi'ko taty amy nareo?
18 Izaho nangataka tamy ny
Titosy, ary naniraka ny rahalahy
anakiray hiaraka amy ny. I
Titosy nanao anareo ho vola
amin-karena va? tsy fanahy
iray hiany va no naleha nay?
tsy iray dia hiany va izahay?
19 Ary koa, atao nareo ho miala tsiny amy nareo va izahay?
ry malala, izahay milaza ny zavatra rehetra ao anatrehan'Andriamanitra amy ny Kraisty, ho
fianara'nareo.
20 Fa izaho matahotra, fandrao, raha avy aho, ka tsy hahita anareo toy izay tia ko, ary ho
hita nareo aho toy izay tsy tia
nareo: fandrao misy ady, fialonana, fahatezerana, fifandirana,
fifosana, fibitsibitsihina, fiavonavonana, fitabatabana:

21 Fandrao raha avy indray
aho, ny Andriamanitr'o hanetry
ny tena ko amy nareo, ary izaho
hanana alahelo amy ny maro,
izay efa nanota, ary tsy nibebaka
tamy ny fahalotolotoana sy ny
filan-dratsy, ary ny fijejojejoana
izay natao ny.

## TOKO XIII.

Izao no fahatelo ny aleha ko amy
nareo. Amy ny vava ny ny va-
volombelona roa na telo no ha-
nava'ny marina ny teny rehetra.
2 Efa nambara ko, ary efa no-
lazai'ko rahateo amy nareo aho,
amy ny aleha faharoa; kandrefa
tsy manatrikia amy ny izay efa
nanota fahiny, ary amy ny sisa
rehetra, ka raha avy indray aho,
tsy hamela:
3 Fony hianareo mitady fa-
mantarana any Kraisty mampi-
teny ahy, izay tsy malemy amy
nareo, fa mahery amy nareo.
4 Kandrefa nampijali'ny izy
tamy ny fahalemena, dia velona
izy amy ny hery n'Andriamani-
tra. Kanefa malemy amy ny
izahay, dia ho velomi'ny amy
ny izahay, amy ny hery n'An-
driamanitra izahay amy nareo.
5 Mamantara ny tena nareo na
mitoetra amy ny finoana hiana-
reo; izahao ny toatry ny tena
nareo. Tsy fantatr'areo va ny
tena nareo, na ao anaty nareo i
Kraisty, raha tsy no lavi'ny hia-
nareo?
6 Fa izaho matoky fa'ho fanta-
tr'areo, fa tsy no lavi'ny izahay.
7 Ary izaho mivavaka amy
n'Andriamanitra 'mba tsy hana-
va'nareo ratsy; tsy 'mba hise-
hoa'nay ho fankasitraha'ny, fa
'mba hanava'nareo izay marina,
kanefa toy ny no lavi'ny izahay.
8 Fa izahay tsy mahay manao
izay hanohitra ny marina, fa ha-
naraky ny marina.
9 Fa faly izahay, raha malemy,
ary mahery hianareo: ary izany
koa no iri'nay, dia ny fahatante-
raha'ny anareo.
10 Koa amy ny izany, izaho
manoratra izany zavatra izany
amy ny tsy fanatreha'ko anareo,
fandroa raha manatrika anareo
aho, dia manao teny mafy ma-
naraky ny hery izay nome'ny ny
Tompo ahy ho fampianarana, fa
tsy ho fandringianana.
11 Ary farany, veloma rahala-
hy. Atavy izay madio, matokia
tsara, miraisa saina, mitoera amy
ny fiadanana; ary ny Andriama-
nitry ny fitiavana, sy ny fiada-
nana ho amy nareo anie.
12 Mifanava veloma amy ny
fanorohana masina.
13 Ny olona masina rehetra
manao veloma anareo.
14 Ny fahasoavany ny Jesosy
Kraisty Tompo, ary ny fitiavan'
Andriamanitra, ary ny fihavana-
ny ny Fanahy Masina ho amy
narey rehetra anie.

---

# NY EPISITILY

### NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY GALATIANA.

## TOKO I.

I Paoly apositaoly, (tsy avy
tamy n'olona, na no tendren'olo-
na, fa i Jesosy Kraisty, sy An-
driamanitra Ray, izay nananga-
na azy tamy ny maty,)
2 Ary ny rahalahy rehetra izay
ato amy ko manao veloma amy
ny fiangonana any Galatia:
3 Fahasoavana anie ho ana-
reo, sy fiadanana avy amy n'An-
driamanitra Ray, sy Jesosy

Kraisty Tompo 'ntsikia,
4 Izay nanolotra ny tena ny
nisolo ny hahota'ntsikia, 'mba
hamonje'ny antsikia amy ny
izao indray mihira ratsy fanahy
izao, manaraky ny sitra-po n'An-
driamanitra sady Ray 'ntsikia :
5 Home'ny azy anie ny voni-
nahitra mandrakizay mandraki-
zay. Amena.
6 Gaga aho no nafindra'ny
faingiana toy izany hianareo ho
amy ny filazan-tsara hafa, hiala
amy ny izay efa niantso anareo
ho amy ny fahasoavany Kraisty :
7 Izay tsy hafa ; fa misy olona
sasany mahasosotsosotra anareo,
ary ta-hanova ny filazan-tsara
any Kraisty.
8 Fa raha izahay, na ny anje-
ly any an-danitra, mitory fila-
zan-tsara hafa amy nareo no ho
izay efa no tori'nay tamy nareo,
avelao ho voa ozona izy.
9 Tahaky ny no lazai'nay fahi-
ny, no lazai'ko indray ankehi-
triny, Raha misy olona iray mi-
tory filazan-tsara hafa amy na-
reo no ho ny efa azo nareo, ave-
lao ho voa ozona izy.
10 Ary amy ny izany, izaho
mampaneky ny any ny olona va,
sa ny an'Andriamanitra ? izaho
mitady hankasitraka ny olona
va ? fa raha 'mbola mankasitra-
ka ny olona aho, dia tsy ho
mpanompo ny Kraisty.
11 Fa izaho milaza amy nareo,
rahalahy, fa ny filazan-tsara
izay no tori'ko, tsy avy tamy
n'olona.
12 Fa izaho tsy nahazo azy
tamy n'olona, na nampianari'ny
aho, fa tamy ny fisehoany Jesosy
Kraisty.
13 Ary hianareo efa nandre ny
fitondra'ko tena fahiny tamy ny
finoany ny Jiosy, fa nenjehi'ko
indrindra ny fiangonan'Andria-
manitra, ary no rava ko izy :
14 Ary izaho nitombo tamy ny
finoany ny Jiosy mihoatra no ho
ny indray mihira amy ko amy ny
firene'ko, ka mazoto dia mazoto
indrindra tamy ny fanao ny ny
raza'ko.
15 Fa raha sitrak'Andriamani-
tra, izay nanokana ahy tany an-
kibo ny ineny, ary niantso ahy
tamy ny fahasoava'ny,
16 Haseho ny amy ko ny Za-
na'ny, 'mba ho tori'ko amy ny
Jentilisa izy ; ka tamy ny izany
no tsy naka'ko saina tamy ny
nofo sy ra ;
17 Ary izaho tsy niakatra tany
Jeriosalema tany amy ny aposi-
taoly izay taloha ko ; fa nanka-
ny Arabia aho, ary dia niverina
tany Damasikia indray.
18 Ary rehefa afaka telo taona,
izaho niakatra tany Jeriosalema
'mba hahalala any Petera, ary
nitoetra tamy ny dimy amby ny
folo andro.
19 Fa ny apositaoly sasany tsy
nisy hita ko, afa tsy i Jakoba
rahalahy ny Tompo.
20 Fa izany no sorata'ko amy
nareo, indro, izaho tsy mandain-
gia eo anatrehan'Andriamanitra.
21 Ary rehefa izany, dia nan-
kany amy ny tany Siria sy Kili-
kia aho ;
22 Ary tsy 'mbola fantatry ny
fiangonana any Jiodia aho, izay
amy ny Kraisty :
23 Fa izy nandre hiany, Ka
izay nanenjikia anay fahiny, no
mitory ny finoana ankehitriny
izay no rava ny fahiny.
24 Ary izy nankalaza an'An
driamanitra tamy ko.

## TOKO II.

Ary rehefa tokony ho amy ny
efatra amby ny folo taona, dia
niakatra tany Jeriosalema in-
dray aho 'mba amy ny Barinaba-
sy, ary nitondra any Titosy hia-
raka amy ko.
2 Ary izaho niakatra manara-
ky ny fanehoana, dia nambara
ko tamy ny ny filazan-tsara, izay

tori'ko tamy ny Jentilisa, fa
mangingina amy ny izay manan-
daza, fandrao mihiazakazaka
aho, na nihiazakazaka foana.
3 Ary tsy 'mba no tere'ny Ti-
tosy, izay niaraka tamy ko, ho
forana, kanefa Girikia izy:
4 Ary tamy ny rahalahy sando-
ka izay nampidiri'ny mangin-
gina, izay niditra mangingina
'mba hizaha ny fahafaha'nay,
izay azo nay amy ny Kraisty
Jesosy, 'mba hahandevoza'ny
anay:
5 Izay tsy neke'nay, na dia
amy ny ora iray hiany aza; 'mba
hitoera'ny ny fahamarinany ny
filazan-tsara amy nareo.
6 Ary amy ny izay manan-da-
za, izaho tsy nahazo na inona
na inona, ary tsy maninona ahy,
na nanao ahoana izy tao taloha:
Andriamanitra tsy mizaha tavan'
olona: fa izay manan-daza tsy
nanome saina ahy:
7 Fa tsy toy izany, raha hita
ny ka nampahatoki'ny ahy ny
filazan-tsara ny tsy famorana,
tahaky ny any Petera ny amy
ny famorana;
8 (Fa izay niasa tanaty ny Pe-
tera 'mba ho fanao ny aposi-
taoly ny famorana, no niasa tà-
naty ko kosa ho amy ny Jen-
tilisa:)
9 Ary i Jakoba, sy Kefasy, ary
Jaony izay natao ny ho andry,
raha nahalala ny fahasoavana
izay nome'ny ahy, dia nanome
ahy sy Barinabasy ny tànana
ankavanana ny fihiavanana:
'mba ho any amy ny Jentilisa
izahay, fa izy ho any amy ny
famorana.
10 Ka izany hiany, 'mba ha-
hatsarova'nay ny malahelo; dia
nazoto aho hanao izany.
11 Ary raha tonga tany Antio-
ka i Petera, dia nanohitra azy
nifanatrikia aho, fa nisy tsiny
izy.
12 Fa raha tsy 'mbola avy tany
amy ny Jakoba ny olona sasany,
dia nihinana tamy ny Jentilisa
izy: fa raha tonga izy, dia niala,
ary nisaraka, fa natahotra ny
amy ny famorana izy.
13 Ary ny Jiosy sasany koa
niaraka nihatsaravelatsihy tamy
ny; ka i Barinabasy koa aza
'mba no taomi'ny tamy ny fihia-
tsara'ny velatsihy.
14 Ary raha hita ko fa tsy
nandeha mahitsy izy manaraky
ny fahamarinany ny filazan-tsara,
izaho dia nilaza tamy ny Petera
teo anatrehany izy rehetra, Raha
hianao Jiosy manao tahaky ny
fanao ny Jentilisa, fa tsy tahaky
ny fanao ny ny Jiosy, nahoana
no tere'nao ny Jentilisa hanao
tahaky ny Jiosy?
15 Isikia taranaky ny Jiosy, fa
tsy mpanota avy amy ny Jenti-
lisa,
16 Ka mahalala, fa tsy ahitsy
ny amy ny asa ny ny lalàna ny
olona, fa amy ny finoana any
Jesosy Kraisty hiany, dia nino
any Jesosy Kraisty isikia, 'mba
hanitsia'ny antsikia amy ny fi-
noana any Kraisty, fa tsy amy ny
asa ny ny lalàna: fa amy ny asa
ny ny lalàna tsy misy nofo ahitsy
ny.
17 Fa, raha 'mbola mitady ha-
hitsy ny amy ny Kraisty isikia,
ary hita ny fa mpanota hiany
isikia, ho mpanompo ny ny ota
va i Kraisty? Sanatria.
18 Fa raha izaho manorina
indray izay efa no rava ko, dia
atao ko ho mpanota aho.
19 Fa ny lalàna efa nahafaty
ahy ho amy ny lalàna, 'mba ho
velona ho amy n'Andriamanitra
aho.
20 Izaho niaraka no homboa'
ny tamy ny Kraisty tamy ny ha-
zo fijaliana: kanefa velona aho;
ka tsy izaho intsony, fa i Kraisty
no velona anaty ko: fa ny fiai-
nana izay iveloma'ko ankehitri-
ny amy ny nofo dia velona amy

ny finoany ny Zanak'Andriama-
nitra aho, izay efa tia ahy, ary
izay nanolotra ny tena ny hisolo
ahy.
21 Izaho tsy mahafoana ny fa-
hasoavan'Andriamanitra: fa ra-
ha amy ny lalàna ny fahamari-
nana, dia maty foana i Kraisty.

TOKO III.

Ry Galatiana adala, iza no na-
mitaka anareo, fa teo imaso na-
reo no nanehoa'ny any Kraisty
marimarina, izay no homboa'ny
tamy ny hazo fijaliana teo amy
nareo?
2 Izao hiany no tia ko ho fan-
tatra amy nareo, Tamy ny asa
ny ny lalàna va no nahazoa'na-
reo ny Fanahy, fa tamy ny fana-
rahany ny finoana?
3 Adala toy izany va hianareo?
ka efa nanao tamy ny Fanahy,
hianareo ankehitriny mahatan-
teraka amy ny nofo va?
4 Efa nandefitra zavatra be
foana tahaky izany va hianareo?
raha ho foana tokoa izany.
5 Ary izay efa nanome anareo
ny Fanahy, ary nanao fahaga-
gana tao amy nareo, tamy ny
asa ny ny lalàna va, fa tamy ny
fanarahany ny finoana?
6 Fa tahaky ny Abirahama ni-
no an'Andriamanitra, ary natao
ny ho fahamarinana izany.
7 Ary fantaro nareo tsara, fa
izay amy ny ny finoana no zana-
ky Abirahama.
8 Fa ny Soratra Masina, raha
nahita rahateo fa Andriamanitra
hanitsy ny Jentilisa amy ny fi-
noana, dia nitory ny filazan-tsa-
ra tamy ny Abirahama fahiny
hoe, Amy nao no hitahia'ny ny
firenena rehetra.
9 Koa amy ny izany, izay amy
ny finoana no ho tahi'ny amy ny
Abirahama mpino.
10 Fa izay amy ny asa ny ny
lalàna no ambany ny fanozona-
na: fa efa no sorata'ny hoe,
Ozoni'ny izay rehetra tsy mitoe-
tra amy ny zavatra rehetra izay
no sorata'ny amy ny boky ny
lalàna 'mba hanarahana azy.
11 Ary koa, efa hita marina fa
tsy misy ahitsy ny amy ny lalà-
na eo anatrehan'Andriamanitra:
fa, Ny marina ho velona amy
ny finoana.
12 Ary ny lalàna tsy amy ny
finoana: fa, Izay manao izany
no ho velona amy ny.
13 I Kraisty efa nanavotra an-
tsikia tamy ny fanozonany ny
lalàna, fa voa ozona hisolo antsi-
kia izy: fa efa no sorata'ny hoe,
Ozoni'ny izay rehetra mihantona
amy ny hazo:
14 'Mba ho tonga amy ny fire-
nena, ny fitahiany Abirahama
amy ny Jesosy Kraisty; 'mba
ho azo'ntsikia ny fikiasana ny
Fanahy amy ny finoana.
15 Rahalahy, izaho miteny ma-
naraky ny fanao ny ny olona;
kanefa raha ny fanakeny ny
olona aza, rehefa vita mafy, tsy
misy mahazo manaotsoaka, na
manova.
16 Fa any Abirahama sy ny
zana'ny nome'ny ny fikiasana.
Izy tsy manao hoe, Ary amy ny
zanaka toy ny amy ny maro; fa
toy ny amy ny anankiray, Ary
amy ny zanak'ao, izay no Krais-
ty.
17 Ary izany no lazai'ko, fa
ny fanakena izay natao n'An-
driamanitra mafy fahiny tamy
ny Kraisty, ny lalàna, izay efa
natao ny telopolo amby efa'jato
taona rehefa izany, tsy azo sim-
ba, ka hahafoana ny fikiasana.
18 Fa raha amy ny lalàna ny
fandovana, dia tsy amy ny fikia-
sana intsony: fa Andriamanitra
efa nanome any Abirahama
tamy ny fikiasana.
19 Inona ary ny lalàna? Ha-
tao ny, satria ny fahadisoana,
ambara-pihavi'ny ny zanaka
izay efa no kasai'ny; izany no-

nalaha'ny ny anjely tamy ny tànanany ny mpanalalana.
20 Ary ny mpanalalana tsy amy ny iray, fa Andriamanitra no iray.
21 Ny lalàna va manohitra ny fikiasan'Andriamanitra? Sanatria: fa raha nome'ny ny lalàna izay nahavelona, dia tamy ny lalàna tokoa ny fahamarinana.
22 Fa ny Soratra Masina efa nanidy azy rehetra tamy ny fahotana, 'mba home'ny amy nỳ mino, ny fikiasana tamy ny finoana any Jesosy Kraisty.
23 Fa raha tsy 'mbola tonga ny finoana, dia nafato'ny tambany ny lalàna isikia, ka no hidia'ny ho amy ny finoana izay haseho ny rehefa izany.
24 Koa amy ny izany ny lalàna no mpitarikia antsikia amy ny Kraisty, 'mba hanitsia'ny antsikia amy ny finoana.
25 Fa rehefa tonga ny finoana, dia tsy mila mpitarikia intsony isikia.
26 Fa hianareo rehetra zanak' Andriamanitra tamy ny finoana, izay amy ny Jesosy Kraisty.
27 Fa hianareo izay natao ny batisa ho amy ny Kraisty, efa nitafy any Kraisty.
28 Tsy misy hafa na Jiosy, na Girikia, na andevo, na tsy andevo, na lahy na vavy: fa iray hiany hianareo rehetra amy ny Kraisty Jesosy.
29 Fa raha any ny Kraisty hianareo, dia zanaky Abirahama, ary mpandova manaraky ny fikiasana.

TOKO IV.

Fa hoy izaho, Raha 'mbola zaza ny mpandova, tsy hafa no ho ny andevo izy, kandrefa tompo ny rehetra izy;
2 Fa izy manana mpampianatra sy mpitandrina mandrapahatonga ny fitoan'andro nataondray ny.
3 Dia toy izany koa isikia, raha 'mbola zaza, dia no hazoni'ny ny fototry ny fianarany izao tontolo izao isikia:
4 Fa rehefa tonga ny fitoan'andro, dia nirahin'Andriamanitra ny Zana'ny, nateraky ny vehivavy, natera'ny tambany ny lalàna,
5 'Mba hanavota'ny izay ambany ny lalàna, 'mba hahazoa' ntsikia ny fananganan'anaka.
6 Ary satria zanaka hianareo, Andriamanitra naniraka ny Fanahy ny ny Zana'ny ho amy ny fo 'ntsikia, ka mitaraina hoe, Aba, Ray.
7 Ka dia tsy andevo intsony hianareo, fa zanaka; ary raha zanaka, dia mpandova an'Andriamanitra amy ny Kraisty.
8 Ary amy ny izany, raha 'mbola tsy fantatr'areo Andriamanitra, hianareo nanompo izay andriamanitra tsy manana ny fomba ny.
9 Fa ankehitriny, rehefa fantatr'areo Andriamanitra, mainkia fantatr'Andriamanitra hianareo, nahoana hianareo no miverina indray amy ny fototry ny fianarana malemy sady zava-poana, izay tia nareo hiverenana ho tompoina indray?
10 Hianareo va mitandrina tsara ny andro? ary ny volana, sy ny fitoana, ary ny taona?
11 Izaho matahotra anareo, fandroa aho niasa foana tamy ny nareo.
12 Rahalahy, mifona amy nareo aho, tongava to' ahy; fa izaho tahaka anareo: hianareo tsy naninona ahy akory.
13 Fa fantatr'areo fa efa no tori'ko tamy nareo fahiny ny filazan-tsara tamy ny fahalemeny ny nofo.
14 Ary ny fakam-panahy ko tamy ny nofo ko tsy no haratsi' nareo, na no lavina; fa hianareo nampandroso ahy tahaky ny anjely n'Andriamanitra, dia tahaka any Kraisty Jesosy.

15 Inona ary no fahafinareta'
nareo amy ny izany? fa izaho
milaza amy nareo, fa raha azo
atao, dia no potsiri'nareo ny ma-
so nareo, ka home'nareo ahy.
16 Ka dia fahavalo nareo v'aho,
raha milaza ny marina amy
nareo?
17 Tia anareo indrindra izy,
nefa tsy marina; fa izy tia hani-
dy anareo hiditra, 'mba hitiava'
nareo azy indrindra.
18 Fa tsara, raha tia ny tsara
indrindra mandrakariva, na tsy
ao amy nareo aza aho.
19 Anaka, ny ahoria'ko indray
amy ny fiterahana mandrapaha-
ry ny Kraisty anaty nareo,
20 Tia ko ho amy nareo anke-
hitriny, ary hanova ny teny ko;
fa salasala aho amy nareo.
21 Lazao amy ko, hianareo izay
tia hitoetra ambany ny lalàna,
tsy re nareo va ny lalàna?
22 Fa efa no sorata'ny hoe, fa
i Abirahama nanan'anaka roa la-
hy, ny anankiray tamy ny andevo
vavy, ary ny anankiray tamy ny
tsy andevo.
23 Fa izay tamy ny andevo, no
manaraky ny nofo; fa izay tamy
ny tsy andevo no tamy ny fikia-
sana.
24 Izany dia ohabolana: fa
ireto dia fanekena roa; ny iray
tamy ny tendrombohitry ny Si-
nay, niteraka ho andevo, dia
Agara.
25 Fa i Agara no tendrombo-
hitry ny Sinay any Arabia, ary
izy mifamaly amy ny Jeriosalema
ankehitriny, ary andevo ambamy
ny zana'ny izy.
26 Fa i Jeriosalema any am-
bony no tsy andevo, izay no re-
ny 'ntsikia.
27 Fa efa no sorata'ny hoe,
Mifalia, ramomba, izay tsy nite-
raka; miantsoa hianao ary mita-
raina, izay tsy 'mbola narary ta-
my ny fiterahana: fa maro ny
zanaky ny tsy manana no ho ny
manambady.
28 Fa isikia, rahalahy, zanaky
ny fikiasana tahaka any Isaka.
29 Fa tahaky izay efa teraka
manaraky ny nofo no nanenjikia
ny teraka manaraky ny Fanahy,
dia toy izany ankehitriny.
30 Fa inona no lazai'ny ny So-
atra Masina? Roahy ny andevo
vavy 'mba amy ny zana'ny lahy;
fa ny zanaky ny andevo tsy hia-
raka handova amy ny zanaky ny
tsy andevo.
31 Ary amy ny izany ankehi-
triny, rahalahy, isikia tsy zanaky
ny andevo, fa any tsy andevo.

## TOKO V.

Ary tomoera tsara amy ny faha-
fahana izay nanafaha'ny Kraisty
antsikia, ary aza 'mba hazoni'ny
ny zioga (famolahana) ny fama-
torana intsony isikia.
2 Indro, izaho Paoly milaza
amy nareo, fa raha ho fora'ny
hianareo, i Kraisty tsy 'mba ha-
hasoa anareo.
3 Ary izaho milaza indray amy
ny olona voa fora rehetra, mpi-
trosa hankato ny lalàna rehetra
izy.
4 Dia afaka amy ny Kraisty
hianareo, izay ahitsy ny ny la-
làna; hianareo efa lavo tamy ny
fahasoavana.
5 Fa isikia amy ny Fanahy mi-
andry ny fanantenany ny fahama-
rinana amy ny finoana.
6 Fa amy ny Jesosy Kraisty
tsy mahasoa na ny famorana, na
ny tsy famorana; fa ny finoana
izay miasa amy ny fitiavana.
7 Hianareo nihiazakazaka tsa-
ra; iza no nisakana anareo 'mba
tsy hanaraka ny marina?
8 Izao fitaomana izao tsy avy
amy ny izay miantso anareo.
9 Ny fahasirasirana kely maha-
sirasira ny vongana rehetra.
10 Izaho matoky anareo amy
ny Tompo, fa hianareo tsy hisai-
na ny hafa: fa izay mahory

anareo no hitondra ny fampija-
lia'ny na zovy na zovy.
11 Fa izaho, rahalahy, raha
mitory ny famorana ankehitriny
nahoana no 'mbola enjehi'ny hia-
ny aho? dia afaka tokoa ny fa-
hatafintohinany ny hazo fijaliana.
12 Tia ko 'mba haisotra amy
areo izay mamadikia anareo.
13 Ary efa nantsoi'ny ho amy
ny fahafahana hianareo, rahala-
hy; fa aza mahavatra izany fa-
hafahana izany hatao ny amy ny
nofo, fa mifampanompoa amy
ny fitiavana hianareo.
14 Fa tanteraka amy ny teny
iray hiany ny lalàna rehetra, dia
izao; Hianao ho tia ny nama'nao
toy ny tena nao.
15 Fa raha hianareo mifaneba-
ka sy mifanimba, tandremo fan-
drao mifandringiana hianareo.
16 Fa hoy izaho, Mandehana
amy ny Fanahy, ary aza maha-
tanteraka ny filany ny nofo.
17 Fa ny nofo mila hanohitra
ny fanahy, ary ny fanahy mila
hanohitra ny nofo: ary mifano-
hitra izy; ka tsy azo nareo atao
izay zavatra tia nareo hatao.
18 Fa raha tarihi'ny ny Fanahy
hianareo, dia tsy 'mba ambany
ny lalàna hianareo.
19 Fa aseho ny ny asa ny ny
nofo, dia izao; Filan-dratsy, fa-
halotolotoana, fijejojejoana,
20 Fanavan-tsampy, ody ma-
hery, fandrafiana, fifandirana,
fiarovana, fahatezerana, fibedi-
bedena, fisarahana, fanavan-
tsain-kafa,
21 Fialonana, famonoan'olona,
leony, fisokoana, ary ny tahaky
izany: izay efa voa laza ko tamy
nareo, tahaky ny efa no lazai'ko
fahiny koa, ka izay manao izany
tsy handova ny fanjakan'Andria-
manitra.
22 Fa ny vokatry ny Fanahy,
dia fitiavana, fifaliana, fiadana-
na, fandeferana, fisononohana,
fahatsarana, finoana,
23 Fahalemem-panahy, onony:
tsy misy lalàna hanohitra izany.
24 Fa izay any Kraisty efa na-
nombo ny nofo tamy ny hazo
fijaliana 'mbamy ny fitiavana sy
ny filana.
25 Ary raha isikia velona amy
ny Fanahy, dia avelao isikia
handeha amy ny Fanahy.
26 Aza avela isikia hiavona-
vona foana, ka mifampahatezi-
tra, nifampialona.

## TOKO VI.

Rahalahy, raha misy olona azo
amy ny ota tsy nahy, atsangano
nareo izay manam-panahy izy,
amy ny fahalemem-panahy; ka
mihevitra ny tena nao, fandrao
alai'ny fanahy koa hianao.
2 Mifampitondrà entana, ary
izany no hatanteraha'nareo ny
lalàny Kraisty.
3 Fa raha misy manao azy ho
zavatra, ka tsy zavatra izy, dia
mamitaka ny tena ny izy.
4 Fa avelao ny olona rehetra
samy hamantatra ny asa ny, dia
hanana fandokafana amy ny tena
ny hiany izy, fa tsy amy ny hafa.
5 Fa samy hitondra ny enta'ny.
6 Avelao izay ampianari'ny
amy ny teny hanome any ny
mpampianatra amy ny zavatra
soa rehetra.
7 Aza ho fitahina hianareo; fa
tsy esoin'Andriamanitra: fa izay
afafy ny ny olona, no ho jinja'ny.
8 Fa izay mamafy ho any nofo,
no hijinja fanimbana amy ny no-
fo; fa izay mamafy ho any ny
Fanahy, no hijinja fiainana man-
drakizay amy ny Fanahy.
9 Ary aza ketraka amy ny fana-
van-tsoa isikia; fa amy ny izay
fitoan'andro no hijinja'ntsikia,
raha tsy reraka isikia.
10 Ary amy ny izany, raha
misy hanavana, avelao isikia ha-
nao soa amy ny olona rehetra,
indrindra fa amy ny mpianakavy
ny finoana.

11 Hianareo nahita ny soratra be izay no sorata'ko ho anareo tamy ny tàna'ko.

12 Ary izay tia hiseho ho tsara tarehy amy ny nofo, no manery anareo 'mba ho forana; izany hiany 'mba tsy henjehi'ny izy amy ny hazo fijaliany Kraisty.

13 Fa ny voa fora hiany aza, tsy mitandrina ny lalàna; fa tia 'mba ho fora'ny hianareo, 'mba hirehareha'ny amy ny nofo nareo.

14 Fa sanatria, raha 'mba hirehareha aho, raha tsy amy ny hazo fijaliany Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia, izay nanomboa'ny izao tontolo izao ho ahy, ary izaho ho any izao tontolo izao.

15 Fa ny amy ny Kraisty Jesosy tsy mahasoa na ny famorana, na ny tsy famorana, fa olombaovao.

16 Ary izay mandeha manaraky ity fitsipikia ity, ho amy ny anie ny fiadanana, sy ny famindram-po, ary ho amy ny Isiraely n'Andriamanitra.

17 Aza avela hisy hahory ahy intsony; fa izaho mitondra amy ny tena ko ny marikia ny Jesosy Tompo.

18 Rahalahy, ho amy ny fanahy nareo anie ny fahasoavany Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia. Amena.

---

## NY EPISITILY

### NO SORATAN'Y PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY EFESIANA.

### TOKO I.

I PAOLY apositaoly any Jesosy Kraisty tamy ny sitra-po n'Andriamanitra ho any ny olona masina izay ao i Efesosy, sy ny mino any Kraisty Jesosy:

2 Ho anareo anie ny fahasoavana sy ny fiadanana avy amy n'Andriamanitra Ray 'ntsikia, sy ny Jesosy Kraisty Tompo.

3 Isaorana anie Andriamanitra, sady Ray ny Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia izay efa nitahy antsikia tamy ny fitahiam-panahy rehetra tamy ny ny amy ny lanitra tamy ny alalany ny Kraisty,

4 Manaraky ny nifidiana'ny antsikia tamy ny, taloha no nanava' ny izao tontolo izao, 'mba ho masina isikia, ary tsy hanan-tsiny eo anatreha'ny amy ny fitiavana;

5 Rehefa no tendre'ny ho azy isikia, ho amy ny fananganan' anaka tamy ny alalany ny Jesosy Kraisty, manaraky ny dany ny sitra-po ny,

6 'Mba ho fiderany ny voninahitry ny fahasoava'ny, izay nitahia'ny antisikia tamy ny Malala:

7 Amy ny no anana'ntsikia ny fanavotana tamy ny ra ny, dia ny famelan-keloka manaraky ny hareny ny fahasoava'ny;

8 Izay no nalehibiazi'ny antsikia tamy ny fahendrena rehetra sy ny saina tsara;

9 Fa nampahafantatra antsikia ny fanafenany ny sitra-po ny, manaraky ny fisainana tsara izay no heveri'ny tam-po;

10 Amy ny fitondrany ny fahatanterahany ny fotoan'andro, hanangona'ny ny zavatra rehetra ho iray amy ny Kraisty, na ny amy ny lanitra, na ny amy ny tany; dia ao amy ny:

11 Fa amy ny no nandova'ntsikia, rehefa no tendre'ny isikia manaraky ny fihevitry ny mpanao ny zavatra rehetra manara-

ky ny fisainany ny sitra-po ny:
12 'Mba ho fiderany ny voni-
nahi'ny isikia, izay nanantena
voalohany tamy ny Kraisty.
13 Izay no antenai'nareo koa,
rehefa re nareo ny teny ny faha-
marinana, ny filazan-tsara ny fa-
monje'nareo: izay ninoa'nareo
koa no nanao marikia anareo
tamy ny Fanahy Masina ny fi-
kiasana.
14 Izay no santatry ny lova
'ntsikia mandra-panavota'ny ny
no vidi'ny, ho fiderany ny voni-
nahi'ny.
15 Ary amy ny izany, izaho koa,
raha nandre ny finoa'nareo tamy
ny Jesosy Tompo, sy ny fitia-
vana amy ny olona masina re-
hetra,
16 Izaho tsy mitsahatra misao-
tra ho anareo, ka mahatsiaro
anareo amy ny fivavaha'ko;
17 'Mba homen'Andriamanitry
ny Jesosy Kraisty Tompo 'ntsi-
kia, Ray ny voninahitra, ho ana-
reo ny fanahy ny fahendrena sy
ny fanambarana amy ny fahala-
lana azy:
18 Ka nampahiratra ny maso
ny ny fo nareo; 'mba ho fanta-
tr'areo izay fanantenany ny fian-
tsoa'ny, sy izay hareny ny voni-
nahitry ny lova ny amy ny olona
masina,
19 Ary izay halehibe ny hery
ny indrindra tamy 'ntsikia izay
mino manaraky ny fiasany ny
hery ny tsitoha,
20 Izay natao ny tamy ny
Kraisty, raha nanangana azy ta-
my ny maty, ary nampitoetra azy
tao amy ny tànan'ankavana'ny
tany an-danitra,
21 Mihoatra lavitra no ho ny
fanjakana rehetra, sy ny fanefa-
na, sy ny hery, ary ny fanapa-
hana, ary ny anarana rehetra
izay manana anarana, tsy amy
ny izao fiainana izao hiany, fa
amy ny izay ho avy koa:
22 Ary nampaneke'ny ny zava-
tra rehetra tambany ny tongo'ny,
ary nanao azy ho loha ny ny za-
vatra rehetra amy ny fiangonana,
23 Izay no tena ny, dia faha-
feno ny izay mameno ny rehetra
amy ny rehetra.

TOKO II.

Ary hianareo izay maty tamy
ny fahadisoana sy ny fahotana
no velomi'ny;
2 Tamy ny no naleha nareo
fahiny, manaraky ny fiainany
izao tontolo izao, manaraky ny
loha ny ny hery ny rivotra, ny
fanahy ny izay miasa ankehitri-
ny anaty ny zanaky ny tsy fana-
rahana:
3 Izay no niaina'ntsika rehetra
fahiny tamy ny filany ny nofo
'ntsikia, ka nanao ny dany ny
nofo sy ny saina; ary manaraky
ny fombany, dia zanaky ny fa-
hatezerana toy ny sasany isikia.
4 Fa Andriamanitra izay ma-
nan-karena amy ny fiantrana amy
ny fitiavana be izay nitiava'ny
antsikia,
5 Ka raha maty tamy ny faho-
tana isikia, dia niaraka no velo-
mi'ny tamy ny Kraisty, (amy ny
fahasoavana no amonje'ny ana-
reo),
6 Sady niara-natsanga'ny isikia,
ary niara-napetra'ny tamy ny
fitoerana any an-danitra tamy ny
Kraisty Jesosy:
7 'Mba haseho ny amy ny fiai-
nana ato aoriana ny habeny ny
hareny ny fahasoava'ny amy ny
fahamora'ny amy 'ntsikia amy
ny Kraisty Jesosy.
8 Fa amy ny fahasoavana no
amonje'ny anareo amy ny finoa-
na; ary tsy anareo izany: fa
fanomezan'Andriamanitra:
9 Tsy amy ny asa, fandrao mi-
sy mandoka.
10 Fa asa ny isikia, no foroni'
ny tamy ny Kraisty 'mba hanao
izay soa namboarin'Andriamani-
tra rahateo 'mba haleha 'ntsikia.

11 Ary amy ny izany, tsarovy
fa Jentilisa tamy ny nofo hiana-
reo fahiny, izay natao ny Famo-
ra'nofo nataon-tànana hoe, Tsy
famorana;
12 Fa tamy ny izany andro
izany, hianareo tsy nanana any
Kraisty, dia olon-koazy tamy ny
fanjakany ny Isiraely, ary vahiny
tamy ny fanekeny ny fikiasana,
tsy nanam-panantenana, ary tsy
nanana an'Andriamanitra amy
ny izao tontolo izao.
13 Fa ankehitriny hianareo amy
ny Kraisty Jesosy, izay lavitra
fahiny nampanakeke'ny ny ra
ny Kraisty.
14 Fa izy no fihiavana'ntsikia,
izay efa nahiray ny roa, ary nan-
drava ny efitry ny fisarahana;
15 Ary efa nandrava ny fan-
drafiana tamy ny nofo, dia ny
lalàny ny didy ny amy ny fi-
tandremana; 'mba hakamba'ny
amy ny ny roa ho iray, ho olom-
baovao, ka manao fihavanana;
16 Ary 'mba hampihavana azy
roroa ho tena iray amy n'Andria-
manitra tamy ny hazo fijaliana,
ka mamono ny fandrafiana amy
ny izany;
17 Ary raha tonga izy, dia ni-
tory fihavanana tamy nareo izay
lavitra, sy amy ny izay akaiky.
18 Fa izy no fanatona'ntsikia ho
amy ny Ray amy ny Fanahy iray.
19 Ary amy ny izany, hianareo
tsy 'mba vahiny, na olonkoazy
intsony, fa tompontany namany
ny olona masina, sady mpiana-
kavy n'Andriamanitra;
20 Naori'ny tamy ny fanamba-
nany ny apositaoly sy ny mpa-
minany, i Jesosy Kraisty hiany
no fehy zoro ny indrindra;
21 Amy ny izany no itomboa'
ny ny rafitra rehetra, ka mirafi-
tra tsara no tempoly masina amy
ny Tompo:
22 Amy ny izay niaraka nano-
rena'ny anareo koa, ho fonena-
n'Andriamanitra amy ny Fanahy.

## TOKO III.

Amy ny izany zavatra izany, iza-
ho Paoly mpifatotra any Jesosy
Kraisty ho anareo Jentilisa,
2 Raha hianareo nandre ny fi-
tondrany ny fahasoavan'Andria-
manitra, izay nome'ny ahy ho
anareo:
3 Ka tamy ny fanehoana no
nampahafantara'ny ahy ny fana-
fenana; (toy ny no soratra'ko
tamy ny teny vitsy fahiny:
4 Amy ny izany, raha mamaky
hianareo, dia ho fantatr'areo ny
fahalala'ko ny fanafenana any
Kraisty;)
5 Izay tsy 'mbola nampahala-
lai'ny ny zanak'olona tamy ny
taranaka hafa, toy ny nanehoa'
ny ny Fanahy ankehitriny tamy
ny apositaoly masina sy ny mpa-
minany;
6 'Mba hiraisa'ny ny Jentilisa
lova, ary hiray tena, ary ho
mpiombona ny fikiasana amy ny
Kraisty amy ny filazan-tsara:
7 Izay nanava'ny aho ho mpa-
nompo manaraky ny fanomezany
ny fahasoavan'Andriamanitra,
izay nome'ny ahy manaraky ny
fiasany ny hery ny.
8 Ho ahy izay kely no ho ny
kely indrindra amy ny olona ma-
sina rehetra, nome'ny itony fa-
hasoavana itony, 'mba ho tori'
ko amy ny Jentilisa ny hareny
Kraisty tsy hita lany;
9 Ary 'mba hampizaha'ny ny
olona rehetra izay fihiavanany
ny fanafenana, izay niafina fony
taloha tamy n'Andriamanitra,
izay nanao ny zavatra rehetra;
10 'Mba hampahafantari'ny
ankehitriny ny fanjakana, sy ny
hery ny any an-danitra, amy ny
fiangonana, ny fahabe ny ny fa-
hendren-Andriamanitra,
11 Manaraky ny fihevera'ny
taloha indrindra izay natao ny
tamy ny Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia:
12 Izy no anana'nay fahasahia-

na sy fandrosoana amy ny faha-
tokiana avy tamy ny finoana azy.
13 Ary amy ny izany, tia ko
'mba tsy ho ketraka hianareo
amy ny fahoria'ko ho anareo,
izay no voninahitr'areo.
14 Izany no nandohaleha'ko
tamy ny Ray ny Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia,
15 Amy ny no anana'ny ny
mpianakavy rehetra anarana amy
ny lanitra sy ny tany,
16 'Mba home'ny anareo ma-
naraky ny hareny ny voninahi'
ny, 'mba hahatanjaha'ny ny Fa-
nahy ny, ny lahy anaty amy ny
hery:
17 'Mba hitoera'ny Kraisty
am-po nareo amy ny finoana;
ka mamaka sy miorina amy ny
fitiavana,
18 'Mba ho hay nareo ho fan-
tatra 'tsara ambamy ny ny olona
masina rehetra, izay sakany, sy
lavany, ary ny halaliny, sy ny
hahavony;
19 Ary 'mba hahalala ny fitia-
vany Kraisty, izay manoatra no
ho ny fahalalana, 'mba hame-
noa'ny anareo amy ny famenoa-
n'Andriamanitra rehetra.
20 Ary ho any izay mahay
manao mihoatra be indrindra no
ho izay rehetra angatahin'tsikia,
na heverina manaraky ny hery
ny izay miasa anaty 'ntsikia anie,
21 Ho azy anie ny voninahitra
amy ny fiangonana any Kraisty
Jesosy hahatra ny farany indrin-
dra mandrakizay mandrakizay.
Amena.

## TOKO IV.

Ary izaho mpifatotra amy ny
Tompo, mifona amy nareo 'mba
handeha mendrikia ny fiantsoana
izay niantsoa'ny anareo,
2 Amy ny fanetren-tena sy ny
fahalemem-panahy, amy ny fa-
haretana, ka mifandefitra amy ny
fitiavana;
3 Ka mazoto indrindra hitan-
drina ny firaisany ny Fanahy
amy ny sora-pihavanana.
4 Fa iray no tena, ary iray no
Fanahy, toy ny niantsoa'ny ana-
reo amy ny fanantenana iray
amy ny fiantsoa'ny anareo;
5 Iray no Tompo, iray no finoa-
na, iray no batisa.
6 Iray no Andriamanitra, sady
Ray ny izy rehetra, izay ambony
ny zavatra rehetra, ary amy ny
rehetra, sady amy 'ntsikia rehe-
tra.
7 Fa nome'ny antsikia rehetra
ny fahasoavana manaraky ny
ohatry ny fanomezany Kraisty.
8 Ary hoy izy, Raha niakatra
tany ambony, dia namabo ny
babo, ary nanome fanomezana
ho any olona.
9 (Ary izay niakatra, fa iza no
izy, afa tsy izay nidina tamy ny
tany tambany indrindra?
10 Izay efa nidina no efa nia-
katra lavitra ambony ny lanitra
rehetra, 'mba hamenoa'ny ny
rehetra.)
11 Ary izy nanome ny sasany,
ho apositaoly; ary ny sasany,
ho mpaminany; ary ny sasany,
ho mpitory ny filazan-tsara; ary
ny sasany, ho mpitandrina;
ary ny sasany, ho mpampiana-
tra;
12 Ho fanamboarany ny olona
masina, ho amy ny asa ny ny
fitorian-teny, ho fananganany ny
tena ny Kraisty:
13 Ambarapaha-tongava'ntsi-
kia rehetra amy ny firaisany ny
finoana, sy ny fahalalana ny
Zanak'Andriamanitra, ho lehi-
lahy tokoa, dia amy ny ohatry
ny halehibe ny ny fahafenoany
Kraisty:
14 'Mba tsy hahankizy antsikia
intsony, tsy ilangilanana, sy am-
pitambolimbolena'ny ny rivotra
ny fampianarana rehetra, amy
ny fanavan-tsainy ny olona ho
fihendrena mamitaka;
15 Fa miteny marina amy ny

fitiavana 'mba hampitomboa'
ntsikia ny zavatra rehetra ho
amy ny, izay no loha ny, dia i
Kraisty:
16 Amy ny no iraisa'ny sy
ikambana'ny ny tena rehetra,
amy ny fanao ny ny isan-tonona,
ka mampitombo ny tena mana-
raky ny fiasa ny amy ny ohatry
ny azy rehetra, ho fananganana
azy amy ny fitiavana.
17 Ary izao no lazai'ko, sady
manambara eo imaso ny ny
Tompo, 'mba tsy handehana'
nareo intsony toy ny aleha ny
ny Jentilisa, amy ny firehareha-
ny ny sai'ny,
18 No ny nahamaizini'ny ny
saina, ka niala tamy ny fiainan'
Andriamanitra tamy ny tsy fa-
halalana izay ao anaty ny no ho
ny fahamaizinany ny fo ny:
19 Izay raha afa-kenatra, dia
nanolo-tena tamy ny filan-dratsy
hanao izay fahalotolotoana re-
hetra amy ny filana.
20 Fa tsy toy izany no nianara'
nareo any Kraisty;
21 Raha nandre azy hianareo,
sady nampianari'ny hianareo,
toy ny marina izay amy ny Je-
sosy:
22 'Mba haria'nareo ny lahy
antitra manaraky ny fitondra'na-
reo tena fahiny, izay vetaveta,
manaraky ny filana mamitaka;
23 Ary 'mba hova'ny hianareo
amy ny fanahy ny sai'nareo;
24 Ary 'mba ho tafi'nareo ny
olom-baovao, izay no foroni-
na manaraka an'Andriamanitra,
amy ny fahamarinana sy ny fa-
hamasinana tokoa.
25 Koa amy ny izany, ario ny
laingia, lazao ny marina hiana-
reo rehetra amy ny nama'ny: fa
samy mombamba ny tena isikia.
26 Tezero, fa aza manota: aza
avela hilentikia ny masoandro
amy ny fahatezera'nareo;
27 Aza manome fitoerana any
ny devoly.
28 Izay nangalatra, aza avela
hangalatra intsony: fa aleo ha-
mono tena, ka miasa izay tsara
amy ny tàna'ny izy 'mba hanan-
komena izay mila.
29 Aza avela haloaky ny vava
nareo izay teny vetaveta, fa izay
tsara hamendrikia amy ny fiana-
rana, 'mba hahasoa ny mihaino.
30 Ary aza mampalahelo ny
Fanahy Masin'Andriamanitra,
izay nanamariha'ny anareo, am-
barapi-havy ny andro fanavo-
tana.
31 Esory amy nareo ny fan-
gidian'koditra rehetra, sy ny fa-
hasosorana, sy ny fahatezerana,
sy ny fihorakorahana, ary ny fi-
tenenan-dratsy, 'mbamy ny lo-
lom-po rehetra:
32 Ary samia morà hianareo,
mifampianara, mifamela heloka
tahaky ny namela n'Andriama-
nitra ny helok'areo tamy ny fi-
tiava'ny any Kraisty.

TOKO V.

Ary amy ny izany, Mianara an'
Andriamanitra tahaky ny zanaka
malala;
2 Ary mandehana amy ny fi-
tiavana, toy ny nitiava'ny Kraisty
antsikia koa, ary nome'ny ny
tena ny hisolo antsikia ho fanate-
rana, sy ho fanalamboady amy
n'Andriamanitra ho zava-mamy
mani-pofona.
3 Fa filan-dratsy sy fahaloto-
lotoana rehetra, na fahihirana,
aza avela hantsoi'ny amy nareo
akory, toy izay niendreha'ny ny
olona masina;
4 Na fahavetavetana, na ny fi-
resahana adala, na ny voso-dra-
tsy izay tsy tokony hatao; fa
aleo saorana.
5 Fa fantatr'areo izany, fa ny
mpanintaka, na ny olom-betave-
ta, na ny mahihitra, izay no
mpanao sampy, tsy hanan-dova
amy ny fanjakany Kraisty sy ny
Andriamanitra.

6 Aza avela ho fitahin'olona
amy ny teny foana hianareo:
izany no nahatonga ny fahate-
zeran'Andriamanitra amy ny
zanaky ny tsy fanarahana.
7 Koa amy ny izany, aza mi-
ary amy ny hianareo.
8 Fa maizina hianareo fahiny,
ary ankehitriny mazava amy ny
Tompo: mandehana tahaky ny
zanaky ny mazava:
9 (Fa ny fahavokarany ny ma-
zava mitoetra amy ny fahatsa-
rana rehetra sy ny fahamarinana,
ary ny to;)
10 Fa mamantatra izay anka-
sitraha'ny ny Tompo.
11 Ary aza miray amy ny asa
ny ny maizina tsy vanona, fa
aleo mananatra.
12 Fa mahamenatra ny milaza
ny atao ny amy ny mangingina.
13 Fa ny zavatra rehetra ana-
ri'ny aseho ny ny mazava: fa
izay rehetra maneho no ma-
zava.
14 Ary hoy izy amy ny izany,
Mifohaza hianao izay matory,
ary mitsangàna amy ny maty,
ary dia hahazava anao i Kraisty.
15 Ary tandremo 'mba hiton-
dra'nareo tena tsara, ka tsy ta-
haky ny adala, fa tahaky ny hen-
dry.
16 Ka manavotra ny taona, fa
ratsy ny andro.
17 Koa amy ny izany, aza
adala, fa mamantara izay si-
tra-po ny Tompo.
18 Ary aza leon-toaka hianareo,
izay tsy hahamety; fa 'mba ho
fenoi'ny amy ny Fanahy;
19 Mifampilaza amy ny sala-
mo, sy ny fihirana, ary ny tonon-
kira mpanahy, ka mahira, ary
mikialo am-po nareo amy ny
Tompo;
20 Ka misaotra an'Andriama-
nitra sy ny Ray mandrakariva
amy ny zavatra rehetra amy ny
anarany Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia;
21 Ka mifaneky hianareo amy
ny fahatahorana any Kraisty.
22 Hianareo vehivahy, maneke
ny vady nareo tahaky ny amy ny
Tompo.
23 Fa ny lahy no loha ny ny
vavy, tahaka any ny Kraisty koa
no loha ny ny fiangonana: fa izy
no mpamonjy ny tena.
24 Fa tahaky ny fiangonana
maneky any Kraisty, no haneke'
ny ny vavy ny lahy koa amy ny
zavatra rehetra.
25 Hianareo lehilahy, tiava ny
vady nareo, dia tahaky ny nitia-
va'ny ny Kraisty ny fiangonana
koa, ary nanome ny tena ny hiso-
lo azy;
26 'Mba hahamasina azy, ary
ho diovi'ny ny rano fanasana amy
ny teny.
27 'Mba ho azy izy ho fiango-
nana malaza, tsy misy pentim-
pentina, na fiketronana, na izay
toy izany; fa 'mba ho masina sa-
dy tsy manan-tsiny izy.
28 Dia tahaky izany, no toko-
ny hitiava'ny ny lehilahy ny vady
ny tahaky ny tena ny. Izay tia
ny vady ny no tia ny tena ny.
29 Fa tsy 'mba misy olona tsy
tia ny nofo ny; fa mitaiza sy ma-
hatsara azy, dia tahaky ny any
Kraisty amy ny fiangonana:
30 Fa momba ny tena ny, ny
nofo ny, ary ny taola'ny isikia.
31 Fa izany no handaova'ny ny
lehilahy ny Ray aman-dreny ny,
ary hiray amy ny vady ny, ary
izy roroa ho nofo iray.
32 Izany dia fiafenana be: fa
izaho miteny any ny Kraisty sy
ny fiangonana.
33 Kandrefa hianareo rehetra
ho tia ny vady ny tahaky ny tena
ny; ary ny vavy hanaja ny lahy.

## TOKO VI.

Anaka, manaraha ny ray sy reny
nareo amy ny Tompo: fa ma-
rina izany.
2 Mankatoava ny ray sy reny

nao; izany no didy ny voalohany amy ny fikiasana:
3 'Mba ho hoasoavi'ny hianao, ary ho ela velona ambony ny tany.
4 Ary hianareo ray, aza mampahatezitra ny zanak'areo: fa taizao izy amy ny fananarana sy ny fampianarany ny Tompo.
5 Hianareo mpanompo, manaraha ny tompo nareo manaraky ny nofo, amy ny fahatahorana sy ny fangovitana, amy ny fahamarinana ny fo nareo, toy ny amy ny Kraisty;
6 Tsy amy ny fanompoana eo imaso tahaky ny mpila sitraka aman'olona; fa tahaky ny mpanompo any Kraisty manao izay sitra-po n'Andriamanitra amy ny fanahy;
7 Amy ny sitra-po ny manao fanompoana toy ny amy ny Tompo, fa tsy amy n'olona:
8 Ka mahalala, fa izay soa atao ny ny olona, no ho raisi'ny amy ny Tompo, na andevo, na tsy andevo izy.
9 Ary, hianareo tompo, atavy izany zavatra izany amy ny, mampihena ny fampitahorana: ka mahalala fa ny Tompo nareo kosa any an-danitra; fa tsy misy fizahan-tavan'olona amy ny.
10 Farany, rahalahy ko, mahereza amy ny Tompo amy ny hery ny fahereza'ny.
11 Tafio avokoa ny fiadian' Andriamanitra, 'mba hahazoa' nareo hifaharana amy ny fanangoleny ny devoly.
12 Fa isikia tsy mitolona amy ny ra, sy ny nofo, fa amy ny fanjakana, amy ny fanefana, amy ny mpanapaky izao fahamaizinana izao, amy ny fanahy fanaovan-dratsy amy ny lanitra.
13 Koa amy ny izany, alao avokoa ny fiadian'Andriamanitra 'mba hazoa'nareo hanohitra amy ny andro ratsy, ary raha
vita avokoa, dia mahafahatra.
14 Ary mitomoera, ka misikina amy ny fahamarinana ny vania' nareo, ary mitafy ny fahamarinana ho fiarovan-tratra;
15 Ary mikiraro ny fanamboarany ny filazan-tsara ny fiadanana amy ny tongotr'areo;
16 Ambony ny rehetra, tano ny ampingia ny finoana, amy ny izany no hazoa'nareo hamono ny tsipik'afo ny ny ratsy.
17 Ary alao ny fiarovan-doha ny famonjena sy ny sabatra ny Fanahy, izay no teny n'Andriamanitra:
18 Ka mivavaka mandrakariva amy ny fivavaka rehetra sy ny fifonana amy ny Fanahy, ary miambina izany amy ny faharetana rehetra, 'mbamy ny fifonana ho amy ny olona masina rehetra;
19 Ary ho ahy, 'mba home'ny ahy ny aloaky ny vava ko amy ny fahasahiana, 'mba hampahafantatra ny fiafenany ny filazantsara,
20 Ary iraka izany aho amy ny gadra; 'mba hitenena'ko azy mari-marina, toy izay tokony ho teneni'ko.
21 Fa 'mba ho fantatr'areo ny amy ko sy izay atao ko, i Tiokikosy, rahalahy malala, sady mpanompo mazoto amy ny Tompo, hampahalala anareo ny zavatra rehetra:
22 Izay nirahi'ko tamy nareo tamy ny izany 'mba ho fantatr' areo ny amy nay, ary 'mba hampifali'ny ny fo nareo.
23 Fiadanana anie ho amy ny rahalahy, ary fitiavana 'mbamy ny finoana avy amy n'Andriamanitra Ray sy ny Jesosy Kraisty Tompo.
24 Fahasoavana anie ho amy ny izay rehetra tia any Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia amy ny fahamarinana.

# NY EPISITILY

## NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY FILIPIANA.

---

### TOKO I.

1 Paoly sy Timoty mpanompo
any Jesosy Kraisty, manao velo-
ma amy ny olona masina rehe-
tra amy ny Jesosy Kraisty, 'mba
amy ny ny mpitandrina sy ny
mpanompo izay any Filipy :
2 Fahasoavana anie amy nareo,
sy fiadanana avy amy n'Andria-
manitra Ray 'ntsikia sy ny Jesosy
Kraisty Tompo.
3 Izaho misaotra an'Andria-
manitra amy ny fahatsarova'ko
anareo mandrakariva,
4 Amy ny fangataha'ko rehe-
tra ho anareo rehetra mandraka-
riva, ka mangataka amy ny fifa-
liana,
5 Amy ny fankatiava'nareo ny
amy ny filazan-tsara fony talo-
ha ambarak'ankehitriny;
6 Ka matoky izany indrindra,
fa izay nanomboka ny asa tsara
amy nareo hahatanteraka azy
ambara-pihavi'ny ny andro ny
Jesosy Kraisty :
7 Dia marina raha misaina
izany amy nareo rehetra aho, fa
'mby an-kibo ko hianareo ; na
amy ny fifatora'ko, na amy ny
fahafahan-tsiny, sy ny fampitoe-
rany ny filazan-tsara, dia mpi-
ombona ny fahasoava'ko hia-
nareo rehetra.
8 Fa Andriamanitra no vavo-
lombelo'ko, fa tia ko indrindra
hianareo amy ny famindram-po
ny Jesosy Kraisty.
9 Ary izany no ivavaha'ko
'mba hitomboa'ny ny fitiava'
nareo be be kokoa amy ny fa-
halalana sy ny fahazoan-tsaina
rehetra ;
10 'Mba hamantara'nareo izay
zavatra samy hafa; 'mba ho
marina ary tsy ho tafintohina
hianareo mandrapihavi'ny ny
andro ny Kraisty ;
11 Ka voa feno tamy ny faha-
vokarany ny fahamarinana hia-
nareo, izay amy ny Jesosy
Kraisty ho voninahitra sy ho fi-
derana an'Andriamanitra.
12 Ary tia ko 'mba ho fantatr'
areo, rahalahy, izay zavatra
nanjo ahy no tonga ho fampan-
drosoana ny filazan-tsara ;
13 Ka dia fanta'ny ny fifatora'
ko amy ny fitiavany ny Kraisty
ao any Poritoriona (an-trano
mpanjaka) rehetra, sy ny amy
ny fitoerana hafa rehetra;
14 Ary maro ny rahalahy amy
ny Tompo raha mihatoky amy
ny fifatora'ko, dia misahisahy
kokoa hitory ny teny, ka tsy
matahotra.
15 Ny sasany mitory any
Kraisty amy ny fialonana sy
amy ny fifandirana; ary ny sa-
sany kosa amy ny sitra-po ny :
16 Fa izay mitory azy amy ny
fitiavana, no mahalala fa atao
ny ho fiarovany ny filazan-tsara
aho ;
17 Fa izay mitory any Kraisty
amy ny fifandirana, tsy manao
marina, fa misaina hanampy ny
fahoriana amy ny fifatora'ko.
18 Inona ary ? fa amy ny atao
rehetra, na amy ny fodiana, na
amy ny fahamarinana no itoria'
ny any Kraisty, dia faly aho amy
ny izany, ary dia ho faly hiany.
19 Fa fantatr'o ka izany ho
tonga ho famonjena ahy amy ny
fivavak'areo, sy ny famelomany
ny Fanahy ny Jesosy Kraisty,
20 Manaraky ny fiandrasa'ko
indrindra sy ny fanantena'ko
'mba tsy hahamenatra ahy, na
amy ny inona na amy ny inona,

fa amy ny fahasahiana rehetra, tahaky ny mandrakariva, dia ankehitriny koa i Jesosy Kraisty no halehibiazi'ny amy ny tena ko, na amy ny fiainana, na amy ny fahafatesana.

21 Fa i Kraisty no iveloma' ko, ary ny fahafatesana no tombon-dahy ko.

22 Fa raha velona amy ny nofo aho, dia izany no vokatry ny asa ko: kanefa tsy fantatr'o izay halai'ko.

23 Fa tsy hita ko izay halai'ko amy ny izy roroa, ka maniry hiala, ary ho amy ny Kraisty; izany no tsara lavitra:

24 Kandrefa ny mitoetra amy ny nofo no tsara ho anareo.

25 Ary matoky izany, ka fantatr'o fa izaho hitoetra sy haharitra amy nareo rehetra ho fampandrosoana sy ny fifaliana ny finoana;

26 'Mba hitomboa'ny ny fidera' nareo ahy amy ny JesosyKraisty, amy ny fihiavia'ko amy nareo indray.

27 Fa dia mitondrà tena tsara hianareo hahamendrikia ny filazan-tsara ny Kraisty: ka raha avy hizaha anareo aho, na tsy ao, 'mba handrenesa'ko ny amy nareo, fa maharitra amy ny fanahy iray, amy ny saina iray hianareo, ka miara-miezaka amy ny finoany ny filazan-tsara;

28 Ary tsy ampitahora'ny ny fahavalo anareo na amy ny inona na amy ny inona: izay no famantarany ny fahaverezana ho azy, fa famonjena ho anareo, ary avy amy n'Andriamanitra izany.

29 Fa efa nome'ny anareo tamy ny fitiavany Kraisty tsy 'mba hino azy hiany, fa 'mba hiaritra koa amy ny fitiava'ny;

30 Ka manana izany fanoherana izany, izay hita nareo tamy ko, sy izay re nareo amy ko ankehitriny.

TOKO II.

Ary raha misy fifaliana amy ny Kraisty, raha misy faharavoany ny fitiavana, raha misy fihavanany ny Fanahy, raha misy famindram-po sy fiantrana,

2 Fenoy ny fifalia'ko 'mba hiray saina hianareo, ho iray fitiavana, miray fanahy, ka miray saina.

3 Aza manao na inona na inona amy ny fifandirana, na amy ny fireharehana; fa amy ny fanajam-panahy, avelao ny nama'ny hatao ny tsara no ho ny tena ny.

4 Ka tsy samy mitandrina ny azy avy, fa ny any nama'ny koa.

5 Fa avelao ity saina ity ho amy nareo, izay tamy ny Jesosy Kraisty koa:

6 Izay manana ny endrik'Andriamanitra, fa tsy natao ny halatra hitovy amy n'Andriamanitra:

7 Fa nanetry tena, ka nalai'ny ny endriky ny mpanompo, ary natao ny manam-pitoviana amy ny olona izy:

8 Ary izy raha nanan-tarehy tahaky ny olona, dia nanetry tena sy nanaraka ambarapaha-faty ny, dia ny fahafatesana tamy ny hazo fijaliana.

9 Koa amy ny izany, ny Andriamanitra dia nanandratra azy indrindra, ary nanome azy anarana, izay mihoatra no ho ny anarana rehetra:

10 Ka dia amy ny anarany Jesosy no handohaleha'ny ny lohalikia rehetra, na ny amy ny lanitra, na ny amy ny tany, na ny any ambany ny tany;

11 Ary 'mba ho eke'ny ny lela rehetra fa i Jesosy Kraisty no Tompo, ho voninahitr' Andriamanitra Ray.

12 Koa amy ny izany, ry malala ko, tahaky ny nanaraha'nareo mandrakariva, tsy raha tao hiany aho, fa ankehitriny be be



o

kokoa raha tsy ao aho, ka dia
miasà ny famonjeny anareo amy
ny fahatahorana sy ny fangovi-
tana.
13 Fa Andriamanitra no izay
miasa ao anaty nareo hikiasa sy
hanao amy ny sitra-po ny.
14 Atavy ny zavatra rehetra,
fa aza imonjomonjoana sy ifan-
dirana;
15 'Mba tsy hanana'nareo tsi-
ny amam-pondro, ho zanak'An-
driamanitra tsy manana adidy
ao ampovoany ny olona meloka
sy maditra, any no ihiazava'na-
reo tahaky ny fahazavana amy
ny izao tontolo izao;
16 Hazony ny teny ny fiainana;
'mba hahafaly ahy amy ny an-
dro ny Kraisty, fa izaho tsy efa
nihiazakazaka foana, na nikely
aina foana.
17 Ary raha dia atolo'ny aza
aho amy ny fanalam-boady sy
ny fanompoana ny finoa'nareo,
dia faly aho, sady miara-mifaly
amy nareo rehetra.
18 Fa izany no ifalia'nareo
koa, sady hiaraha'nareo hifaly
amy ko.
19 Fa manantena aho amy ny
Jesosy Tompo 'mba haniraka
faingiana any Timoty ho any
amy nareo 'mba hatokia'ko koa,
raha fantatr'o ny aty amy nareo.
20 Fa izaho tsy manana na
iray akory mitovy fanahy amy
ny, izay hahatandrina tsara ny
aty amy nareo.
21 Fa ny olona rehetra mitady
ny azy, fa tsy ny any Jesosy
Kraisty.
22 Fa hianareo mahalala ny
toa'ny ka tahaky ny zanaka amy
ndray ny, no nanompoa'ny tamy
ko tamy ny filazan-tsara.
23 Ary izaho mikiasa haniraka
azy faingiana amy nareo, raha
vao hita ko izay hanava'ny ahy.
24 Fa izaho matoky ny Tompo,
ka hankany amy nareo faingiana
aho.
25 Fa natao ko mety no hani-
raka any Epafiroditosy, rahalahy
amy nareo sady mpiray asa sy
miaramila nama'ko, fa irak'areo
izy, sy izay nanompo tamy ny
alahelo ko.
26 Fa izy dia nalahelo anareo
rehetra, sy ory indrindra, fa efa
re nareo fa narary izy.
27 Fa efa narary saiky maty
tokoa izy: fa Andriamanitra ni-
antra azy; ary tsy izy hiany, fa
izaho koa, 'mba tsy ho azo ko
alahelo mifanatona.
28 Ary amy ny izany, dia na-
niraka azy faingiampaingiana ko-
koa aho, fa raha hita nareo in-
dray izy, dia ho faly hianareo,
ary ho afaka alahelo kokoa aho.
29 Ary ampandrosoy amy ny
Tompo izy amy ny fifaliana re-
hetra; ary omeo voninahitra ny
olona toy izany:
30 Satria ny fitiavany ny asa ny
Kraisty no saiky nahafaty azy,
ka tsy nitandrina ny ai'ny, 'mba
hamita ny fanompoa'nareo tsy
vita tamy ko.

## TOKO III.

Ankehitriny amy ny izany, ra-
halahy ko, mifalia amy ny Tompo.
Tsy mahasasatra ahy hanoratra,
tahaky lay teo amy nareo, fa
tsara ho anareo izany.
2 Tandremo ny amboa, tandre-
mo ny mpanao ratsy, tandremo
ny voa didy.
3 Fa isikia no famorana, izay
manompo an'Andriamanitra amy
ny fanahy, ary mifaly amy ny
Kraisty Jesosy, ary tsy matoky
amy ny nofo.
4 Kandrefa mahazo matoky
amy ny nofo hiany aho. Raha
misy mihevitra fa mahazo mato-
ky amy ny nofo izy, mainkia
aho:
5 Izaho no fora'ny tamy ny an-
dro fahavalo, avy tamy ny foto-
try ny Isiraely, tamy ny fireneny
Benjamina, Hebirio tamy ny He-

birio; ary Farisisa manaraky ny
lalàna;
6 Ny amy ny fahazotoana in-
drindra, dia nanenjikia ny fian-
gonana aho, ary ny amy ny faha-
marinana izay amy ny lalàna, dia
tsy manan-tsiny aho.
7 Fa ny zavatra tombon-dahy
ko no natao ko ho very amy ny
fitiavany Kraisty.
8 Dia izany tokoa, fa atao ko
ny zavatra rehetra ho very amy
ny fahatsarany ny fahalalany
Kraisty Jesosy Tompo ko; amy
ny fitiava'ko azy no nahavereza'
ko ny zavatra rehetra, ary atao
ko ho zezikia izy rehetra 'mba
hahazoa'ko any Kraisty,
9 Ary 'mba ho amy ny aho, ka
tsy manana ny fahamarina'ko,
izay avy amy ny lalàna, fa izay
avy amy ny finoana any Kraisty,
dia fahamarinan'Andriamanitra
amy ny finoana:
10 'Mba ho fantatr'o izy, sy ny
hery ny fitsangana'ny tamy ny
maty, ary ny fihavanany ny fan-
defera'ny, ka natao ny mitovy
amy ny fahafatesa'ny aho;
11 Raha misy hatratrara'ko ny
fananganany ny maty.
12 Fa izaho tsy 'mbola maha-
zo, na tanteraka ankehitriny: fa
izaho manenjikia 'mba hahazoa'
ko izay nahazoa'ny Kraisty ahy
koa.
13 Rahalahy, tsy atao ko naha-
zo aho: fa zavatra iray no atao
ko, ka manadino ny zavatra izay
ao aoriana, ary manakatra ny
zavatra izay ao aloha,
14 Izaho manaraka ny marikia
'mba hahazoa'ko ny loka ny fi-
antsoan'Andriamanitra avy any
ambony amy ny Kraisty Jesosy.
15 Ary avelao izay tia ho ma-
rina hihevitra izany: ary raha
manantsain-kafa amy ny izany
hianareo, dia haseho n'Andria-
manitra amy nareo izany.
16 Ary amy ny izany, izay tra'
tsikia, avelao isikia handeha amy
ny izany.
17 Rahalahy, mianara ahy, ary
mizaha tsara izay mandeha toy
izany tahaky izay anana'nareo
anay ho fianarana.
18 (Fa maro no mandeha izay
efa no lazai'ko tamy nareo mate-
tikia, ary izaho milaza amy nareo
ankehitriny amy ny fitomaniana,
fa fahavalo ny ny hazo fijaliany
ny Kraisty izy:
19 Fahaverezana no fara'ny, a-
ry ny kibo ny no Andriamani'ny,
ary amy ny fahamenara'ny no
voninahi'ny, izay misaina ny amy
ny tany.)
20 Fa any an-danitra ny fiton-
dran-tena nay, sady avy any koa
no andraisa'nay ny mpamonjy,
izay no Jesosy Kraisty Tompo:
21 Izay hanova ny tena nay
mety ho ratsy ho endrika ny tena
ny malaza manaraky ny fiasana
izay mampaneky ny zavatra re-
hetra ho azy.

## TOKO IV.

Ary amy ny izany, rahalahy ma-
lala ko, sy tia ho hita ko indrindra,
ny fifalia'ko sy ny voninahitr'o,
ka dia mitomoera mafy amy ny
Tompo, hianareo malala ko.
2 Izaho mifona amy ny Iodiasy,
ary mifona amy ny Siontiky 'mba
hiraisa'ny ny saina amy ny Tom-
po.
3 Ary izaho mifona amy nao
koa, ny nama'ko tokoa, manam-
pia izay vehivavy efa niara-niasa
tamy ko tamy ny fitiavany ny fi-
lazan-tsara, 'mba amy ny Kele-
menta koa sy ny mpiara-miasa
amy ko sisa, ny anara'ny ao amy
ny boky ny fiainana.
4 Mifalia mandrakariva amy ny
Tompo: hoy indray izaho, Mifa-
lia.
5 Avelao ho fantatry ny olona
rehetra ny fahalemem-panahy na-
reo. 'Mby an-tànana ny Tompo.
6 Aza maro ahina; fa avelao
'mba ho fantatr'Andriamanitra

ny angatahi'nareo amy ny zava-
tra rehetra amy ny fivavaka sy
ny fifonana, ary amy ny fisaora-
na.
7 Ary ny fiadanan'Andriamani-
tra izay mihoatra no ho ny faha-
lalana rehetra, hiaro ny fo nareo
sy ny sai'nareo amy ny Kraisty
Jesosy.
8 Farany, rahalahy, na inona
na inona to, na inona na inona
marina, na inona na inona ma-
hitsy, na inona na inona madio,
na inona na inona soa, na inona
na inona malaza; ary raha misy
fanahy tsara, ary raha misy dera,
dia hevero izany.
9 Atavy izay efa nianara'nareo,
sy efa azo nareo, ary izay efa
re nareo sy hita nareo tamy ko:
ary ho amy nareo anie ny An-
driamanitry ny fiadanana,
10 Fa izaho nifaly indrindra
tamy ny Tompo, fa efa ela anke-
hitriny ny fisaina'nareo ahy, efa
nitombo indray; izay nisaina'
nareo ahy koa, fa tsy azo nareo
atao.
11 Izaho tsy milaza izany, fa
malahelo aho: fa efa nianara'
ko 'mba tsy hierina na manao
ahoana na manao ahoana aho.
12 Izaho mahalala ny hietry,
ary izaho mahalala ny hitombo:
na aiza na aiza, ary na amy ny
inona na amy ny inona, efa nam-
pianari'ny aho ho voky sy noana,
ary hitombo sy handefitra amy
ny filan-javatra.
13 Ary izaho mahay ny zava-
tra rehetra amy ny Kraisty, izay
mampahery ahy.
14 Kandrefa hianareo efa na-
nao soa, ka hianareo niara-nia-
natra ahy tamy ny fahoria'ko.
15 Ary fantatr'areo koa, ry Fi-
lipiana, ka tamy ny voalohany
ny filazan-tsara, raha niala tany
Makedonia aho, tsy nisy fiango-
nana niantra ahy tamy ny fano-
mezana sy tamy ny fandraisana,
afa tsy hianareo hiany.
16 Fa raha tany Tesalonika
aho, hianareo nanatitra fiantrana
ho ahy matetikia.
17 Tsy tamy ny faniria'ko fa-
nomezana; fa amy ny faniria'ko
ny fahavokarana 'mba hitomboa'
ny ho anareo.
18 Ary ankehitriny izaho ma-
nana ny zavatra rehetra, sady
mitombo: ary feno aho raha
nandray tamy ny Epafiroditosy,
izay zavatra tamy nareo, hanitra
mamy fofona, dia fanalamboady,
sady sitraka no ho tian'Andria-
manitra indrindra.
19 Fa ny Andriamanitr'o ha-
nome ny ilai'nareo rehetra ma-
naraky ny hare'ny amy ny voni-
nahitra amy ny Kraisty Jesosy.
20 Ary ho an'Andriamanitra
sady Ray 'ntsikia anie ny voni-
nahitra mandrakizay mandraki-
zay. Amena.
21 Manava veloma amy ny
olona masina rehetra amy ny
Kraisty Jesosy. Ny rahalahy
izay aty amy ko manao veloma
anareo.
22 Ary ny olona masina rehe-
tra manao veloma anareo, ka in-
drindra ny amy ny mpianakavy
ny Kaisara.
23 Ho amy nareo anie ny fa-
hasoavana ny Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia. Amena.

# NY EPISITILY

NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY KOLOSIANA.

---

## TOKO I.

I PAOLY apositaoly any Jesosy
Kraisty tamy ny sitra-po n'An-
driamanitra, ary Timoty raha-
lahy,
2 Ho amy ny olona masina sy
ny rahalahy mazoto amy ny
Kraisty, izay any Kolosy: Faha-
soavana anie amy nareo, sy fia-
danana avy amy n'Andriamani-
tra Ray 'ntsikia.
3 Izahay misaotra an'Andria-
manitra, sady Ray ny Jesosy
Kraisty Tompo 'ntsikia, ka miva-
vaka mandrakariva ho anareo,
4 Ka efa re nay ny finoa'nareo
tamy ny Kraisty Jesosy, sy ny
fitiava'nareo ny olona masina
rehetra,
5 Amy ny fanantenana izay no
hari'ny ho anareo any an-dani-
tra, izay efa re nareo fahiny
tamy ny teny marina ny filazan-
tsara;
6 Izay ao amy nareo tahaky ny
amy ny izao tontolo izao koa;
mahavokatra sady mitombo ta-
haky ny amy nareo fony ny an-
dro nandraisa'nareo sy nahalana
ny fahasoavan'Andriamanitra
tokoa:
7 Tahaky ny efa nianara'nareo
koa tamy ny Epafarasy ny mpia-
ra-miasa malala nay, sady mpa-
nompo mazoto amy ny Kraisty
ho anareo;
8 Izay efa nilaza tamy nay ny
fitiava'nareo amy ny Fanahy.
9 Ary amy ny izany, hatr'amy
ny andro nandranesa'nay, iza-
hay tsy mitsahatra mivavaka ho
anareo, ary mangataka 'mba
hameno anareo amy ny fahala-
lany ny sitra-po ny amy ny fahen-
drena, sy ny fahazoan-tsaina re-
hetra amy ny fanahy;
10 'Mba handehana'nareo ho
mendrikia amy ny Tompo, amy
ny fankasitrahana rehetra, ka
mahavokatra amy ny fanavan-
tsoa rehetra, ary mitombo amy
ny fahalalan'Andriamanitra;
11 Ka nahatanjaha'ny tamy ny
hery rehetra manaraky ny hery
ny voninahi'ny, ho fandeferana
rehetra sy ny fahari-po amy ny
fifaliana;
12 Ka misaotra ny Ray izay
efa nahamendrikia antsikia ha-
hazo ny amy ny lova ny ny olona
masina amy ny mazava:
13 Izay efa nanafaka antsikia
tamy ny hery ny maizina, ary
efa namindra antsikia ho amy
ny fanjakany ny Zana'ny mala-
la ny,
14 Tamy ny izay no azon'tsi-
kia ny fanavotana, dia famelan-
keloka;
15 Izay no endrik'Andriama-
nitra tsy hita, sy ny matoa ny
izay rehetra natao ny:
16 Fa izy no nanava'ny ny za-
vatra rehetra any an-danitra sy
ny ety ambony ny tany, ny hita
sy ny tsy hita, na ny lapa, na ny
fanjakana, na ny fanapahana,
na ny hery, izy no nanava'ny ny
zavatra rehetra, ary ho azy:
17 Ary izy taloha ny ny zava-
tra rehetra, ary izy no andry ny
zavatra rehetra.
18 Ary izy no loha ny ny tena,
dia ny fiangonana; izy no voa-
lohany sy lahy matoa tamy ny
maty; 'mba ho loha ny ny za-
vatra rehetra izy.
19 Fa sitraky ny Ray 'mba
hitoera'ny amy ny, ny fameno-
ana rehetra '

20 Ary izy no nampihiavana'
ny ny zavatra rehetra, raha nam-
pihiavani'ny tamy ny ra ny tamy
ny hazo fijaliana; dia izy, hoy
izaho, na ny ety ambony ny tany,
ary na ny any an-danitra.
21 Ary hianareo izay vahiny
fahiny, sady fahavalo amy ny
sai'nareo amy ny fanavan-dra-
tsy, kanefa ankehitriny, efa nam-
pihavani'ny,
22 Amy ny tena ny nofo ny,
tamy ny fahafatesana. 'mba ha-
tolo'ny ho masina hianareo, ka
tsy hanan-tsiny amam-pondro eo
anatreha'ny :
23 Raha maharitra hiorina sy
hitoetra amy ny finoana hianareo,
ka tsy miova amy ny fanante-
nany ny filazan-tsara, izay efa re
nareo sady no tori'ny tamy ny
olona rehetra izay ambany ny
lanitra; izay no nanava'ny ahy
i Paoly ho mpanompo;
24 Izaho mifaly ankehitriny
amy ny fiareta'ko ho anareo,
ary manefa izay tsy vita amy ny
fiaretany ny Kraisty amy ny no-
fo ko, amy ny fitiavany ny tena
ny, izay no fiangonana :
25 Izay no nanava'ny ahy ho
mpanompo manaraky ny fanda-
haran'Andriamanitra, izay efa
nome'ny ahy ho anareo, 'mba
hahatanteraha'ny ny fitoriany ny
teny n'Andriamanitra ;
26 Ny fiafenana izay niafina
fony taloha no ela, fa ankehi-
triny voa aseho tamy ny olona
masina,
27 Izay nankasitrahan'Andria-
manitra hampahafantarina ny
hareny ny voninahitry ny ity
fiafenana ity amy ny Jentilisa ;
izay no Kraisty amy nareo, dia
ny fanantenany ny voninahitra :
28 Izay tori'nay, ka mananatra
ny olona rehetra, ary mampiana-
tra ny olona rehetra amy ny
fahendrena rehetra; 'mba ha-
nolora'nay ny olona rehetra
ho tanteraka amy ny Kraisty
Jesosy :
29 Izay no ikeleza'ko aina koa,
ka miezaka fafatra, manaraky
ny asa ny izay miasa mahery
ato anaty ko.

## TOKO II.

Ary tia ko 'mba ho fantatr'areo
ny fanoherana lehibe azo ko ho
anareo sy izay any Laodikia, ary
izay rehetra tsy 'mbola nahita
ny tarehy ko tamy ny nofo ;
2 'Mba hampifali'ny ny fo ny,
raha ampiraisi'ny amy ny fitia-
vana, ary amy ny harena rehe-
tra, ny fahatokiany ny fahalala-
na ho fanekena ny fiefenan'An-
driamanitra ;
3 Izy no itoera'ny ny rakitra
ny fahendrena sy ny fahalalana
rehetra.
4 Ary izany no lazai'ko, fan-
drao ho fitahi'ny ny olona hia-
nareo amy ny teny toa marina.
5 Fa nefa izaho tsy amy nareo
amy ny nofo, fa amy nareo amy
ny fanahy, mifaly sy mijery ny
filahara'nareo, sy ny tsy fiovany
ny fo nareo amy ny Kraisty.
6 Raha 'mba nandray any
Kraisty Jesosy Tompo hianareo,
dia mandehana amy ny,
7 Ka mamaka sy miorina amy
ny, ary mahery amy ny fino-
ana, toy ny efa nampianari'ny
anareo, ka mitombo amy ny
izany amy ny fisaorana.
8 Tandremo fandrao misy ma-
nimba anareo amy ny filosofy
(teny fahendrena), sy ny famita-
hana foana manaraky ny filazany
ny olona, manaraky ny foto-pia-
narana izao tontolo izao, fa tsy
manaraky ny any Kraisty.
9 Fa amy ny no itoera'ny ny
fahafeno ny ny tena ny ny fom-
ban'Andriamanitra rehetra.
10 Ary tanteraka amy ny hia-
nareo, izay no loha ny ny fanja-
kana rehetra sy ny hery :
11 Izay no namora'ny anareo
koa tamy ny famorana tsy na-

taon-tànana, tamy ny namora'ny
ny tena ny ny nofo, tamy ny famorana ny Kraisty.
12 Ka niara-nilevina tamy ny
tamy ny batisa, tamy ny koa no niara-natsanga'ny hianareo tamy ny finoana ny asa n'Andriamanitra, izay nanangana azy tamy ny maty.
13 Ary hianareo izay efa maty
tamy ny fahota'nareo sy ny tsy famorany ny nofo nareo, dia niaraka no velomi'ny tamy ny hianareo, rehefa navela ny ny fahota'nareo rehetra;
14 Ka manimba ny sora-tànana
ny fitandremana izay nanohitra antsikia, ka no homboa'ny tamy ny hazo fijaliana;
15 Ka efa no rava'ny ny fanja-
kana sy ny hery, dia naseho ny marimarina, ka naharesy azy tamy ny izany.
16 Ary aza avela hisy olona
hanameloka anareo amy ny fihinana'nareo, na amy ny fisotroa' nareo, na amy ny andro fadina, na amy ny tsinambolana, na amy ny sabata:
17 Izay no aloky ny zavatra
ho avy; fa ny tena no Kraisty.
18 Aza avela hisy olona hame-
ry ny fitia nareo amy ny fanetren-tena sitra-po, sy ny fivavahany ny anjely, mihiambo handinikia ny zavatra tsy hita ny, ary mirehareha fo na amy ny fisainany ny nofo ny,
19 Ary tsy manandratra tsara
ny Loha, amy ny izay ahazoa'ny ny tena rehetra fivelomana amy ny tonony, sy ny famavana, voa voatra sy voa kambana, ka mitombo amy ny fampitomboan' Andriamanitra.
20 Raha niara-maty tamy ny
Kraisty hianareo tamy ny fotopianarany izao tontolo izao, nahoana no toy ny velona amy ny izao tontolo izao, no aneke'nareo ny fitandremana,
21 (Aza manendry; aza ma-
nandrana; aza mitsapa;
22 Izay lani'ny amy ny fana-
vana azy;) manaraky ny didy, sy ny fampianarany ny olona?
23 Izay manana ny fisehoany
ny fahendrena amy ny fivavahana sitra-po, sy ny fanetrentena, ary tsy miantra ny tena; amy ny fahafahamboninahitry ny fahavokisany ny nofo.

## TOKO III.

Fa raha niara-natsanga'ny tamy ny Kraisty hianareo, dia katsaho ny zavatra any ambony izay ipetraha'ny Kraisty any amy ny ankavanan'Andriamanitra.
2 Saino ny zavatra any ambo-
ny, fa tsy ny ambony ny tany.
3 Fa efa maty hianareo, ary
ny fiaina'nareo miafina 'mbamy ny Kraisty amy n'Andriamanitra.
4 Raha hiseho i Kraisty izay
no fiainan-tsikia, dia hiseho hiaraka amy ny kosa hianareo amy ny voninahitra.
5 Ary mahafatesa ny momba
ny tena nareo izay ety an-tany; filan-dratsy, fahalotolotoana, fahavetavetana, fanirian-dratsy, fahihirana, izay no fanompoana ny sampy:
6 Fa izany zavatra izany no
mahatonga ny fahatezerana amy ny zanaky ny tsy fanarahana:
7 Amy ny izany no naleha
nareo koa fahiny, raha velona tamy ny hianareo.
8 Fa ankehitriny kosa hianareo
manary izany rehetra izany; fahatezerana, fahavinirana, lolompo, teny ratsy, firesahana vetaveta hiala amy ny vava nareo.
9 Aza mifandaingia hianareo,
fa efa naisori'nareo ny lahy antitra sy ny fanao ny;
10 Ary efa no tafi'nareo ny
vaovao, izay no havaozi'ny tamy ny fahalalana manaraky ny endriky ny nanao azy:
11 Izay tsy misy hafa, ny Gi-

rikia na Jiosy, na famorana na
tsy famorana, na Baribariana na
Siokitiana, na andevo na tsy andevo: fa i Kraisty no rehetra,
sady amy ny rehetra.
12 Koa amy ny izany, tafio ny
aty ny famindram-po, fahamorana, fanajam-panahy, fahalemem-panahy, fandeferana tahaky ny olom-pidin'Andriamanitra, sady masina no ho malala;
13 Ka mifandefitra, ary mifamela, raha misy manan-teny amy
ny sasany, dia 'mba avelao kosa: tahaky ny namela'ny ny
Kraisty anareo.
14 Ary mihoatra izany rehetra
izany tafio ny fitiavana, izay no
fehy ny fahamarinana indrindra.
15 Ary avelao ny fiadanan'
Andriamanitra hanjaka amy ny
fo nareo, amy ny izay niantsoa'
ny anareo amy ny tena iray;
dia atavy izay saotra.
16 Avelao ny teny ny Kraisty
hihary anaty nareo amy ny fahendrena rehetra; ka mifampianatra, sy mifananatra amy
ny salamo, sy ny fihirana, ary
ny tononkiram-panahy, ka mihira amy ny fahasoavana am-po
nareo amy ny Tompo.
17 Ary na inona na inona izay
atao nareo na amy ny teny, na
amy ny asa, dia atavy amy ny
anarany ny Jesosy Tompo izy
rehetra, ka misaotra an'Andriamanitra sady Ray amy ny alala'
ny.
18 Hianareo vehivavy, ekeo
ny vady nareo tahaky izay mety
atao amy ny Tompo.
19 Hianareo lehilahy, tiavo ny
vady nareo, fa aza manao sarotra amy ny.
20 Hianareo zanaka, manaraha
ny Ray aman-dreny amy ny zavatra rehetra: fa izany no ankasitraha'ny ny Tompo.
21 Hianareo ray, aza mahatezitra ny zanak'areo, fandrao mamoy fo izy.
22 Hianareo mpanompo, manaraha ny Tompo manaraky ny
nofo amy ny zavatra rehetra;
tsy amy ny fanompoana eo imaso, tahaky ny mpila sitraka amy
n'olona; fa amy ny fahamarinany ny fo, ka matahotra ny
Tompo:
23 Ary na inona na inona atao
nareo, dia atavy amy ny fanahy,
tahaky ny ho amy ny Tompo,
fa tsy ho amy ny olona;
24 Ka mahalala amy ny Tompo, no handraisa'nareo valy ny
ny lova: fa hianareo manompo
any Kraisty Tompo.
25 Fa izay manao meloka, dia
handray amy ny heloka natao
ny: fa tsy misy fizahan-tavan'
olona.

## TOKO IV.

HIANAREO Tompo, omeo ny mpanompo nareo izay marina sy
izay mety; ka mahalala fa manan-tompo any an-danitra kosa
hianareo.
2 Mahareta amy ny fivavahana, ary ambeno amy ny izany
amy ny fisaorana;
3 Ka mivavaka amy ny izany
ho anay kosa, 'mba hamohan'
Andriamanitra ny varavarany ny
teny ho anay, hilazana ny fiafenany ny Kraisty izay ifatora'ko
koa;
4 'Mba haseho ko izany, tahaky ny tokony ho teneni'ko.
5 Mandehana amy ny fahendrena amy ny izay ivelany, ka
manavotra ny taona.
6 Avelao ny fiteny nareo ho
amy ny fanajana mandrakariva,
ho mamy ny fanasina, 'mba ho
fantatr'areo izay tokony hamalia'nareo azy rehetra.
7 Ny toetr'o rehetra ho lazai'
ny Tikikosa amy nareo, izay rahalahy malala, sy ny mpitory
teny mazoto, ary ny mpiara-manompo amy ko amy ny Tompo;

8 Izay nirahi'ko tamy nareo tamy ny izany, 'mba hahalala ny toetr'areo sy hahafaly ny fo nareo,

9 'Mb'amy ny Onesimosa, rahalahy mazoto sy malala izay iray tamy nareo. Izy hampahafantatra ny zavatra rehetra vita aty.

10 I Arisitarikosa mpiara-mifatotra amy ko manao veloma amy nareo, ary i Marikosa zanak' anabavy ny Barinabasy, (ny amy ny, voa laza tamy nareo, raha tonga tany amy nareo, ampandrosoy:)

11 Ary i Jesosy izay atao ny hoe, Jiositosy, izay amy ny famorana. Ary ireto hiany no mpiara-miasa amy ko amy ny fanjakan'Andriamanitra, izay efa nahafaly ahy.

12 I Epafarasy, izay iray tamy nareo, mpanompo any Kraisty, manao veloma amy nareo izay mikely aina indrindra mandrakariva amy ny fivavahana, 'mba hitoera'nareo marimarina sy ho tanteraka amy ny izay rehetra sitra-po n'Andriamanitra.

13 Fa izaho no vavolombelo' ny, fa manam-pitiavana anareo indrindra izy, sy ny any Laodikia, ary ny any Herapolisa,

14 I Lioka malala, mpanao fanafody, sy Demasy, manao veloma amy nareo.

15 Manaova veloma amy ny rahalahy, izay any Laodikia, sy Niomifasy, sy ny fiangonana izay any an-trano ny.

16 Ary rehefa no vaky ny amy nareo ity episitily ity, asavy ho vaki'ny amy ny fiangonana any Laodikia koa; ary 'mba ho vaky nareo kosa ny avy any Laodikia.

17 Ary lazao amy ny Arikiposa, hoe, Tandremo tsara ny fanompoana izay azo nao tamy ny Tompo, 'mba hatanteraha' nao azy.

18 Ny fanava'ko izaho Paoly veloma amy ny tàna'ko. Tsarovy ny fifatora'ko. Ho amy nareo anie ny fahasoavana.

---

# NY EPISITILY VOALOHANY

### NO SORATA'NY PAOLY AFOSITAOLY

## TAMY NY TESALONIANA.

### TOKO I.

I Paoly, sy Silivanosa, ary Timoty, ho amy ny fiangonany ny Tesaloniana, izay amy n'Andriamanitra Ray, sy Jesosy Kraisty Tompo: Ho amy nareo anie ny fahasoavana, sy ny fiadanana avy amy n'Andriamanitra Ray 'ntsikia, sy Jesosy Kraisty Tompo.

2 Izahay misaotra an'Andriamanitra mandrakariva ho anareo rehetra, ka mahatsiaro anareo amy ny fivavak'ay;

3 Ka tsy mitsahatra hatsiaro ny asa nareo amy ny finoana, sy ny fikeleza'nareo aina amy ny fitiavana, ary ny faharetana amy ny fanantenana ny Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia, eo imaso n'Andriamanitra, sady Ray 'ntsikia;

4 Ka mahalala ny fifidiana'ny anareo, Rahalahy malala n'Andriamanitra.

5 Fa ny filazan-tsara nay, tsy tonga amy nareo tamy ny teny hiany, fa tamy ny hery koa, ary tamy ny Fanahy Masina, ary tamy ny fahatokiana be; tahaky ny nahafantara'nareo, fa olona manao ahoana izahay tao amy nareo tamy ny fitiava'nay anareo.

6 Ary hianareo efa tonga ho
mpianatra anay, sy ny Tompo,
ka nandray ny teny tamy ny fa-
horiana be, 'mb'amy ny fifaliany
ny Fanahy Masina:
7 Ka dia tonga ho fianarany
izay rehetra mino any Makedo-
nia sy Akaia hianareo.
8 Fa tamy nareo no nanenoa'
ny ny teny ny Tompo, ka tsy
tany Makedonia sy Akaia hiany,
fa tamy ny fitoerana rehetra koa,
no nieleza'ny ny finoa'nareo ta-
my n'Andriamanitra; ka dia tsy
misy ho lazai'nay intsony.
9 Fa izy hiany no nilaza ny
anay, izay fandrosoana azo nay
ho any amy nareo, sy izay fiala'
nareo tamy ny sampy ho amy
n'Andriamanitra, 'mba hanompo
an'Andriamanitra velona sy ma-
rina;
10 Ary hiandry ny Zana'ny ho
avy any an-danitra, izay natsan-
ga'ny tamy ny maty, dia Jesosy
izay nanafaka antsikia tamy ny
fahatezerana ho avy.

## TOKO II.

Fa ny tena nareo, rahalahy, ma-
halala fa tsy foana ny fandrosoa'
nay teo amy nareo:
2 Fa raha nandefitra fahiny
izahay, sady no haratsi'ny in-
drindra tany Filipy, tahaky ny
fantatr'areo, izahay dia sahy amy
n'Andriamanitr'ay hiteny ny fila-
zan-tsara n'Andriamanitra amy
nareo amy ny fanoherana be.
3 Fa ny fananara'nay tsy tamy
ny fahadisoana, na tamy ny fa-
halotoana, na tamy ny famita-
hana:
4 Fa tahaky ny nankasitrahan'
Andriamanitra anay, 'mba ha-
toky anay amy ny filazan-tsara,
dia toy izany no teneni'nay; fa
tsy toy ny mpila sitraka amy
n'olona, fa amy n'Andriamani-
tra, izay mizaha toetry ny fo nay.
5 Fa izahay tsy 'mba nanao
teny fandroboana akory tahaky
ny fantatr'areo, na ny fanaronany
ny fahihirana; Andriamanitra'
no vavolombelona:
6 Fa tsy amy ny olona no ita-
diava'nay voninahitra, na amy
nareo, na amy ny sasany, kanefa
izahay mahazo manapaka ana-
reo tahaky ny apositaoly ny
Kraisty.
7 Fa izahay mora tamy nareo,
dia tahaky ny mpitaiza mahave-
lona ny zana'ny:
8 Dia tahaky izany no fitiava'
nay anareo indrindra, dia sitrak'
ay hanome anareo, ka tsy ny
filazan-tsara n' Andriamanitra
hiany, fa ny ai'nay koa, fa ma-
lala nay hianareo.
9 Fa hianareo, rahalahy, ma-
hatsiaro ny asa nay, sy ny fike-
leza'nay aina; fa izahay miasa
andro aman'alina 'mba tsy ha-
makia'nay tratra anareo, raha
nitory ny filazan-tsara n'Andria-
manitra tamy nareo.
10 Hianareo no vavolombelo-
na, ary Andriamanitra koa, amy
ny izay hamasinana sy ny hama-
rinana sy ny tsy ananan-tsiny no
nitondra'nay tena tamy nareo
izay mino;
11 Toy ny fantatr'areo izay na-
nanara'nay anareo rehetra, sy ny
nampifali'nay anareo tahaky ny
ray amy ny zana'ny,
12 Ary nanambara 'mba han-
dehana'nareo ho mendrikia amy
n'Andriamanitra, izay efa ni-
antso anareo ho amy ny fanjaka'
ny sy ny voninahi'ny.
13 Fa amy ny izany, izahay
tsy mitsahatra hisaotra an'An-
driamanitra, satria raha hianareo
nandray ny teny n'Andriamani-
tra izay re nareo tamy nay, tsy
no raisi'nareo tahaky ny teny ny
olona, fa tahaky ny amy ny ma-
rina, dia teny n'Andriamanitra
izay miasa amy nareo koa izay
mino.
14 Fa hianareo, rahalahy, efa
mpianatra ny fiangonana an'An-

driamanitra, izay any Jiodia,
amy ny Kraisty Jesosy: fa hianareo efa nandefitra ny toy izany koa tamy ny mpiray firenena amy nareo, dia to'azy amy ny Jiosy;
15 Izay namono any Jesosy Tompo, sy ny mpaminany, sady efa nanenjikia anay; ary tsy manao sitra-po n'Andriamanitra, ary mandrafy ny olona rehetra;
16 Ka mandrara anay tsy hitory amy ny Jentilisa 'mba hamonje'ny azy, 'mba hahafeno ny helo'ny mandrakariva: fa ny fahatezerana tonga tamy ny indrindra.
17 Fa izahay, rahalahy, raha nisaraka tamy nareo vetivety, tamy ny fanatrehana, fa tsy tamy ny fo, dia ta-hahita ny tarehy nareo indrindra amy ny faniriana be.
18 Koa amy ny izany, izahay ta-hankany amy nareo matetikia, (dia izaho Paoly;) fa i Satana nisakana anay.
19 Fa inona ary no fanantena' nay, na ny fifaliana, na ny voninahitry ny fandokafana? Tsy hianareo va no eo anatrehany ny Jesosy Kraisty Tompo'ntsikia amy ny fihavia'ny?
20 Fa hianareo no voninahitr' ay sy fifalia'nay.

## TOKO III.

Koa amy ny izany, raha izahay tsy naharitra intsony, dia natao nay ho tsara, raha avela ny tany Atena hiany;
2 Ary naniraka any Timoty, rahalahy nay, sady mpiara-miasa amy n'Andriamanitra amy ny filazan-tsara ny Kraisty, 'mba hampitoetra anareo, sy hananatra anareo amy ny finoa' nareo;
3 'Mba tsy hihetsikia ny olona amy ny izany fahoriana izany: fa fantatr'areo, fa izany no nanendre'ny anay.
4 Fa raha izahay tao amy nareo hiany, dia nilaza tamy nareo rahateo izahay, fa hampahori'ny izahay; dia toy izay nanjo, fantatr'areo.
5 Ary amy ny izany, raha tsy naharitra intsony aho, dia naniraka hahafantatra ny finoa'nareo, fandroa ny mpaka-fanahy mahazo maka-fanahy anareo, ary dia ho foana ny asa 'ntsikia.
6 Fa ankehitriny raha i Timoty niala tamy nareo hankaty amy nay, ary nilaza soa ny finoa'nareo, sy ny fitiava'nareo tamy nay, sy ny fahatsiarova'nareo anay mandrakariva, ka maniry hahita anay indrindra, tahaka anay amy nareo koa;
7 Koa amy ny izany, rahalahy, dia nampifali'nareo izahay tamy ny finoa'nareo, amy ny fahoria' nay rehetra sy ny fahalehelovana:
8 Fa velona izahay ankehitriny, raha maharitra amy ny Tompo hianareo.
9 Fa manao ahoana no saotra home'nay an'Andriamanitra no ho ny amy nareo, amy ny fifaliana rehetra izay ifalia'nay amy nareo eo anatrehan'Andriamanitr'ay;
10 Izahay mangataka andro aman'alina indrindra hahita ny tarehy nareo, ary hahefa ny tsy vita amy ny finoa'nareo?
11 Ary Andriamanitra hiany anie sady Ray 'ntsikia, ary Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia no hitari-dàlana anay ho any amy nareo.
12 Ary ny Tompo anie hameno anareo sy hampitombo anareo amy ny fifankatiavana, sy amy ny olona rehetra, dia tahaka anay amy nareo koa;
13 'Mba hampitoetra ny fo nareo tsy hanan-tsiny amy ny fahamasinana eo anatrehan'Andriamanitra, sady Ray 'ntsikia amy ny fihaviany Jesosy Kraisty

Tompo 'ntsikia 'mbamy ny olo'
ny masina rehetra.

TOKO IV.

Ary koa, Rahalahy, izahay
mangataka amy nareo, sady ma-
nanatra amy ny Kraisty Jesosy,
ka toy ny nandraisa'nareo tamy
nay izay tokony handehana'na-
reo, sy hanava'nareo sitra-po
n'Andriamanitra, no mainkia hi-
tomboa'nareo.
2 Fa fantatr'areo izay didy no-
me'nay anareo tamy ny Tompo
Jesosy.
3 Fa izao no sitra-po n'Andria-
manitra, dia ny fahamasina'na-
reo, 'mba hiala'nareo amy ny fi-
landratsy:
4 'Mba ho fantatr'areo rehetra,
izay hitahiriza'ny ny fanaky ny
tena ny amy ny fahamasinana sy
ny voninahitra;
5 Tsy amy ny fitiavany ny filan-
dratsy tahaky ny Jentilisa izay
tsy mahalala an'Andriamanitra:
6 'Mba tsy hihoara'ny ny mety,
ary tsy hamitaha'ny ny rahalahy
ny amy ny izany zavatra izany:
fa ny Tompo no mpamaly izany
zavatra rehetra izany, toy ny efa
no lazai'nay koa tamy nareo fa-
hiny sy nambara'nay.
7 Fa Andriamanitra tsy nian-
tso antsikia ho amy ny fahaloto-
lotoana, fa ho amy ny fahamasi-
nana.
8 Koa amy ny izany, izay man-
dà, tsy olona no lavi'ny, fa An-
driamanitra, izay nanome anay
koa ny Fanahy ny Masina.
9 Fa amy ny fitiavany ny fira-
halahiana, tsy hilai'nareo ho so-
rata'ko amy nareo: fa ny tena
nareo nampianarin'Andriamani-
tra 'mba hifankatia.
10 Fa hianareo manao izany
tokoa amy ny rahalahy rehetra
izay any Makedonia tontolo: fa
izahay mananatra anareo, raha-
lahy, 'mba mainkia hitomboa'
nareo;
11 Ary 'mba hanao izay tratra
hitoetra tsara, ary hitandrina ny
anareo, ary hiasa amy ny tàna'
nareo, tahaky ny nandidia'nay
anareo;
12 'Mba handehana'nareo tsara
amy ny izay ivelany, ary 'mba
tsy hisy hilai'nareo.
13 Fa tsy tia ko tsy ho fantatr'
areo, rahalahy, ny amy ny efa
nody mandry, 'mba tsy hahale-
helova'nareo, tahaky ny sasany
izay tsy manana fanantenana.
14 Fa raha mino isikia, fa efa
maty i Jesosy, ary nitsangana in-
dray, dia toy izany koa, izay efa
nody mandry tamy ny Jesosy,
ho entin'Andriamanitra hiaraka
amy ny.
15 Fa ity no lazai'nay amy na-
reo amy ny teny ny Tompo, fa
isikia izay velona, ka mitoetra
ambara-pihiavi'ny ny Tompo, tsy
'mba hialoha ny nody mandry.
16 Fa ny Tompo hiany no hi-
dina any an-danitra amy ny fian-
tsoana, amy ny feo ny ny Arikan-
jely, ary amy ny farara n'An-
driamanitra: ary izay maty amy
ny Kraisty no hitsangana aloha:
17 Rehefa izany, isikia izay ve-
lona mitoetra no halai'ny hiara-
ka amy ny amy ny rahona, hi-
haona amy ny Tompo any amy
ny lanitra: ary dia ho amy ny
Tompo mandrakariva isikia.
18 Koa amy ny izany, mifana-
nara hianareo amy ny izany teny
izany.

TOKO V.

Fa ny amy ny taona sy ny fito-
ana, rahalahy, tsy ilai'nareo 'mba
ho sorata'ko amy nareo.
2 Fa fantatry ny tena nareo
marimarina, ka ho avy ny andro
ny Tompo toy ny mpangalatra
amy ny alina.
3 Raha hoy izy hoe, Fiadanana
sy fiarovana; dia avy amy ny ny
fandringanana tampoka, toy ny
fahoriany ny vehivavy raha mi-

teraka, ary tsy afaka handositra
izy.
4 Fa hianareo, rahalahy, tsy ao
amy ny maizina, 'mba hahatratra
anareo izany andro izany, toy ny
mpangalatra.
5 Fa hianareo rehetra zanaky
ny mazava, sy zanaky ny andro:
fa isikia tsy amy ny alina, na amy
ny maizina.
6 Koa amy ny izany, aza 'mba
matory toy ny sasany isikia; fa
avelao hiambina ary hitandrina
tsara.
7 Fa izay matory, dia matory
amy ny alina; ary izay leon-toa-
ka, dia leon-toaka amy ny alina.
8 Fa avelao isikia izay amy ny
andro hitandrina tsara, ka mitafy
ny fiarovan-tratra ny finoana sy
ny fitiavana, ary ho fiarovan-do-
ha, ny fanantena ny famonjena.
9 Fa Andriamanitra tsy nanen-
dry antsikia ho amy ny fahate-
zerana, fa hahazo ny famonjena
amy ny Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia,
10 Izay maty nisolo antsikia, fa
na mahatsiaro, na matory isikia,
dia hiara-belona amy ny.
11 Koa amy ny izany, mifana-
nara, ary mifampianara, tahaky
ny atao nareo hiany.
12 Ary izahay mifona amy na-
reo, rahalahy, 'mba ho fantari'
nareo izay mikely aina amy na-
reo, sy izay manapaka anareo
amy ny Tompo, sy mananatra
anareo;
13 Ary 'mba hanaja azy indrin-
dra amy ny fitiavana no ho ny
asa natao ny. Mihavana tsara.
14 Fa izahay mananatra ana-
reo, rahalahy, anaro izay tsy
mifanaraka, ampifalio izay male-
my saina, mampahareza ny osa,
mandefera amy ny olona rehetra.
15 Aza mamaly ratsy olona; fa
araho mandrakariva izay tsara,
na amy ny nama'nareo, na amy
ny olona rehetra.
16 Mifalia mandrakariva.
17 Mivavaha ka tsy mitsahatra.
18 Misaora amy ny zavatra
rehetra: fa ity no sitra-po n'An-
driamanitra amy ny Jesosy Krais-
ty amy nareo.
19 Aza mamono ny Fanahy.
20 Aza manaratsy ny faminani-
ana.
21 Fa fantaro ny zavatra rehe-
tra; hazony mafy izay tsara.
22 Fadio ny sariny ny ratsy re-
hetra.
23 Ary ny Andriamanitry ny fi-
adanana hiany anie no hahama-
sina anareo avokoa; ary 'mba
harova'ny anie ny anareo tokoa,
ny fanahy nareo, sy ny aina, ary
ny tena, tsy hanan-tsiny amy ny
fihiaviany Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia.
24 Marina izay miantso anareo,
izy dia hanao izany koa.
25 Rahalahy, mivavaha ho
anay.
26 Manava veloma amy ny ra-
halahy rehetra amy ny fanoro-
hana masina.
27 Izaho mampianiana anareo
amy ny Tompo 'mba ho vaky ny
ny rahalahy masina rehetra izao
episitily izao.
28 Ho amy nareo anie ny faha-
soavany Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia.

---

## NY EPISITILY FAHAROA

NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY TESALONIANA.

TOKO I.

I PAOLY, sy Silivanosa, ary Ti-
moty, ho amy ny fiangonany ny
Tesaloniana amy ny Andriama-
nitra Ray 'ntsikia, sy ny Jesosy
Kraisty Tompo:

2 Ho anareo anie ny fahasoa-
vana, sy ny fiadanana avy amy
n'Andriamanitra Ray 'ntsikia, sy
Jesosy Kraisty Tompo.
3 Izahay tsy mahay tsy misao-
tra an'Andriamanitra ho anareo
mandrakariva, rahalahy, fa toko-
ny hatao izany, fa mitombo in-
drindra ny finoa'nareo, ary mi-
habe ny fifankatiava'nareo re-
hetra;
4 Ka dia mankalaza anareo iza-
hay amy ny fiangonana an'An-
driamanitra, ny amy ny fande-
fera'nareo sy ny finoana amy ny
fanenjeha'ny anareo, sy ny faho-
riana rehetra izay iareta'nareo:
5 Izany dia no famantarany ny
fitsarana marin'Andriamanitra,
'mba hatao ny ho mendrikia ny
fanjakan'Andriamanitra hiana-
reo, fa izany no andefera'nareo
koa:
6 Ka dia marina amy n'An-
driamanitra hamaly fahoriana
amy ny izay mahory anareo;
7 Ary ho anareo izay ory, fi-
tsaharana amy nay, raha i Jesosy
Tompo no haseho ny avy any
an-danitra 'mba amy ny anjely
ny hery ny,
8 Amy ny afo midedadeda no
hampijalia'ny izay tsy mahalala
an'Andriamanitra, sy izay tsy
manaraka ny filazan-tsara ny
Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia;
9 Ireto hiaritra ny fampijaliana,
dia fanimbana mandrakizay amy
ny fanatrehany ny Tompo, sy ny
voninahitry ny hery ny,
10 Raha avy izy amy ny izany
andro izany, hankalazai'ny amy
ny olona masina, ary hampiaiky
izay rehetra mino, satria ninoa'
ny ny filaza'nay tamy nareo.
11 Ary amy ny izany, izahay
mivavaka mandrakariva ho ana-
reo 'mba hatao ny Andriamani-
tr'ay ho mendrikia amy ny fian-
tsoana hianareo, ary hahatante-
raka ny sitra-po ny ny fahatsa-
rana rehetra, sy ny asa ny ny
finoana amy ny hery:
12 'Mba hankalazai'ny amy
nareo ny anarany Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia, ary hianareo
amy ny, manaraka ny fahasoa-
van'Andriamani'tsikia sy Jesosy
Kraisty Tompo.

## TOKO II.

Ary izahay mifona amy nareo,
rahalahy, amy ny fihiaviany Je-
sosy Kraisty Tompo 'ntsikia, ary
ny fanangona'ny antsikia mano-
didina azy,
2 'Mba tsy ho hetsiketsehi'ny
faingiana hianareo amy ny saina,
na hampahori'ny, na amy ny fa-
nahy, na amy ny teny, na amy
ny episitily, toy ny tamy nay, fa
antomotra ny andro ny Tompo.
3 Aza mety ho fitahin'olona
akory hianareo: fa tsy tonga
izany, raha tsy avy ny fihara-
tsiana aloha, ary dia haseho ny
ny lehilahy ny ota, zanaky ny
fahaverezana;
4 Izay manohitra ary manan-
dra-tena ho ambony ny rehetra
izay atao ny ho Andriamanitra,
na izay ivavahana; ka dia mi-
petraka any amy ny tempoly
n'Andriamanitra izy, ka manao
ny tena ny fa Andriamanitra izy.
5 Tsy tsarova'nareo va, fa ra-
ha 'mbola tamy nareo aho, izaho
efa nilaza izany tamy nareo?
6 Ary ankehitriny fantatr'areo
izay misakana, 'mba haseho ny
amy ny fitoana andro ny izy.
7 Fa miasa sahady ny fiefena-
ny ny heloka: fa izay misakana
dia hisakanana hiany, mandrapa-
neso'ny azy amy ny izay itoera'
ny.
8 Ary dia haseho ny izany Le-
himeloka izany, izay ho riti'ny
ny Tompo amy ny fofo ny ny
vava ny, ary ho foana'ny amy ny
famirapiratany ny fihiavia'ny:
9 Ny fihiavia'ny dia manaraky
ny fiasany ny Satana amy ny he-
ry rehetra, sy ny famantarana,

ary ny fahagagana lainga,
10 Ary amy ny famitahana tsy
marina rehetra amy ny izay ma-
ty; satria izy tsy nandray ny
fitiavany ny fahamarinana, 'mba
hamonje'ny azy.
11 Ary satria izany no hana-
terahan'Andriamanitra amy ny
ny fiasa ny ny fahadisoana, 'mba
hinoa'ny ny lainga;
12 'Mba hameloha'ny izay re-
hetra tsy mino ny marina, fa fi-
naritra amy ny tsy marina.
13 Fa izahay tsy mahay tsy
misaotra an'Andriamanitra man-
drakariva ho anareo, rahalahy
malala ny Tompo, fa ny Andria-
manitra efa nifidy anareo tamy
ny taloha ho amy ny famonjena,
amy ny fahamasinany ny Fana-
hy sy ny finoany ny fahamari-
nana;
14 Ho amy ny izay niantsoa'ny
anareo tamy ny filazan-tsara nay,
ho fahazoana ny voninahitry ny
Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia.
15 Koa amy ny izany, rahala-
hy, mitoera tsara, ary hazony ny
teny izay nampianari'ny anareo,
na tamy ny teny, na tamy ny
episitily nay.
16 Ary i Jesosy Kraisty Tom-
po 'ntsikia hiany, sy Andriama-
nitra Ray 'ntsikia, izay efa tia
antsikia, ary efa nanome antsikia
ny fifaliana mandrakizay, sy fa-
nantenana tsara tamy ny faha-
soavana,
17 'Mba hahafaly ny fo nareo,
ary hampitoetra anareo amy ny
teny rehetra sy ny asa tsara.

## TOKO III.

Farany, rahalahy, mivavaha ho
anay, 'mba handehana'ny ny
teny ny Tompo faingiana, ary
'mba hankalazai'ny toy ny ao
amy nareo izy.
2 Ary 'mba ho vonje'ny izahay
amy ny olona biby sy ratsy fana-
hy, fa ny olona rehetra tsy ma-
nam-pinoana.
3 Fa marina ny Tompo, izay
hampitoetra anareo, ary hiaro
anareo amy ny lay ratsy.
4 Fa izahay matoky anareo
amy ny Tompo, fa atao nareo,
ary hatao nareo izay zavatra
nandidia'nay anareo.
5 Ary ny Tompo hitarika ny fo
nareo amy ny fitiavan'Andria-
manitra, ary amy ny faharetany
Kraisty.
6 Ary izahay mandidy anareo,
rahalahy, amy ny anarany Jeso-
sy Kraisty Tompo'ntsikia, 'mba
hiala'nareo amy ny rahalahy
rehetra izay tsy mifanaraka, ary
tsy manaraka ny teny izay no
raisi'nareo tamy nay.
7 Fa ny tena nareo mahalala
izay tokony hianara'nareo anay:
fa izahay tsy nandeha tsy nifa-
naraka tamy nareo;
8 Ary izahay tsy nihinana mo-
fo n'olona foana; fa amy ny
fikielezan'aina sy ny famonoan-
tena, dia miasa andro aman'a-
lina izahay, 'mba tsy hamaky
tratra anareo na iray akory:
9 Fa tsy ny tsy anana'nay fa-
hefana, fa 'mba hatolotr'ay ny
tena nay amy nareo ho fianarana
hanaraha'nareo anay.
10 Ary amy ny izany, raha ta-
my nareo izahay, dia izany no
nandidia'nay anareo, fa raha
misy tsy tia hiasa, aza avela hi-
hinana izy.
11 Fa izahay mandre fa misy
sasany amy nareo tsy mifanara-
ka, ka tsy miasa akory, fa mi-
tandrina ny an'olona.
12 Fa izay manao toy izay no
andidia'nay sy anari'nay amy ny
Jesosy Kraisty Tompo'ntsikia,
'mba hiasa amy ny fiadanana,
ary hihinana ny mofo ny.
13 Ary hianareo, rahalahy, aza
ketraka amy ny fanavan-tsoa.
14 Ary raha misy tsy manara-
ka ny teny nay amy ny ity episi-
tily ity, mariho izany olona iza-
ny, ary aza miray amy ny, 'mba

hahamenatra azy.
15 Fa aza atao toy ny fahavalo
izy, fa mananara azy toy ny rahalahy.
16 Ary ny Tompo ny ny fiada-
nana anie hanome anareo fiada-
nana mandrakariva amy ny atao
rehetra. Ho amy nareo rehetra
anie ny Tompo.
17 Ny fanava'ko izaho Paoly
veloma amy ny tàna'ko, izay no
famantarana amy ny episitily
rehetra: izany no sorata'ko.
18 Ho amy nareo rehetra anie
ny fahasoavany ny Jesosy Kraisty Tompo'ntsikia. Amena.

---

# NY EPISITILY VOALOHANY

## NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY TIMOTY.

### TOKO I.

I Paoly, apositaoly ny Jesosy Kraisty manaraky ny didy n'Andriamanitra, mpamonjy antsikia, sy Kraisty Jesosy, fanantena'ntsikia;
2 Ho any Timoty zanak'o to-
koa amy ny finoana: Fahasoa-
vana, fiantrana, fiadanana avy
amy n'Andriamanitra Ray 'ntsi-
kia, sy Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia.
3 Toy ny nangatahi'ko tamy
nao hitoetra any Efesosy raha
mankany Makedonia aho, 'mba
hanari'nao ny sasany tsy ham-
pianatra teny hafahafa,
4 Ary aza mitandrina ny arira
sy ny tantaran-drazana tsy hita
lany, izay mampiady no ho ny
fampianarana tsara, izay amy ny
finoana:
5 Fa antony ny anatra no fitia-
vana avy amy ny fo madio, sy
ny fisainana tsara, ary ny finoana
tsy mihiatsaravelatsihy:
6 Tamy ny izay no niala'ny ny
sasany, ka nivily ho amy ny fitaria foana;
7 Izay te-ho mpampianatry ny
lalàna; kanefa tsy fanta'ny izay
no lazai'ny, na izay tompoa'ny.
8 Fa fanta'tsikia fa tsara ny
lalàna, raha ny olona mahavatra
azy amy ny mety;
9 Ka mahalala izao, fa tsy any
ny olona marina no ome'ny ny
lalàna, fa any ny meloka sy ny
maditra, any ny tsy matahotra
an'Andriamanitra sy ny mpano-
ta, any ny tsy masina sy ny ve-
taveta, any ny mpamono ray sy
ny mpamono reny, ary any ny
mpamono olona,
10 Any ny mpanao filan-dratsy,
any ny sodomity, any ny mpan-
galatr'olona, any ny mpandain-
gia, any ny mpianiana tsy to, ary
na inona na inona manohitra ny
fampianarana mahasoa;
11 Manaraky ny filazan-tsara
ny voninahitr'Andriamanitra fi-
naritra, izay nampahatoki'ny
ahy.
12 Ary izaho misaotra any
Kraisty Jesosy Tompo 'ntsikia
izay nahahery ahy, fa natao ny
ho mazoto aho, raha no tendre'
ny aho ho amy ny fanompoana;
13 Izay no mpiteny ratsy fahi-
ny, sy mpanenjikia, ary mpanao
ratsy: kanefa namindra'ny fo
aho, satria tamy ny tsy fahala-
lana no natao ko izany tamy ny
tsy finoana.
14 Fa ny fahasoavany ny Tom-
po'ntsikia efa nihalehibe indrin-
dra tamy ny finoana sy ny fitia-
vana, izay amy ny Kraisty Jesosy.
15 Marina izao teny izao, ary
tokony hekena amy ny fankasi-
trahana rehetra, fa i Kraisty Je-

sosy tonga taty ambony ny tany
hamonjy ny mpanota; amy ny
izay izaho no loha ny.
16 Fandeha izao no namindra'
ny fo tamy ko, 'mba haseho ny
Jesosy Kraisty amy ko loha ny,
ny fahari-po rehetra ho fianara'
ny izay hino azy ho fiainana
mandrakizay.
17 Ary ho any Mpanjaka tsy
manan-taloha, tsy mety maty, tsy
hita, ho an'Andriamanitra hiany
anie ny laza sy ny voninahitra
mandrakizay mandrakizay. A-
mena.
18 Ary izao anatra izao ome'
ko anao, ry Timoty zanak'o, ma-
naraky ny faminaniana ny anao
fahiny, 'mba hiadia'nao ny ady
tsara;
19 Ka mitana ny finoana, sy
ny fisainana tsara; izay efa na-
ria'ny ny sasany, ka natao ny
ny finoana toy ny fahaverezan-
tsambo:
20 Amy ny izay no i Hiome-
neosy sy Alekisandra; izay na-
tolotr'o ho any Satana, 'mba hia-
nara'ny tsy hiteny ratsy.

## TOKO II.

Ary amy ny izany, izaho mana-
natra voalohany indrindra, 'mba
hatao ny izay fangatahana, fiva-
vahana, fifonana, fisaorana, ho
any ny olona rehetra;
2 Any ny mpanjaka, sy izay
rehetra mahatapaka; 'mba hiai-
na'ntsikia hanaranam-po sy hia-
danana amy ny fivavahana ma-
rina rehetra sy ny fahamarinana.
3 Fa tsara izany ary sitrak'
Andriamanitra mpamonjy antsi-
kia:
4 Izay tia hamonje'ny ny olona
rehetra, ary ho tonga amy ny
fahalalany ny marina.
5 Fa iray no Andriamanitra,
ary iray no mpanalálana amy
n'Andriamanitra sy ny olona, ny
lehilahy Kraisty Jesosy;
6 Izay nanome ny tena ny ho
avotra hisolo ny olona rehetra,
'mba ho fanambarana amy ny
fitoan'andro ny.
7 Izay nanendre'ny ahy ho
mpitory teny sy apositaoly, (iza-
ho milaza ny marina, fa tsy
mandaingia;) ho mpampianatra
ny Jentilisa amy ny finoana sy
ny fahamarinana.
8 Koa amy ny izany, tia ko ny
olona rehetra na aiza na aiza
'mba hivavaka sy hanandra-tà-
nana masina, ka tsy amy ny fa-
hatezerana sy ny fifandirana.
9 Ary tahaky izany koa amy
ny vehivavy 'mba hiravaka amy
ny akanjo mahamendrikia, ho
maotona sy hahay mitondra te-
na; fa tsy amy ny volo miran-
drana, na amy ny vola mena, na
amy ny voahangy, na amy ny
fitafiana saro-bidy;
10 Fa amy ny fanao soa, (izay
mahamendrikia ny vehivavy ma-
naraky ny fivavahana marina.)
11 Avelao ny vehivavy amy ny
fanekena hianatra amy ny fahan-
ginana.
12 Fa tsy avela ko ny vehivavy
hampianatra, na hanapaka ny
lehilahy, fa hangina hiany.
13 Fa i Adama no natao ny
voalohany, dia Eva.
14 Ary tsy Adama no fitahi'ny,
fa ny vehivavy raha no fitahi'ny
no nanota.
15 Nefa ho vonje'ny hiany izy
amy ny fiterahana zaza, raha
maharitra amy ny finoana sy ny
fitiavana, ary ny fahamasinana
'mbamy ny fitondran-tena tsara.

## TOKO III.

Marina izao teny izao, Raha
misy maniry ny fanao ny ny
mpitandrina, dia maniry ny asa
tsara izy.
2 Ary ny mpitandrina tokony
tsy hanan-tsiny, manam-bady
tokana, mitandrina tsara, hendry,
mahay mitondra tena, tia vahiny,
mahay mampianatra;

3 Tsy leon-toaka, tsy mamely; fa malemy fanahy, tsy mibedibedy, tsy mahihitra;
4 Izay mitondra tsara ny mpianakavy ny, ka mampaneky ny zana'ny amy ny fahamarinana rehetra;
5 (Fa raha misy tsy mahalala izay hitondra'ny ny mpianakavy ny, atao ahoana no hitandrina ny fiangonana an'Andriamanitra?)
6 Tsy vao ampianari'ny, fandrao izy mirehareha foana, ka latsaka amy ny fahamelohana ny devoly.
7 Ary koa dia tokony hanana filazan-tsoa amy ny izay ivelany izy; fandrao ho latsaka amy ny fanaratsiany sy ny fandriky ny devoly izy.
8 Ny diakona toy izany koa ho marina, tsy miroa teny, tsy tia toaka be, ary tsy mila harena amy ny fanavana tsy mety;
9 Ka mitandrina tsara ny fiefenana ny finoana amy ny fisainana madio.
10 Fa avelao 'mba ho fantari' ny ireto aloha; dia vao manao ny fanao ny ny diakona, ka tsy manan-tsiny.
11 Ny vehivavy toy izany koa, ho marina, tsy mpanendrikendrikia, hendry, mazoto amy ny zavatra rehetra.
12 Avelao ny diakona hanambady tokana, ka mahay mitondra tsara ny zana'ny sy ny mpianakavy ny.
13 Fa izay efa nanao tsara ny fanao ny ny diakona, dia mahazo fisandratana tsara ho any ny tena ny, ary ny fahasahiana be amy ny finoana izay amy ny Kraisty Jesosy.
14 Izany no sorata'ko amy nao, ka manantena hankany amy nao faingiana aho;
15 Fa raha ela aho, 'mba ho fantatr'ao izay tokony hitondra' nao tena amy ny mpianakavy n'Andriamanitra velona, andry sy tohany ny to.
16 Ary tsy hay tsy hekena fa lehibe ny fiefenany ny fivavahana marina: Andriamanitra naseho ny tamy ny nofo, no hamarini'ny tamy ny Fanahy, hita ny ny anjely, no tori'ny tamy ny Jentilisa, ninoa'ny tamy ny izao tontolo izao, nakari'ny tany amy ny voninahitra.

## TOKO IV.

Fa ny Fanahy milaza marina, ka ao aoriana misy sasany hiala amy ny finoana, mitandrina ny fanahy mamitaka sy ny fampianarany ny devoly;
2 Mandaingia amy ny fihatsarambelatsihy, ka voa dotra ny fisaina'ny tamy ny vy mena;
3 Izay mandrara tsy hanambady, ary mampifady ny hena, izay natao n'Andriamanitra 'mba ho raisi'ny amy ny fisaotry izay mino, sy izay mahalala ny marina.
4 Fa tsara avokoa ny natao n'Andriamanitra, ary tsy misy ariana, raha raisi'ny amy ny fisaorana:
5 Fa ahamasi'ny amy ny teny n'Andriamanitra sy ny fivavahana.
6 Raha atao nao amy ny rahalahy izany zavatra izany, dia ho mpanompo tsara any Jesosy Kraisty hianao, no tezai'ny tamy ny teny ny finoana, sy ny fianaran-tsara izay azo nao.
7 Fa ario ny arirarira foana ny vehivavy antitra, ary dia tamana amy ny fivavahana marina.
8 Fa kely no tombony ny tamana manasa-tena; fa ny fivavahana marina no mahatsara ny zavatra rehetra, ka manana ny fikiasany ny fiainana ankehitriny, sy izay ho avy.
9 Marina izao teny izao, ary tokony hekena amy ny fankasitrahana rehetra.

10 Fa amy ny izany no nikele-
za'nay aina sy niereta'nay ny
fanaratsiana, satria izahay ma-
toky an'Andriamanitra velona,
izay mpamonjy ny olona rehetra,
indrindra fa izay mino azy.
11 Izany no andidio sy ampia-
naro.
12 Aza avela hisy hanaratsy
ny fahatanora'nao; fa 'mba ho
fianarany ny mino, amy ny fiteny,
amy ny fitondran-tena, amy ny
fitiavana, amy ny finoana, amy
ny fahadiovana.
13 Ambarapaha-tonga ko, tan-
dremo ny famakian-teny, ny fa-
nanarana, ny fampianarana.
14 Aza manadino ny fanome-
zana izay amy nao, izay efa no-
me'ny anao tamy ny faminania-
na amy ny fametrahan-tànany
ny loholona.
15 Hevero izao zavatra izao;
dia mikeleza aina amy ny; 'mba
ho hita ny ny olona rehetra ny
fitomboa'nao.
16 Tandremo ny tena nao sy
ny fampianarana; dia tomoera
ao amy ny: fa raha manao izany
hianao, dia ho vonje'ny hianao
sy izay mihaino anao.

## TOKO V.

Aza mananatra mafy loatra ny
antitra, fa mangataha amy ny
toy ny ray; ary ny tanora toy
ny rahalahy;
2 Ny vavy antitra toy ny reny:
ny tanora toy ny anabavy amy
ny fahadiovana rehetra.
3 Omeo voninahitra ny mpi-
tondra-tena izay mpitondra-tena
tokoa.
4 Fa raha misy mpitondra-tena
manan'anaka, ny zafy, avelao
izy hianatra aloha hanao fanahy
tsara amy ny mpianakavy ny,
ary hamaly soa ny ray ny aman-
dreny ny: fa izany no ankasi-
traha'ny eo imaso n'Andriama-
nitra.
5 Fa izay mpitondra-tena to-
koa, sady irery, matoky an'An-
driamanitra, ary maharitra amy
ny fangatahana sy ny fivavahana
andro aman'alina.
6 Fa izay velona amy ny fy,
dia maty fahavelo ny.
7 Ary izany no andidio 'mba
tsy hanana'ny tsiny.
8 Fa raha misy tsy mamelona
ny mpianakavy ny, ka indrindra
ny ao an-trano ny, dia mandà
ny finoana izy, ary ratsiratsy
kokoa no ho ny tsy mino.
9 Ny mpitondra tena aza atao
ho isany raha latsaka no ho ny
enim-polo taona, raha vao iray
ny vady ny.
10 Ka tsara mpilaza amy ny
fanao soa; raha izy efa nampi-
anatra ny ankizy, raha izy nam-
piandrano ny vahiny, raha izy
nanoza ny tongotry ny olona
masina, raha izy niantra ny ory,
raha izy nazoto nanaraky ny fa-
nao soa rehetra.
11 Fa mandava ny mpitondra
tena tanora: fa raha tsy maha-
ritra ny fifehezany ny Kraisty,
dia ta-hanam-bady izy;
12 Ka manana fahamelohana,
satria naria'ny ny finoana voalo-
hany.
13 Ary amy ny izany koa, dia
mianatra ho malaina, ka mande-
handeha mitety trano; ary tsy
malaina hiany, fa mpilazalaza,
ary mpitandrina ny an'olona, ka
milaza izay tsy tokony hatao.
14 Ary tia ko 'mba hanam-ba-
dy ny mpitondra tena tanora,
hanan'anaka, hanapaka ny tra-
no, ka tsy manao izay hitenena'
ny ny ratsy.
15 Fa ny sasany efa nivily sa-
hady hanaraka any Satana.
16 Fa raha misy lahy mino na
vavy mino, manana mpitondra
tena, avelao izy hamelona azy,
ary aza avela hamaky tratra ny
fiangonana; 'mba hameloma'ny
izay mpitondra tena tokoa.
17 Avelao ny loholona izay

manapaka tsara hatao ny tokony
hahazo laza roa heny, indrindra
fa izay mikely aina amy ny teny,
sy ny fampianarana.
18 Fa hoy ny Soratra Masina,
Aza manakombona ny vava ny
ny omby izay mively vary. Ary,
Tokony hahazo ny tamby ny ny
mpiasa.
19 Aza mandray fiampangana
any loholona, raha tsy amy ny
vavolombelona roa na telo.
20 Izay mandiso, anaro eo
anatrehany izy rehetra 'mba
hampahatahotra ny sasany koa.
21 Izaho manambara amy nao
eo anatrehan'Andriamanitra sy
Kraisty Jesosy Tompo, ary ny
anjely no fidi'ny, 'mba ho tandrema'nao
izany zavatra izany,
tsy amy ny fanavan'olon-tiana,
ka tsy manao inona na inona
amy ny fiangarana.
22 Aza malaky mametra-tànana
amy n'olona, ary aza miombona
ota amy ny sasany: fa
tehirizo madio ny tena nao.
23 Aza misotro rano intsony,
fa toaka kely no hahatsara ny
vava-fo nao sy ny fahaleme'nao
matetikia.
24 Ary miseho marimarina ny
fahotany ny olona sasany, ka
mialoha ho amy ny fahamelohana:
fa ny sasany no arahi'ny.
25 Ary toy izany koa dia miseho
marimarina ny fanao soa;
ary ny tsy toy izany tsy mahazo
miafina ela.

TOKO VI.

Ary avelao izay andevo rehetra
ambany ny zioga, (fanompoana)
hanao ny Tompo tokony hahazo
ny laza rehetra, 'mba tsy hitenena'ny
ratsy ny anaran'Andriamanitra
sy ny fampianarana.
2 Ary izay manan-tompo mino,
aza avela hanaratsy azy, fa rahalahy
izy; fa vao mainkia manompo
azy, satria mino sy malala,
sady mpiombona ny soa
izy. Izany no ampianaro sy
anaro.
3 Raha misy mampianatra hafa,
ary tsy maneky ny teny mahasoa,
izay any Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia, sy ny fampianarana
manaraky ny fivavahana
marina;
4 Dia miavonavona foana izy,
ka tsy mahalala na inona na inona,
fa sosotra amy ny fanontaniana
sy ny fiadian-teny, izay ihiavia'ny
ny fialonana, sy ny fifandirana,
sy ny fiteny ratsy, ary ny
fiahiahiana tsy marina.
5 Fifandirana ratsy ny olona
vetaveta saina, ary tsy manana
ny marina, ka manao ny fivavahana
marina ho tombony: mialà
amy ny toy izany hianao.
6 Fa be ny tombony ny fivavahana
marina amy ny tsy fieremana.
7 Fa isikia tsy mitondra na inona
na inona amy ny izao tontolo
izao, ary hita marina fa tsy mahatondra
na inona na inona hivoaka
isikia.
8 Fa raha manana fihinana sy
fitafiana isikia, aza mierina amy
ny izany.
9 Ary izay ta-hanan-karena, lavo
amy ny fakam-panahy sy ny
fandrikia sy ny filana maro adala
sady mandratra, izay mandentikia
ny olona maro amy ny fanimbana
sy ny fahaverezana.
10 Fa ny fitiavam-bola no fototry
ny ratsy rehetra: izay iri'
ny ny sasany indrindra, ka efa
niala tamy ny finoana izy, sady
nanindrona ny tena ny tamy ny
alahelo be.
11 Fa hianao lehilahy an'Andriamanitra,
mandosira izany
zavatra izany; ary araho ny fahamarinana,
ny fivavahana marina,
ny finoana, fitiavana, faharetana,
fahalemem-panahy.
12 Ary miadia ny ady tsara ny
finoana, hazony ny fiainana ambarakizay,
ho amy ny izay ni-

antsoa'ny anao koa, sy ny fane-
kena tsara izay natao nao imaso
ny ny vavolombelona maro.
13 Izaho mananatra anao eo
anatrehan' Andriamanitra, izay
mamelona ny zavatra rehetra,
sy Kraisty Jesosy izay nilaza ny
fanekena tsara teo anatrehany
Pontiosy Pailatra;
14 Ary 'mba ho tehirizi'nao
izao didy izao ho madio, tsy ma-
nan-tsiny, ambara-piseho ny ny
Jesosy Kraisty Tompa 'ntsikia:
15 Ny Finaritra, sy Mahery,
Mpanjaka ny mpanjaka, ary
Tompo ny tompo no haseho ny
amy ny fotoa'ny.
16 Izay hiany no tsy manam-
pahafatesana, mitoetra amy ny
mazava tsy azo hatonina; izay
tsy hita ny ny olona, ary tsy azo
ho hita: ho azy anie ny laza sy
ny hery ambarakizay. Amena.
17 Anaro ny mpanan-karena
amy ny izao fiainana ankehitriny
izao, 'mba tsy hiavonavona, na
hatoky ny hareny miovaova, fa
amy ny Andriamanitra velona,
izay no mampanan-karena antsi-
kia amy ny zavatra rehetra hive-
loma'ntsikia;
18 'Mba hanao soa, 'mba ha-
nankarena amy ny fanao soa, ho
mora mizara sy manome;
19 Ka mihiary ho any ny tena
ny fanambanana tsara amy ny
ho avy 'mba hihiazona'ny ny
fiainana mandrakizay.
20 Ry Timoty, tehirizo izay
nampahatoki'ny anao, ka miala
amy ny fibedibedena foana, sy
ny fanoherany ny fahalalana
sandoka;
21 Izay neke'ny ny sasany, ka
dia niala tamy ny finoana. Ho
amy nao anie ny fahasoavana.

---

# NY EPISITILY FAHAROA

## NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY TIMOTY.

### TOKO I.

I Paoly, apositaoly ny Jesosy
Kraisty tnmy ny sitra-po n'An-
driamanitra, manaraky ny fikia-
sany ny fiainana izay amy ny
Kraisty Jesosy.
2 Ho any Timoty, zana'ko ma-
lala: Fahasoavana, fiantrana,
fiadanana anie avy amy n'An-
driamanitra Ray, sy Kraisty Je-
sosy Tompo 'ntsikia.
3 Izaho misaotra an'Andria-
manitra, izay tompoi'ko, mana-
raky ny fanao ny ny raza'ko
amy ny fisainana madio, ka tsy
mitsahatra hahatsiaro anao aho
amy ny fivavaha'ko andro aman'
alina;
4 Raha mahatsiaro ny rano-
maso nao, dia te-hizaha anao in-
drindra aho, 'mba ho fenoi'ny
amy ny fifaliana aho;
5 Ka mahatsiaro ny finoana tsy
mihatsaravelatsihy, izay amy
nao, izay nitoetra taloha tamy
n'dreny nao be, i Loisy, sy ny
reny nao Ioniky; ary matoky
aho ka amy nao koa izany.
6 Koa amy ny izany, mampa-
hatsiaro anao aho 'mba hamelo-
na ny fanomezana an'Andria-
manitra, izay ao anaty nao tamy
ny fametrahany ny tàna'ko.
7 Fa ny Andriamanitra tsy na-
nome antsikia fanahy ny faha-
tahorana; fa ny faharezana, sy
ny fitiavana, ary ny saina tsara.
8 Ary amy ny izany, aza mena-
tra ny filazany ny Tompo 'ntsikia
hianao, na ahy mpifato'ny: fa
miara-mandefitra ny ratsy amy
ny filazan-tsara, manaraky ny
hery n'Andriamanitra,
9 Izay efa namonjy, sy niantso

antsikia tamy ny fiantsoana ma-
sina, tsy manaraky ny asa 'ntsi-
kia, fa manaraky ny fihevera'ny
sy ny fahasoava'ny, izay nome'
ny antsikia tamy ny Kraisty Je-
sosy, fony tsy 'mbola ary ny an-
dro ny ny fiainana;
10 Fa efa naseho ny ankehitri-
ny tamy ny fisehoany Jesosy
Kraisty Mpamonjy antsikia, izay
efa nahafoana ny fahafatesana,
ary nampiseho tamy ny filazan-
tsara, ny fiainana sy ny fahate-
zana:
11 Izay nanendre'ny ahy ho
mpitory teny, sy apositaoly, ary
mpampianatra ny Jentilisa.
12 Koa amy ny izany, dia
mandefitra izany zavatra izany
aho: kanefa tsy menatra aho:
fa fantatr'o izay ninoa'ko, ary
matoky aho fa izy mahatahiry
izay nitokia'ko azy mandra-piha-
vy ny izany andro izany.
13 Ary ny fianarany ny teny
mahasoa, izay efa re nao tamy
ko, tano mafy amy ny finoana,
sy ny fitiavana, izay amy ny
Kraisty Jesosy.
14 Ny tsara izay nampahatoki'
ny anao, tehirizo amy ny Fana-
hy Masina, izay mitoetra amy
'ntsikia.
15 Fantatr'ao izao, fa izay re-
hetra tany Asia efa nandao ahy;
amy ny izay no Fiogelosa sy
Herimogenesy.
16 Ny Tompo anie hamindra
fo amy ny mpianakavy ny One-
siforosa; fa izy efa namelona
ahy matetikia, ary tsy menatra
ny gadra ko:
17 Fa raha tany Roma izy, dia
nitady ahy fatratra, ary nahita
ahy izy.
18 Ny Tompo anie hampahazo
azy ny famindram-po amy ny
Tompo amy ny izany andro iza-
ny: ary fantatr'ao tsara izay
zavatra nanompoa'ny ahy tany
Efesosy.

TOKO II.

Ary hianao, anaka, mahareza
amy ny fahasoavana izay amy
ny Kraisty Jesosy.
2 Ary izay zavatra efa re nao
tamy ko teo imaso ny ny vavo-
lombelona maro, ambarao amy
ny olona marina izay tokony
hampianatra ny sasany koa.
3 Koa amy ny izany, maha-
reta ny mafy hianao, tahaky
ny miaramila tsara any Jesosy
Kraisty.
4 Ny olona izay manafikia tsy
miraharaha amy ny izao fiainana
izao; 'mba hahafinaritra izay efa
nifidy azy ho miaramila.
5 Ary raha misy miezaka amy
ny filokana, tsy mahazo laza izy,
raha tsy miezaka manaraky ny
lalàna.
6 Ary tokony hiasa ny mpiasa
ny tany, vao manana ny vokatra.
7 Hevero izay no lazai'ko; fa
ny Tompo hanome anao fahala-
lana, amy ny zavatra rehetra.
8 Tsarovy fa i Jesosy Kraisty
avy tamy ny taranaky ny Davi-
dra, ka natsanga'ny tamy ny
maty manaraky ny filazan-tsara
ko:
9 Izay niareta'ko ny ratsy hatr'
amy ny fifatorana; tahaky ny
mpanao ratsy, nefa ny teny an'
Andriamanitra tsy azo arovana.
10 Ary amy ny izany, dia niari-
tra izany rehetra izany aho amy
ny fitiava'ko ny olom-pidina,
'mba ho azo ny koa ny famonjena,
izay amy ny Kraisty Jesosy 'mba
amy ny voninahitra mandraki-
zay.
11 Marina izao teny izao: Fa
raha niara-maty, dia hiara-belo-
na amy ny koa isikia.
12 Raha maharitra isikia, dia
hiaraka hanjaka amy ny: ary
raha mandà azy, dia ho lavi'ny
kosa isikia:
13 Raha tsy mino azy isikia,
dia mitoetra marina izy: fa ny
tena ny tsy azo ny ho lavina.

14 Mampahatsiarova azy izany
zavatra izany, dia ambarao eo
anatrehany ny Tompo, ka tsy
miady teny izay tsy mahasoa na
inona na inona, ho famadihany
ny mpihaino.
15 Tendremo tsara 'mba hise-
ho amy n'Andriamanitra ho
mpiasa ankasitrahana tsy hahazo
henatra, ka mizara marina ny
teny ny fahamarinana.
16 Fa mialà amy ny fibedibe-
dena foana: fa mamkia hampi-
tombo ny fivavahana tsy marina
izany.
17 Ary ny teny ny mandany
tahaky ny aretina boiboikia:
amy ny izay no Hiomenesy sy
Filetosy;
18 Izay efa nivily tamy ny
marina, ka nanao hoe, fa efa
lasa sahady ny fananganany ny
maty; ary mamadikia ny fi-
noana ny sasany izy.
19 Kanefa mitoetra mafy ny
fanorenan 'Andriamanitra, ka
manana izao marikia izao, Ny
Jehovah mahalala ny azy. Ary,
Avelao ny olona rehetra izay
manonona ny anarany ny Tompo
hiala amy ny fanavan-dratsy.
20 Fa ao an-trano lehibe tsy
ny fanaka vola mena, sy ny vola
fotsy hiany no ao, fa ny amy ny
hazo sy ny tany koa; ary ny
sasany atao ny ho tsara, ary ny
sasany ho ratsy.
21 Raha ny olona mahadio ny
tena ny amy ny izany, dia atao
ny ho fanaka tsara izy, ahamasi-
nina, sady anava'ny soa amy ny
Tompo ho amy ny asa tsara
rehetra.
22 Ary mandosira ny filany ny
tanora fanahy: fa araho ny ma-
rina, finoana, fitiavana, sy fiada-
nana amy ny izay mivavaka amy
ny Tompo amy ny fo madio.
23 Fa mandava ny fanonta-
niana foana sady adala, ka ma-
halala fa mampiady izany.
24 Ary ny mpanompo ny Tom-
po tsy mety raha miady; fa
'mba ho malemy fanahy amy ny
olona rehetra, mahay mampia-
natra, ka mandefitra ny ratsy,
25 Amy ny fahalemem-panahy,
mampianatra izay manohitra: fa
angamba Andriamanitra hanome
azy fibebahana hahalalana ny
marina;
26 Ary 'mba hifoha amy ny
fandriky ny devoly, izay no ba-
boi'ny manaraky ny sitra-po ny.

TOKO III.

Fa fantaro koa izao, fa ho avy
ato aoriana amy ny andro fara-
ny ny taona mahory.
2 Fa ny olona ho tia ny tena
ny, ho tia vola, mpandoka tena,
mpirehareha, mpiteny ratsy, tsy
manaraka ray aman'dreny, tsy
misaotra, tsy masina,
3 Tsy tia olona, mpamadikia
ny fanekena, mpanendrikendri-
kia, jangajanga, saro-po, tsy tia
olona tsara fanahy,
4 Mpamitaka: maditra, mpia-
vonavona, tia ny mahafinaritra,
no ho tia an'Andriamanitra;
5 Ka mananas ary ny fivava-
hana marina, fa lavi'ny ny hery
ny: ary mialà amy ny toy izany.
6 Fa ao amy ny no izay midi-
tra any an-trano, ary mamabo
ny vehivavy adaladala mavesa-
tra amy ny fahotana, ka enti'ny
ny filana maro izy,
7 Mianatra mandrakariva fa
tsy mahatratra ny fahalana ny
marina.
8 Ary amy ny izany, tahaky ny
nanohera'ny Janesy sy Jambo-
resy any Mosesy, no anohera'ny
ireto kosa ny marina: dia olona
vetaveta saina, ka tsy mananta-
tra ny amy ny finoana.
9 Kanefa izy tsy hihoetra be no
izany: fa haseho ny ny marima-
rina ny fahadala'ny amy ny olo-
na rehetra, tahaky ny nanava'ny
azy kosa.
10 Fa fantatr'ao tsara ny fam-

pianara'ko, ny fitondrana tena,
ny fisainana, ny finoana, ny fandeferana, ny fitiavana, ny faharetana,
11 Ny fanenjehana, ny fiaretana izay nanjo ahy tany Antioka,
tany Ikonia, tany Liositra, izany fanenjehana izany no niareta'ko:
fa no vonje'ny ny Tompo aho tamy ny izy rehetra.
12 Ary izay rehetra teho velona
marina tokoa amy ny Kraisty Jesosy, dia ho enjehi'ny izy.
13 Fa ny ratsy fanahy sy ny
mpanandoka, dia ho ratsy ratsy kokoa sady mamitaka no ho fitahi'ny.
14 Fa tomoera hianao amy ny
izay zavatra efa nianara'nao, sy izay efa nampahatoki'ny anao, ka mahahalala izay efa nianara' nao azy;
15 Ary hianao efa nahalala ny
Soratra Masina fony vao zaza, izay mampahendry anao ho amy ny famonjena amy ny finoana, izay amy ny Kraisty Jesosy.
16 Ny Soratra Masina rehetra
nome'ny tamy ny fanononan' Andriamanitra ho fampianarana, ho fandrarana, ho fananarana, ho fianarana amy ny fahamarinana:
17 'Mba ho tanteraka ny lehilahy n'Andriamanitra, ka vao voatra tsara ho amy ny asa tsara rehetra.

TOKO IV.

Izaho mananatra anao eo anatrehan'Andriamanitra sy Jesosy Kraisty Tompo, izay hitsara ny velona sy ny maty, amy ny fisehoa'ny, sy ny fanjaka'ny;
2 Torio ny teny; mahareta na
amy ny fotoana, na amy ny tsy fotoana; ataovy resy lahatra. rarao, anaro amy ny faharetana rehetra sy ny fampianarana.
3 Fa ho avy ny andro raha tsy
maharitra ny fampianarana mahasoa izy; fa ny sofi'ny mangidihidy, dia mamory mpampianatra ho azy manaraky ny fila'ny;
4 Ary izy hampiala ny sofi'ny
tokoa amy ny marina, ary hivily ho amy ny arira.
5 Fa miambena amy ny zavatra
rehetra, mandefera ny ratsy, ataovy ny asa ny evanjelisitra, tanteraho ny fanompoa'nao.
6 Izaho efa hatolo'ny sahady,
ary efa tonga ny andro fiala'ko.
7 Izaho efa niady izay ady
tsara, ary efa nahatanteraka ny fihazakazaha'ko, izaho efa nitahiry ny finoana:
8 Ary amy ny izany, dia hare'
ny ho ahy ny voninahitry ny fahamarinana, izay home'ny ny Tompo mpitsara marina ho ahy amy ny izany andro izany; ary tsy ho ahy hiany, fa ho any izay rehetra tia ny fisehoa'ny koa.
9 Mankanesa aty amy ko faingiana hianao:
10 Fa i Demasy tia izao fiainana izao, dia nandao ahy, ary lasa any Tesalonika izy; i Kirisiky any Galatia, i Titosy any Dalimatia.
11 I Lioka hiany no ety amy
ko. Alao i Marika, ary ento hiaraka amy nao izy: fa soa ho ahy izy amy ny fanompoana.
12 Fa i Tiokikosy nirahi'ko any
Efesosy.
13 Ny kapoty izay navela ko
tany Troasy tamy ny Kariposy; ento raha mankaty hianao, ary ny taratasy, indrindra fa ny taratasy hoditra.
14 Alekisandra mpanefy varahi-mena efa nanao ratsy ahy be:
ny Tompo anie hanome azy manaraky ny asa ny:
15 Tandremo koa izay; fa efa
nanohitra ny teny nay indrindra izy.
16 Tamy ny famaly ko voalohany tsy nisy nomba ahy, fa izy rehetra nandao ahy; aza 'mba atao ho helo'ny anie izany.
17 Kanefa ny Tompo no nomba ahy, ary nahahery ahy; 'mba

ho fahatanterahana fitorian-teny aho, ary 'mba ho re ny ny Jentilisy rehetra: ary izaho no vonje'ny tamy ny vava ny ny liona.
18 Ary ny Tompo hamonjy ahy amy ny fanao ratsy rehetra, ary hiaro ahy ho any amy ny fanjaka'ny any an-danitra: ho azy anie ny voninahitra mandrakizay mandrakizay. Amena.
19 Manava veloma amy ny Porisila sy Akoila, sy ny mpianakavy ny Onesiforosa.
20 I Erasitasy nitoetra tany Korinta: fa i Trofimosy narary tamy Melitosy raha niala tany aho.
21 Avia faingiana mandrapaharirinina. I Eobiolosy, sy Piodesy, sy Lionosy, sy Kilaodia, ary ny rahalahy rehetra manao veloma amy nao.
22 Ho amy ny fanahy nao anie I Jesosy Kraisty Tompo. Ho amy nareo anie ny fahasoavana.

---

# NY EPISITILY

## NO SORATA'NY PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY TITOSY.

### TOKO I.

I Paoly, mpanompo an'Andriamanitra, sy apositaoly ny Jesosy Kraisty manaraky ny finoany ny olom-pidin'Andriamanitra, sy ny fanekeny ny fahamarinana, izay manaraky ny fivavahana marina;
2 Amy ny fanantenana ny fiainana mandrakizay, izay efa no kasain'Andriamanitra tsy mahay mandaingia, fony tsy 'mbola ary ny andro ny fiainana;
3 Fa efa naseho ny tamy ny fotoan'andro ny teny ny tamy ny fitorian-teny izay nampahatoki'ny ahy, manaraky ny didy n'Andriamanitra Mpamonjy antsikia:
4 Ho any Titosy zanak'o tokoa anie, manaraky ny finoana rehetra: Ny fahasoavana, fiantrana, fiadanana avy amy n'Andriamanitra Ray, sy Jesosy Kraisty Tompo Mpamonjy antsikia.
5 Izao no namela'ko anao tany Kireta, 'mba handahara'nao izay tsy efa, ary hanendry loholona amy ny isan-tanàna, tahaky ny nandidia'ko anao:
6 Raha misy tsy manan-tsiny, manam-bady tokana, ka manan' anaka mino, tsy ampangai'ny ho fileony, na maditra.
7 Fa ny mpitandrina tokony tsy hanan-tsiny, tahaky ny mpitandrina ny trano n'Andriamanitra; tsy mitompo teny fantatra, tsy mora tezitra, tsy leon-toaka, tsy mpamely, tsy mila tambimbola amin-karena;
8 Fa tia vahiny, tia ny tsara fanahy, hendry, marina, masina, onony;
9 Ka mitana tsara ny fampianarana ny teny marina, tahaky ny nampianara'ny azy, 'mba ho hay ny amy ny fampianarana mahasoa hananatra sy haharesy lahatra ny mpanohitra.
10 Fa maro koa no maditra, mpitaria foana, sady mpamitaka, indrindra fa ny amy ny famorana:
11 Izay tokony hameheza'ny ny vava ny, izay mamadikia ny mpianakavy rehetra, ka mampianatra izay tsy mety, ho filambola amin-karena.
12 Ny mpaminany anankiray tao amy ny nilaza hoe, Ny Kiritiana mpandaingia mandrakariva, biby ratsy, malain-kibo.

13 Marina izao filazana izao: koa amy ny izany, anaro mafy izy 'mba ho finaritra amy ny finoana izy;
14 Ka tsy mitandrina ny arira amy ny Jiosy, sy ny didy ny ny olona izay manary ny marina.
15 Ny zavatra rehetra madio tokoa amy ny madio: fa tsy misy madio amy ny maloto sy ny tsy mino; fa efa no lotoi'ny ny sai'ny sy ny fisaina'ny.
16 Izy manao hahalala an'Andriamanitra; fa lavi'ny amy ny asa ny, sady no vetaveta, sy tsy manaraka, ary tsy manana fahalalana amy ny fanoa soa rehetra.

## TOKO II.

Fa lazao nao izay mahamendrikia ny fampianarana mahasoa:
2 Ny amy ny lehilahy lehibe 'mba hazoto, ho marina, ho hendry, ho finaritra amy ny finoana, amy ny fitiavana, amy ny faharetana.
3 Ny amy ny vehivavy lehibe toy izany koa, ka amy ny fitondran-tena toy izay mendrikia ny olona masina, tsy mpanendrikiendrikia, tsy tia toaka be, mpampianatra tsara;
4 'Mba hanomezan-tsaina tsara any vehivavy tanora 'mba ho tia ny vady ny, 'mba ho tia ny zana'ny,
5 Ho hendry, ho maotona, hitandrina ny mpianakavy ny, ho tsara, haneky ny vady ny, 'mba tsy hitenena'ny ratsy ny teny n'Andriamanitra.
6 Ny amy ny lehilahy tanora, toy izany koa, anaro 'mba ho hendry.
7 Ny amy ny zavatra rehetra, asehoy ny tena nao ho fianarana ny asa soa, amy ny fampianarana, tsy faharatsiana, fa fahamarinana,
8 Ny teny mahasoa izay tsy azo avadikia; 'mba ho menatra izay andani'ny, ka tsy manana izay ratsy hitenena'ny antsikia.
9 Ny amy ny mpanompo, 'mba haneky ny tompo ny, ka manao izay sitra-po ny amy ny zavatra rehetra; ka tsy manohitra;
10 Tsy mangala-tety, fa maneho ny finoana tsara rehetra; 'mba hahamendrikia ny fampianaran'Andriamanitra Mpamonjy antsikia amy ny zavatra rehetra.
11 Fa ny fahasoavan'Andriamanitra izay mamonjy, efa niseho tamy ny olona rehetra,
12 Ka mampianatra antsikia 'mba handava'ntsikia ny fivavahana tsy marina, sy ny filany izao tontolo izao, 'mba ho velona amy ny onony, sy ny mahitsy, ary ny fivavahana marina isikia amy ny izao fiainana ankehitriny izao;
13 Ka miandry ny fanantenana mahafinaritra, sy ny fisehoany ny voninahitr'Andriamanitra lehibe, sy Jesosy Kraisty Mpamonjy antsikia;
14 Izay efa nanome ny tena ny hisolo antsikia, 'mba hanavota' ny antsikia amy ny heloka rehetra, ary hanadio ho any tena ny olona izay ho azy, ka mazoto indrindra amy ny asa tsara.
15 Izany no lazao, ary ananaro, sy andrarao amy ny fahefana rehetra. Aza avela hisy hanaratsy anao.

## TOKO III.

Ampahatsarovy izy 'mba haneky ny fanjakana sy ny hery, 'mba hanaraka ny mpanapaka, ary hiomana hanao ny asa tsara rehetra,
2 Tsy miteny ratsy olona, tsy miady, fa marina, maneho ny halemem-panahy rehetra amy ny olona rehetra.
3 Fa isikia koa adala fahiny, tsy manaraka, mandiso, dia andevo ny filana sy ny fahafinaretana maro, dia velona amy ny

lolom-po sy ny fialonana, sady hala no mifankahala.

4 Fa rehefa niseho tamy ny olona ny fahatsarana sy ny fitiavan'Andriamanitra Mpamonjy antsikia,

5 Tsy tamy ny asa ny ny fahamarinana izay natao 'ntsikia, fa manaraky ny fiantrana no namonje'ny antsikia, tamy ny fanasany ny fiterahana indray, sy ny fanavaozany ny Fanahy Masina;

6 Izay efa naidi'ny betsaka tamy 'ntsikia tamy ny alalany Jesosy Kraisty Mpamonjy antsikia;

7 Fa raha nahitsi'ny tamy ny fahasoava'ny, dia natao ny ho mpandova isikia manaraky ny fanantenany ny fiainana mandrakizay.

8 Marina izao teny izao, ary ny amy ny izany zavatra izany tia ko 'mba hitompoa'nao indrindra, 'mba ho tandremana izay mino an'Andriamanitra hampandroso ny asa soa. Izany no tsara sady mahasoa ny olona.

9 Fa mialà amy ny fanontaniana adala, sy ny tantaran-drazana, sy ny fifandirana, sy ny fiadiana amy ny lalàna; fa izany tsy mahasoa sady zava-poana.

10 Ny lehilahy manao sain-kafa, esory izy rehefa mananatra azy amy ny indray maka sy indroa;

11 Ka mahalala fa mivadikia ny toy izany, sady manota no manamelo-tena.

12 Raha haniraka any Aritemasy amy nao aho, na i Tikikosa, mankanesa any amy ko any Nikopolisy faingiana hianao: fa efa nikiasa handany ny ririnina any aho.

13 Mazotoa hanatitra any Lenasy mpandahatra lalàna, sy Apolosy amy ny aleha ny, 'mba tsy hisy hilai'ny.

14 Ary avelao ny anay kosa hianatra hanao izay asa tsara hahazoa'ny izay ilai'ny, fandrao tsy vanona izy.

15 Izay rehetra any amy ko manao veloma anao. Manava veloma amy ny izay tia anay amy ny finoana. Ho amy nareo rehetra anie ny fahasoavana.

---

## NY EPISITILY

### NO SORATAN'Y PAOLY APOSITAOLY

# TAMY NY FILIMONA.

I Paoly, mpifatotra any Jesosy Kraisty, ary Timoty rahalahy, ho any Filimona lay malala sy mpiara-miasa amy nay.

2 Ary ho any Apifia malala, sy Arikiposy miaramila nama'nay, ary ho any ny fiangonana izay ao an-trano nao:

3 Fahasoavana anie ho anareo, sy fiadanana avy amy n'Andriamanitra Ray 'ntsikia, sy Jesosy Kraisty Tompo.

4 Izaho misaotra an'Andriamanitr'o mandrakariva, ka mahatsiaro anao amy ny fivavaha'ko,

5 Ka mandre ny fitiava'nao sy ny finoa'nao, izay anana'nao amy ny Jesosy Tompo, sy amy ny olona masina rehetra;

6 'Mba hiasa mahery ny fanomezany ny finoa'nao amy ny fanekena izay tsara rehetra ao amy nareo amy ny Kraisty Jesosy.

7 Fa izahay manana fifaliana sy fahafinaretana amy ny fitiava'nao, fa hianao rahalahy, efa nampifaly ny kibo ny ny olona masina.

8 Ary kanefa izaho manana

fahasahiana be amy ny Kraisty
'mba handidy anao amy ny izay
mety,
9 Fa amy ny fitiavana no
mainkia mampifona ahy, dia toy
izay Paoly efa antitra, ary an-
kehitriny koa mpifatotra any
Jesosy Kraisty.
10 Izaho mifona amy nao, no
ho ny amy ny zana'ko Onesi-
mosy, izay natera'ko tamy ny
fifatora'ko:
11 Izay tsy nahasoa anao fa-
hiny, fa ankehitriny mahasoa
anao sy izaho:
12 Izay nampodi'ko indray:
ary raiso izy, fa sombiny ny ai'
ko:
13 Izay tia ko ho hazonina, fa
amy ny fisoloana anao no anom-
poa'ny ahy, amy ny fifatorany
ny filazan-tsara:
14 Fa raha tsy manana ny sai'
nao aho, tsy tia hanao na inona
na inona; 'mba tsy ho toy ny
amy ny fanerena ny soa atao
nao, fa amy ny fankasitrahana.
15 Fa angamba izany no ni-
saraha'ny tamy nao vetivety,
'mba hahazoa'nao azy ambara-
kizay;
16 Izy tsy toy ny andevo intso-
ny, fa mihoetra no ho ny andevo,
rahalahy malala, indrindra fa
amy ko, fa hoatrinona no fihoa-
ra'ny amy nao, na amy ny nofo,
na amy ny Tompo?
17 Raha atao nao ho nama'nao
aho, raiso toa ahy izy.
18 Raha nanao izay meloka ta-
my nao izy, na mitrosa, atavy ho
ahy izany;
19 Izaho Paoly no efa nanora-
tra tamy ny tàna'ko, izaho han-
doa: fa tsy lazai'ko amy nao,
fa hianao mitrosa ny tena nao
koa amy ko.
20 Eny, rahalahy, avelao aho
hanana fifaliana amy nao amy
ny Tompo: ampifalio ny aty ko
amy ny Kraisty.
21 Raha natoky tamy ny fana-
raha'nao, dia nanoratra tamy
nao aho, ka mahalala fa ha-
tao nao mihoetra no ho izay la-
zai'ko.
22 Ary amy ny izany, amboary
trano ho ahy koa: fa izaho ma-
nantena, ka amy ny fivavak'a-
reo no hanomeza'ny ahy ho ana-
reo.
23 Manao veloma anao i Epa-
firasy mpiara-mifatotra amy ko
amy ny Kraisty Jesosy;
24 I Marikiosy, i Arisitarikiosy,
i Demasy, i Liokasy mpiara-mi-
asa amy ko.
25 Ho amy ny fanahy nareo
anie ny fahasoavany Jesosy
Kraisty Tompo 'ntsikia.

---

# NY EPISITILY

NO SORATA'NY

# TAMY NY HEBIRIO.

## TOKO I.

Andriamanitra, izay niteny ta-
my ny razany fahiny, tamy ny
mpaminany, tamy ny andro samy
hafa, sy fanao samy hafa,
2 Efa niteny tamy 'ntsikia tamy
ny Zana'ny, tamy ny izao andro
farany izao, izay efa no tendre'
ny ho mpandova ny zavatra re-
hetra, izy koa no nanava'ny izao
tontolo izao;
3 Izy no famirapiratany ny vo-
ninahi'ny sy endriky ny tena ny,
ary mihazona ny zavatra rehetra
amy ny teny ny hery ny, raha
natao ny ho fandiovany ny helo'
tsikia ny tena ny, dia nipetraka
tamy ny tàna'ny ankavana'ny ny
Lehibe amy ny avo izy;
4 Ka natao ny mihoatra no ho

anjely, toy izay anarana no lova'
ny mihoatra no ho izy.
5 Fa anjely iza no nilaza'ny
akory, Hianao no Zana'ko, anio
no niteraha'ko anao? Ary koa,
izaho ho Ray ny, ary izy ho
Zana'ko?
6 Fa raha izy nitondra ny lahy
matoa indray tamy ny izao faha-
velomana izao, dia hoy izy, Ary
avelao ny anjely n'Andriamani-
tra rehetra hivavaka amy ny.
7 Ary ny anjely no nilaza'ny
hoe, Izy manao ny anjely ny ho
fanahy, ary ny mpanompo ny ho
lel'afo.
8 Fa hoy izy amy ny Zana'ny,
Andriamanitra, ny lapa nao
mandrakizay mandrakizay: fan-
daharana ny fahamarinana no
fandaharana ny fanjaka'nao.
9 Hianao efa tia ny fahamari-
nana, ary hala nao ny heloka;
koa amy ny izany, Andriamani-
tra, dia Andriamanitr'ao, efa
nanosotra anao tamy ny solikia
fifaliana mihoatra no ho ny na-
ma'nao.
10 Ary, Hianao, Jehovah, ta-
my ny taloha no nametraha'nao
ny fanambanany ny tany; ary
ny lanitra no asa ny ny tàna'nao:
11 Izy ho simba; fa hianao no
maharitra; ary izy rehetra hiha-
tonta toy ny fitafiana;
12 Ary toy ny lamba no hama-
lona'nao azy, ary izy hiova: fa
hianao no tsy miova, ary ny tao'
nao tsy ho diso.
13 Fa anjely iza no nilaza'ny
akory, Mipetraha amy ny tàna'
ka ankavanana, ambara-panao
ko ny fahavalo nao ho fandiava-
ny ny tongotr'ao?
14 Izy rehetra tsy fanahy ma-
nompo va, nirahi'ny 'mba ha-
nompo izay handova ny famon-
jena?

TOKO II.

Koa amy ny izany, tokony ho
tandrema'ntsikia kokoa izay re-
'ntsikia, fandrao hitsikia izy.
2 Fa raha mafy ny teny izay no
lazai'ny ny anjely, ary ny faha-
disoana rehetra, sy ny tsy fana-
rahana nahazo famaliana ma-
rina;
3 Atao 'ntsikia ahóana no fan-
dositra, raha mahafoy izao fa-
monjena lehibe izao; izay no
lazai'ny ny Tompo tamy ny voa-
lohany, ary dia vao natao ny
mafy tamy 'ntsikia izay nandre;
4 Andriamanitra koa no 'mba
nanambara tamy ny famantara-
na sy ny fahagagana, ary tamy
ny fahatalanjonana maro, ary
tamy ny fanomezany ny Fanahy
Masina, manaraky ny sitra-po ny?
5 Fa tsy ny anjely no nampa-
neke'ny ny fahavelomana ho
avy, izay lazai'nay.
6 Fa ny anankiray manamba-
ra amy ny fitoerana iray, hoe,
Inona ny olona no hahatsarova'
nao azy? na ny zanak'olona no
hitsonjova'nao azy?
7 Hianao efa nanao azy veti-
vety ambany no ho ny anjely;
hianao efa nanarona azy tamy
ny voninahitra sy ny laza, ary
nampanapaka azy ny asa ny ny
tàna'nao:
8 Hianao efa nampaneky ny
zavatra rehetra tambany ny ton-
go'ny. Fa amy ny izay no
nampaneke'ny azy ny zavatra re-
hetra tsy misy tsy nampaneke'ny
azy. Fa ankehitriny tsy 'mbola
hita'ntsikia, fa nampaneke'ny
azy ny zavatra rehetra.
9 Fa isikia mahita any Jesosy,
izay natao ny vetivety ambany no
ho ny anjely, 'mba hanandrana
ny fahafatesana amy ny fahasoa-
van'Andriamanitra hisolo ny olo-
na rehetra; ka tamy ny fande-
ferany ny fahafatesana no nana-
rona'ny azy tamy ny voninahitra
sy ny laza.
10 Fa mahamendrikia azy iza-
ny, izay no antony ny zavatra re-
hetra, sy ny andry ny zavatra re-
hetra, raha mitondra zanaka ma-

ro any amy ny voninahitra, 'mba
hahatanteraka ny tompo ny ny
famonjena amy ny fandeferana.
11 Fa iray no nihiavi'ny izy re-
hetra, na izay mahamasina, na
dia izay no hamasini'ny: ka izany
no tsy hahamenatra azy hanao
azy ho rahalahy ny,
12 Ka manao hoe, Izaho hito-
ry ny anara'nao amy ny rahalahy
ko, eo afovoany ny fiangonana
no hihira'ko ny fiderana ho anao.
13 Ary koa, Izaho hatoky azy.
Ary indray koa, Indro izaho sy
ny zaza izay nomen'Andriama-
nitra ahy.
14 Fa dia toy ny zaza mana'
nofo sy ra, dia izany koa no na-
nana'ny; 'mba hahafoana amy
ny fahafatesana izay manana ny
hery ny fahafatesana, izany no
devoly;
15 Ary handefa izay tamy ny
fatahorany ny fahafatesana, nan-
dany ny fiaina'ny rehetra tamy
ny famatorana.
16 Fa izy tsy naka ny any ny
anjely, fa ny any ny zanaky
Abirahama no nalai'ny.
17 Koa amy ny izany, dia men-
drikia 'mba hatao mitovy amy
ny rahalahy izy amy ny zavatra
rehetra, 'mba ho mpisorona be
mamindra-fo sy marina amy ny
an'Andriamanitra, 'mba hanao
fanavotana amy ny heloky ny
olona.
18 Fa tamy ny izay nandefera'
ny, raha nalai'ny fanahy izy, dia
mahavonjy izay alai'ny fanahy.

## TOKO III.

Koa amy ny izany, rahalahy
masina, mpiombona ny fiantso-
ana avy any an-danitra, hevero
tsara i Jesosy Apositaoly Mpiso-
rona be ny faneke'ntsikia;
2 Izay mazoto tamy ny izay
nanendry azy, tahaka any Mose-
sy koa tamy ny trano ny rehetra.
3 Fa izy natao ny tokony ha-
nan-daza no ho i Mosesy, fa toy
ny mpanao ny trano manana
laza no ho ny trano.
4 Fa ny trano rehetra natao ny
ny sasany; fa izay nanao ny za-
vatra rehetra no Andriamanitra.
5 Ary i Mosesy mazoto tokoa
tamy ny trano ny rehetra, toy ny
mpanompo, ho fanambarana
izay efa ho lazaina;
6 Fa i Kraisty toy ny zanaka
manapaka ny trano ny; isikia no
trano ny, raha isikia mihazona
mafy hatr'amy ny farany ny fa-
hasahiana sy ny fandokafana ny
fanantenana.
7 Koa amy ny izany (toy ny no
lazai'ny ny Fanahy Masina hoe,
Anio raha hihaino ny feo ny hia-
nareo,
8 Aza mahasarotra ny fo nareo,
tahaky ny amy ny fahasosorana,
tamy ny andro fakam-panahy
tany an-efitra;
9 Izay naka ny ny ray nareo
fanahy ahy, sy namantatra ahy,
ary nahita ny ny asa ko efa-polo
taona.
10 Koa amy ny izany, dia soso-
tra aho tamy ny izany taranaka
izany, ary nanao hoe, Izy man-
diso mandrakariva amy ny fo
ny; ary tsy nahalala ny lalà'ko.
11 Ka dia nianiana tamy ny
fahatezera'ko aho, Ka tsy hidi-
tra any amy ny fitsahara'ko izy.)
12 Tandremo, rahalahy, fan-
drao misy amy nareo manana fo
ratsy tsy mino, ka miala amy
n'Andriamanitra velona:
13 Fa mifananara isan'andro,
raha atao ny hoe, Anio; fandrao
misy amy nareo mahasarotra ny
fo amy ny famitahany ny ota.
14 Fa isikia natao ny ho mpi-
ombona any Kraisty, raha miha-
zona mafy hatr'amy ny farany
ny voalohany ny fahatokiana;
15 Raha atao ny hoe, Anio, ra-
ha hihaino ny feo ny hianareo,
aza mahasarotra ny fo nareo, toy
ny amy ny fahasosorana.
16 Fa ny sasany rehefa nandre,

dia nahasosotra: kanefa tsy izay
rehetra nenti'ny Mosesy hiala ta-
ny Ejipitra.
17 Fa tamy ny iza izy no soso-
tra efa-polo taona? tsy tamy ny
izay nanota va, ny faty ny lavo
tany an-efitra?
18 Ary tamy ny iza no niania-
na'ny tsy 'mba hiditra amy ny
fitsahara'ny, raha tsy tamy ny
izay tsy nino?
19 Ka hita nay fa tsy nahazo
niditra izy no ny tsy finoana.

## TOKO IV.

Koa amy ny izany, avelao isikia
hatahotra, fandroa ny fikiasana
izay navela ny ho antsikia hidi-
tra amy ny fitsahara'ny, misy
amy nareo tsy hahatratra izany
indrindra.
2 Fa tamy 'ntsikia koa no tori'
ny ny filazan-tsara, toy ny tamy
ny: fa ny teny izay efa re ny tsy
nahasoa azy, no tsy naharo ny
izay re ny tamy ny finoana.
3 Fa isikia izay efa nino, dia
miditra amy ny fitsaharana, toy
izay efa no lazai'ny. Dia niania-
na aho tamy ny fahatezera'ko,
izy tsy hiditra amy ny fitsahara'
ko: kanefa vita ny asa ny fony
tsy 'mbola ary izao tontolo izao.
4 Fa ao no lazai'ny amy ny
fahafitoana, Ary Andriamanitra
nitsahatra tamy ny asa ny rehe-
tra tamy ny fahafitoan'andro.
5 Ary amy ny ity koa, Raha
izy hiditra amy ny fitsahara'ko.
6 Ary amy ny izany hita'ntsikia
fa tsy mahay tsy miditra any ny
sasany, ary izay nitoria'ny ny
filazan-tsara voalohany, tsy nidi-
tra no ny tsy finoa'ny:
7 (Indray, izy mametr'andro
anankiray, hoy izy ao amy ny
Davidra, Anio, hoy izy, rehefa
ela; toy ny no lazai'ny, Anio,
raha hihaino ny feo ny hianareo,
aza mahasarotra ny fo nareo.
8 Fa raha i Jesosy nanome azy
fitsaharana, dia tsy 'mba nilaza
andro hafa izy rehefa izany.
9 Ary amy ny izany misy fitsa-
harana ho any ny olon'Andria-
manitra.
10 Fa izay niditra tamy ny
fitsahara'ny, dia nitsahatra koa
izy tamy ny asa ny, tahak'An-
driamanitra tamy ny azy.)
11 Ary amy ny izany, avelao
isikia hazoto hitandrina 'mba
hiditra amy ny izany fitsaharana
izany, fandrao misy lavo mana-
raky izany fanarahany ny tsy
finoana izany.
12 Fa mamelona, ary mahery
ny teny n'Andriamanitra, sady
maranitra no ho ny sabatra izay
roa lela, ka manindrona hatr'
amy ny fisarahany ny aina sy ny
fanahy, ary ny tonony sy ny tso-
ka koa, ary mamantatra ny
hevitra sy ny sainy ny fo.
13 Ary tsy misy zava-miaina,
izay tsy miseho eo imaso ny; fa
ny zavatra rehetra mihanjahanja
sy miharihary eo imaso ny izay
no anana'nay teny hatao ny amy
ny.
14 Fa raha isikia manana
mpisorona lehibe indrindra, izay
namaky ny lanitra, dia Jesosy
Zanak'Andriamanitra, avelao isi-
kia hihazona mafy ny faneke'
ntsikia.
15 Fa isikia tsy manana mpi-
sorona be izay tsy miara-miari-
tra amy ny fahaleme'ntsikia; fa
nalai'ny fanahy tamy ny zavatra
rehetra tahaka antsikia, kanefa
tsy manan-keloka izy.
16 Koa amy ny izany, avelao
isikia hanatona ny lapa ny faha-
soavana amy ny fahasahiana,
'mba ho azo'ntsikia ny famin-
dram-po, ary hahita'ntsikia faha-
soavana ho famonjena amy ny
andro ilaina.

## TOKO V.

Fa ny mpisorona be rehetra na-
lai'ny tamy ny olona, no tendre'
ny ho amy ny olona amy ny an'

Andriamanitra, 'mba hanatitra
fanomezana sy fanalam-boady
amy ny fahotana;
2 Izay mahay mamindra-fo
amy ny tsy mahalala, sy amy ny
izay mivily; fa izy koa efa no
hodidini'ny tamy ny fahalemena.
3 Ary amy ny izany, izy tokony
hanala voady amy ny fahotana,
toy ny amy ny olona no ny amy
ny tena ny koa.
4 Ary tsy misy olona maka iza-
ny laza izany ho amy ny tena
ny, fa izay nantsoin'Andriamani-
tra tahaky ny Arona.
5 Dia toy izany koa i Kraisty
tsy nankalaza ny tena ny 'mba
ho mpisorona be; fa izay nilaza
tamy ny hoe, Hianao no Zana'
ko, anio no niteraha'ko anao.
6 Toy ny no lazai'ny tany amy
ny hafa koa, Hianao mpisorona
mandrakizay manaraky ny fanao
ny Melikisedeka.
7 Izay tamy ny andro ny nofo
ny, raha nanao fivavahana sy
fifonana tamy ny fitarainana
mahery, sy tamy ny rano maso,
tamy ny izay nahavonjy azy
tamy ny fahafatesana, ary nan-
dre azy tamy ny izay natahora'
ny;
8 Kanefa Zanaka izy, dia nia-
natra fanarahana tamy ny izay
niareta'ny;
9 Ary rehefa no tanterahi'ny,
dia tonga mpanao famonjena
mandrakizay amy ny izay rehe-
tra manaraka azy izy;
10 Ka nantsoin'Andriamanitra
ho mpisorona be, manaraky ny
fanao ny Melikisedeka.
11 Izay anana'nay teny maro
ho lazaina, fa sarotra ambara, fa
lalovana hianareo.
12 Fa raha amy ny andro efa
tokony ho mpampianatra hiana-
reo, dia mila izay hampianatra
anareo indray izay fototry ny
fianarany ny teny n'Andriamani-
tra; ary dia tahaky izay mila
ronono, fa tsy ny hanina mahery.
13 Fa izay rehetra zatry ny ro-
nono tsy mahay amy ny teny
fahamarinana: fa zaza bodo
izy.
14 Fa ny hanina mahery any
izay efa lehibe, dia amy izay
zatra amy ny fiasany ny saina
hahalala ny soa sy ny ratsy.

## TOKO VI.

Ary amy ny izany, ka mamela
ny fototry ny fianarana any
Kraisty, avelao isikia handroso
amy ny fahatanterahana; ka tsy
manorina indray ny fanambany
ny fibebahana amy ny asa maha-
faty, sy ny amy ny finoana amy
n'Andriamanitra,
2 Ny amy ny fampianarany ny
batisa, sy ny amy ny fametra-
han-tànana, sy ny amy ny fanan-
ganany ny maty, ary ny amy ny
fitsarana mandrakizay.
3 Ary izany no hatao'ntsikia,
raha avela n'Andriamanitra.
4 Fa izay no hazavai'ny indray
mandeha, ary efa nanandrana
ny fanomezana avy tany an-dani-
tra, ary efa nahazo ny Fanahy
Masina,
5 Ary efa nanandrana ny teny
tsara an'Andriamanitra, sy ny
hery ny fiainana ho avy,
6 Ary efa niala tamy ny izany,
dia tsy azo havaozina indray ho
amy ny fibebahana; raha ma-
nombo ny Zanak'Andriamanitra
indray amy ny hazo fijaliana, ary
hanao azy ho fahamenarana.
7 Fa ny tany izay mifoka ny
ranon'orana izay milatsaka ma-
tetikia amy ny, ary maniry ahitra
soa ho any izay mamboatra azy,
mandray ny fitahian'Andriama-
nitra:
8 Fa izay maniry tsilo sy son-
gosongo, dia havela ny, ary
akaiky ny fanozonana; ary ny
farany ho dora'ny.
9 Fa, ry malala, izahay matoky
zavatra tsara tsara kokoa amy
nareo, dia ny momba ny famon-

jena, kanefa miteny izany izahay.
10 Fa Andriamanitra tsy tsy marina hanadino ny asa nareo, sy ny fitiavana, izay naseho nareo tamy ny anara'ny, ka no tompoi'nareo ny olona masina, ary manompo hiany.
11 Ary tia nay indrindra 'mba hanehoa'nareo rehetra izany fahazotoana izany amy ny fahatokiana be amy ny fanantenana hatr'amy ny farany;
12 'Mba tsy ho malaina hianareo, fa mpianatry izay mandova ny fikiasana amy ny finoana sy ny faharetana.
13 Fa raha Andriamanitra nanao fikiasana tamy ny Abirahama, fa tsy misy lehibe hianiana' ny, dia nianiana tamy ny tena ny izy,
14 Hoe, Raha mitahy aho, dia hitahy anao tokoa, ary raha manamaro aho, dia hanamaro anao tokoa.
15 Rehefa maharitra tsara toy izany, dia nahazo ny fikiasana izy.
16 Fa ny olona mianiana tokoa amy ny lehibebe kokoa: ary ny fianiana atao ny hamafy ny teny, hahatsahatra ny fifandirana rehetra.
17 Amy ny izany, ny Andriamanitra, ta-haneho bebe kokoa ny tsy fiovany ny fisaina'ny amy ny mpandova ny fikiasana, dia natao ny mafy tamy ny fiania-nana:
18 Ka tamy ny zavatra roa tsy mety miova izay tsy hay n'Andriamanitra andaingiana, no hahazoa 'ntsikia fifaliana be, izay nandositra hihazona ny fanantenana napetra'ny teo anoloa'ntsikia.
19 Izay anana'ntsikia toy ny vatofantsikia ny aina, sady mafy no tsy mihetsikia, ka miditra any anaty ny ny fisaronana;
20 Izay nidira'ny ny mpialoha antsikia, dia Jesosy natao ny ho mpisorona be mandrakizay manaraky ny fanao ny Melikisedeka.

TOKO VII.

Ary ity Melikisedeka ity, Mpanjaka ny Salemy, mpisorona be n'Andriamanitra avo indrindra, izay nifanena tamy ny Abirahama, raha niverina tamy ny namonoa'ny ny mpanjaka izy, ary dia nisaotra azy;
2 Izy nome'ny Abirahama ny fahafolo ny rehetra; izay taloha raha adikia, Mpanjaka ny fahamarinana, ary rehefa izany, dia Mpanjaka ny Salema, izay hoe, Mpanjaka ny fiiadanana;
3 Tsy manan-dray, tsy manan-dreny, tsy manana nihaviana, na manana voalohan 'andro, na farany ny fiainana; fa natao ny tahaky ny Zanak'Andriamanitra, ka mitoetra ho mpisorona mandrakariva.
4 Ary hevero ny fahalehibeza'ny, izay nome'ny patriarika Abirahama ny fahafolo ny babo.
5 Ary amy ny zanaky Levi tokoa, izay nandray ny fanao ny mpisorona, dia manana didy haka ny fahafolon-karena amy ny olona manaraky ny lalàna, izany dia tamy ny rahalahy ny, kanefa avy tamy ny aty ny Abirahama izy:
6 Fa ny nihiavia'ny tsy natao ny avy tamy ny, dia naka ny fahafolon-karena tamy ny Abirahama izy, ary nisaotra izay nanana'ny ny fikiasana.
7 Ary tsy misy fifandirana akory, fa ny kely nisaora'ny ny lehibe.
8 Ary eto izay olona mety maty tokoa maka ny fahafolon-karena; fa any no izay nambara'ny fa velona izy.
9 Ary toy ny azo lazaina koa, i Levi izay naka ny fahafolon-karena, dia nandoa ny fahafolon-karena tamy ny Abirahama.
10 Fa izy 'mbola tany anatin-

dray ny, raha i Melikisedeka ni-
fanena tamy ny.
11 Ary raha nisy fahatantera-
hana avy amy ny fisoronany ny
Levity tokoa, (fa tamy ny izany
no nahazoa'ny ny olona lalàna,)
nahoana no 'mbola ilai'ny hise-
hoana ny mpisorona hafa mana-
raky ny fanao ny Melikisedeka,
ary tsy atao ny manaraky ny
fanao ny ny Arona?
12 Fa raha nova'ny ny fisoro-
nana, dia tsy mahay tsy hovana
koa ny lalàna.
13 Fa izy no nilaza'ny izany
zavatra izany, dia avy tamy ny
firenena hafa, izay tsy nisy na-
nompo tao amy ny fivoadiana.
14 Fa hita marimarina, ka ny
Tompo 'ntsikia avy tamy ny Jio-
da; izay firenena tsy nanamba-
ra'ny Mosesy ny fisoronana.
15 Ary dia hita marimarina
koa indray: fa dia miseho ny
mpisorona hafa manaraky ny
endriky ny Melikisedeka,
16 Izay natao ny tsy manaraky
ny lalàny ny didy ny nofo, fa
manaraky ny hery ny fiainana
tsy misy farany.
17 Fa izy manambara, Fa hia-
nao ho mpisorona mandrakizay
manaraky ny fanao ny Melikise-
deka.
18 Fa misy fahafoanana tokoa
ny didy nialoha, no ho ny faha-
lemena sy ny tsy fahasoava'ny.
19 Fa ny lalàna tsy nahatan-
teraka akory, fa fampidirany ny
fanantenana tsara tsara kokoa;
amy ny izay no anatonan'tsikia
an'Andriamanitra.
20 Ary tsy natao ny ho mpiso-
rona izy raha tsy tamy ny fiania-
nana:
21 (Fa izany mpisorona izany
tsy natao ny tamy ny fianianana,
nefa izy tamy ny fianianana, dia
izay nilaza tamy ny hoe, Ny
Jehovah nianiana ary tsy hane-
nina, Hianao ho mpisorona man-
drakizay manaraky ny fanao ny
Melikisedeka:)
22 Amy ny toy izany no nana-
va'ny any Jesosy ho mpiantoka
ny fanekena tsara tsara kokoa.
23 Fa efa maro tokoa ny mpi-
sorona, satria tsy navela ny ny
fahafatesana haharitra izy:
24 Fa ity manana fisoronana
tsy dimbasana, fa maharitra
mandrakizay.
25 Ary amy ny izany, izy dia
mahavonjy hatr'amy ny farany
indrindra izay manatona an'An-
driamanitra amy ny alala'ny, fa
velona mandrakariva izy hanao
fifonana ho azy.
26 Fa ny mpisorona be toy
izany no mendrikia ho antsikia,
masina, tsy misy tsiny, tsy misy
loto, misaraka amy ny mpanota,
ary natao ny ambony no ho ny
lanitra;
27 Izay tsy mila isan'andro
tahaky izay mpisorona be, ha-
nala voady aloha ho amy ny
fohota'ny ary dia vao ho amy
ny any olona: fa izany no natao
ny indray mandeha, raha izy
nanala voady ny tena ny.
28 Fa ny lalàna no nanao ny
olona ho mpisorona be, izay ma-
nana fahalemena; fa ny teny
ny fianianana izay fony nisy la-
làna, no manao ny Zanaka izay
no hasini'ny mandrakizay.

## TOKO VIII.

Ary amy ny izay zavatra voa
laza, izao no loha ny: izahay
manana mpisorona be toy izany,
izay efa nipetraka tamy ny tà-
nana ankavanany ny lapa ny
Lehibe tany an-danitra;
2 Ny mpanompo ny ny faha-
masinana, sy ny tabarinakily
marina, izay naori'ny Jehovah,
fa tsy ny olona.
3 Fa ny mpisorona be rehetra
no tendre'ny hanatitra fanome-
zana sy fanalamboady: ary amy
ny izany tsy mety, raha tsy ma-
nan-katerina koa ity lehilahy ity.

4 Fa raha ety ambony tany
tokoa izy, tsy mety ho mpiso-
rona, fa misy mpisorona mana-
titra fanomezana manaraky ny
lalàna :
5 Ireto manompo amy ny sary
sy ny aloky ny zavatra amy ny
lanitra, tahaky izay nananaran'
Andriamanitra any Mosesy, raha
izy efa hahavita ny tabarinakily :
fa, Izahao, hoy izy, 'mba atao
nao ny zavatra rehetra mana-
raky ny ohatra izay naseho ny
tamy nao tany an-tendrombo-
hitra.
6 Fa izy ankehitriny efa na-
hazo fanompoana tsara tsara
kokoa, satria izy mpanalalany
ny fanekena tsara tsara koa,
izay natao ny mafy tamy ny
fikiasana tsara tsara kokoa.
7 Fa raha tsy manan-tsiny ny
voalohany, tsy nisy itoerana ho
tadiavina ho amy ny faharoa.
8 Fa raha natao ny nanan-
tsiny izy, hoy izy, Indro ho avy
ny andro, hoy ny Jehovah, fa
izaho hahatanteraka ny fane-
kena vaovao amy ny mpiana-
kavy ny Isiraely, sy ny mpiana-
kavy ny Jioda.
9 Tsy manaraky ny fanekena
izay natao ko tamy ny ray ny,
tamy ny andro nitana'ko ny tà-
na'ny 'mba hitarikia azy hiala
tamy ny tany Ejipitra; satria
izy tsy nitoetra tamy ny faneke'
ko, ary izaho tsy nitandrina azy,
hoy ny Jehovah.
10 Fa izao no fanekena izay
hatao ko amy ny mpianakavy ny
Isiraely rehefa izany andro izany,
hoy ny Jehovah ; dia hatao ko
amy ny sai'ny ny lalà'ko, ary ho
sorata'ko ao am-po ny : ary iza-
ho ho Andriamani'ny, ary izy
ho olo'ko :
11 Ary samy tsy hampianatra
ny nama'ny sy ny rahalahy ny,
hoe, Mahalalà ny Jehovah : fa
izy rehetra hahalala ahy hatr'
amy ny kely indrindra, ka hatr'
amy ny lehibe indrindra.
12 Fa izaho hamindra fo amy
ny tsy fahamarina'ny, ary ny
fahota'ny sy ny helo'ny tsy ho
tsarova'ko intsony.
13 Raha manao hoe, Fane-
kena vaovao, dia natao ny ho
efa ela ny voalohany. Fa izay
efa ela sy antitra, efa ho levona.

## TOKO IX.

Ary ny voalohany dia manana
ny fitandremana ny fivavahana,
sy ny fahamasinana tokoa amy
ny izao fahavelomana izao.
2 Fa ny tabarinakily voalo-
hany, izay natao ny ho masina,
ka namboari'ny ; amy ny izay
nisy jiro sy latabatra, ary ny
mofo aseho.
3 Ary manarakaraky ny fisaro-
nana faharoa, dia ny tabarina-
kily izay atao ny hoe, Masina no
ho ny masina ;
4 Izay misy lovia volamena,
ary ny fiara ny ny fanekena,
izay atao ny ankosotra volamena
avokoa, ary ny vilany volamena
izay itoera'ny ny mana, ary ny
tehiny ny Arona izay nitsimoka,
sy ny latabatry ny fanekena ;
5 Ary tao ambony ny, ny Ke-
riobima ny voninahitra izay ma-
naloka ny fitoerana ny famin-
dram-po ; tsy azo nay tenenina
avoaka izany ankehitriny.
6 Ary rehefa voa voatra toy
izany ireo, ny mpisorona dia ni-
ditra tamy ny tabarinakily voa-
lohany mandrakariva, 'mba ha-
nao ny fanompoana.
7 Fa ny mpisorona be hiany
no niditra tamy ny faharoa, in-
dray mandeha isan-taona, tsy
aleha ny raha tsy amy ny ra,
izay nanala'ny voady ho any ny
tena ny, sy ny fandisoana natao
ny ny olona tamy ny tsy faha-
lalana :
8 Ny Fanahy Masina manao
izany, fa tsy 'mbola naseho ny
ny làlana ho any amy ny masina

indrindra, raha 'mbola mitoetra
ny tabarinakily voalohany:
9 Izany dia fanoharana man-
drak'ankehitriny izany, amy ny
izay nanatera'ny ny fanomezana
sy ny fanalambaody, izay tsy
nahatanteraka ny manompo, ra-
ha amy ny fisainana;
10 Izay nitoetra hiany tamy ny
fihinana, sy ny fisotro, sy ny fa-
nozana maro, ary ny fitandre-
mana amy ny nofo mandra-piha-
vi'ny ny andro fanovana.
11 Fa i Kraisty tonga ho mpi-
sorona be amy ny zavatra soa
ho avy, tamy ny tabarinakily
lehibe kokoa sady marimarina
kokoa, ka tsy nataon-tànana,
izany hoe, tsy amy ny izao fana-
vana izao;
12 Tsy tamy ny ra ny ny osy
sy ny zanakaomby, fa tamy ny
ra ny no nidira'ny indray man-
deha tamy ny fitoerana masina,
ka nahazo fanavotana mandra-
kizay ho antsikia.
13 Fa raha amy ny ra ny
ombelahy sy ny osy, ary ny lave-
nom-bantotromby, afafy amy ny
tsy madio, dia mahamasina hatr'
amy ny fahadiovana ny nofo:
14 Ka mainka va ny ra ny
Kraisty, izay tamy ny Fanahy
mandrakizay nanala voady ny
tena ny tsy manantsiny amy
n'Andriamanitra, hadio ny fisai-
na'nareo amy ny asa mahafaty,
'mba hanompo an'Andriamani-
tra velona?
15 Ary amy ny izany, dia mpa-
nalalana amy ny fanekena vao-
vao izy, ka amy ny fahafatesana
niareta'ny ho fanavotana ny fa-
hadisoana amy ny fanekena voa-
lohany, 'mba hahazoa'ny izay
nantsoi'ny ny fikiasany ny fan-
dovana mandrakizay.
16 Fa raha misy hafatra dia
zava-poana izy, raha tsy maty
ny mpanafatra.
17 Fa mafy ny hafatra, rehefa
maty ny olona: fa raha tsy izany,
dia tsy mafy izy, raha 'mbola
velona ny mpanafatra.
18 Koa amy ny ny izany, tsy
no hasini'ny ny voalohany raha
tsy amy ny ra.
19 Fa rehefa nambara'ny Mo-
sesy ny fandidiana rehetra tamy
ny olona rehetra manaraky ny
lalàna, ka maka ny ra ny zana-
ka'omby, sy ny osy, sy ny rano,
sy ny volon-ondry jaky sy ny hi-
sopy, dia nafafy ny tamy ny ta-
ratasy, sy ny olona rehetra,
20 Ka manao hoe, Ity no ra ny
ny fanekena izay nandidian'An-
driamanitra anareo.
21 Ary toy izany koa no nafa-
fy ny ny ra tamy ny tabarinakily,
sy ny fanaky ny fanompoana
rehetra.
22 Ary saiky ny zavatra rehe-
tra no diovi'ny tamy ny ra ma-
naraky ny lalàna; fa raha tsy
misy fandatsahan-dra, tsy misy
famelan-keloka.
23 Ary amy ny izany, tsy mai-
tsy ho diovi'ny ny endriky ny
avy any an-danitra amy ny izany
zavatra izany, fa ny avy any an-
danitra hiany no atao ny amy ny
fanalamboady tsara tsara kokoa
no ho izy.
24 Fa i Kraisty tsy niditra ta-
ny amy ny fitoerana masina,
izay nataon-tànana, izay endriky
ny izy tokoa; fa ho any an-da-
nitra hiany, 'mba hiseho eo ana-
trehan'Andriamanitra ankehitri-
ny ho antsikia:
25 Ary tsy 'mba hanala voady
ny tena ny matetikia, tahaky ni-
dira'ny ny mpisorona be tany
amy ny fitoerana masina isan-
taona tamy ny ra ny hafa;
26 Fa raha izany, tsy maitsy
mandefitra matetika izy fony
nanava'ny izao tontolo izao: fa
ankehitriny izy efa niseho indray
mandeha amy ny farany izao fiai-
nana izao, 'mba hanafaka ny
heloka amy ny nanala'ny voady
ny tena ny.

27 Ary tahaky ny nanendre'ny
ny olona ho faty indray man-
deha, ary rehefa izany, dia ny
fitsarana:
28 Dia toy izany no nanala'
ny Kraisty voady ny tena ny in-
dray mandeha 'mba hitondra ny
heloky ny maro; ary izy hiseho
ho famonjena, amy ny izay mian-
dry azy amy ny fotoana faharoa,
ka tsy manan-keloka.

## TOKO X.

Fa ny lalàna izay manana ny
aloky ny zavatra soa ho avy, fa
tsy ny endriky izany zavatra
izany, tsy mahatanteraka izay
mankao amy ny, amy ny izay
fanalamboady no nalai'ny man-
drakariva isan-taona.
2 Raha izany, tsy nitsahatra va
ny fanalamboady? fa raha no
diovi'ny indray mandeha ny mpi-
vavaka, tsy 'mba manana ny
eritreritry ny ota intsony izy.
3 Fa amy ny izany fanalambo-
ady izany natao ny ho fahatsia-
rovana ny ota isan-taona.
4 Fa ny ra ny ombelahy sy ny
osy tsy mahafaka ny fahotana.
5 Koa amy ny izany, raha ton-
ga ety an-tany izy, dia hoy izy,
Fanalamboady sy fanaterana tsy
nalai'nao, fa tena no nanamboa-
ra'nao ho ahy:
6 Ny fanaterana ho dorana sy
ny fanalam-boady amy ny faho-
tana tsy sitrak'ao.
7 Dia hoy izaho, Indro, izaho
avy (amy ny taratasy ny boky
nanorata'ny ahy,) 'mba hanao
ny sitraky ny fo nao, Andriama-
nitr'o.
8 Lay no lazai'ny teo, Ny fa-
nalamboady sy ny fanaterana,
sy ny fanaterana ho dorana, ary
ny fanaterana amy ny fahotana,
izay natao ny manaraky ny lalà-
na, tsy tia nao no ho tsy sitrak'
ao;
9 Dia hoy izy, Indro, izaho avy
hanao ny sitra-po nao. Dia ma-
nesotra ny voalohany izy 'mba
hampitoera'ny ny faharoa.
10 Amy ny izany sitra-po izany
no hamasina'ny antsikia tamy
ny fanalany ny Jesosy Kraisty
voady ny tena indray mandeha.
11 Ary ny mpisorona rehetra
mitoetra isan'andro hanompo sy
hanatitra izany fanalamboady
izany matetika, izay tsy mahafa-
ka ny fahotana akory:
12 Fa izy, rehefa nanala voady
iray tamy ny fahotana, dia nipe-
traka mandrakizay teo amy ny
tànana ankavanan'Andriamani-
tra;
13 Hatr'amy ny ankehitriny,
dia miandry ambara-panao ny
ny fahavalo ny ho fandiavany
ny tongo'ny.
14 Fa tamy ny fanalambo-
ady iray no nahatanteraha'ny
mandrakizay izay no ahamasini'
ny.
15 Ny Fanahy Masina koa no
'mba manambara amy 'ntsikia:
ka manaraky ny voa laza taloha,
16 Ity no fanekena hatao ko
amy ny rehefa afaky izany an-
dro izany, hoy ny Jehovah, dia
hatao ko am-po ny ny lalà'ko, ary
ho sorata'ko amy ny sai'ny izy;
17 Ary ny fahota'ny sy ny he-
lo'ny tsy ho tsarova'ko intsony.
18 Fa izay misy ny famelana
izany, dia tsy misy fanalamboa-
dy amy ny fahotana intsony.
19 Koa amy ny izany, rahala-
hy, raha manana fahasahiana
hidirana any amy ny fahamasi-
nana amy ny ra ny Jesosy.
20 Izay no hasini'ny ho antsi-
kia, dia làlana vaovao sy maha-
velona, amy ny fisaronana, izany
no nofo ny;
21 Ka manana mpisorona be
hitandrina ny trano n'Andria-
manitra;
22 Avelao isikia hanatona amy
ny fo marina amy ny fahatokia-
na be, amy ny finoana, ka no
diovi'ny ny fo 'ntsikia tamy ny

fisainana ratsy, ary no sasana ny
tena 'ntsikia tamy ny rano madio.
23 Avelao isikia hihazona mafy
ny fanekeny ny fanantenana amy
ny tsy fiovana; (fa marina izay
efa nikiasa;)
24 Ary avelao isikia hifampihevitra hampandroso ny fitiavana sy ny asa soa:
25 Ka tsy mahafoy ny fiangona'ntsikia tahaky ny fanao ny
sasany; fa mifananatra: ary
mainkia fa hita nareo fa antomotra ny andro.
26 Fa raha minia manota isikia rehefa nahazo ny fahalalana
ny marina, tsy misy fanalamboady amy ny fahotana intsony,
27 Fa izay fiandrasana matahotra amy ny fitsarana, sy ny
fahatezerana mirehitra izay handringiana ny fahavalo.
28 Izay nanaratsy ny lalàny
Mosesy, dia maty tamy ny vavolombelona roa, na telo, ka tsy
misy famindram-po:
29 Hoatrinona no atao nareo,
ho mafy mafy kokoa ny fampijaliana ho tokony hanavana izay
nanitsaka ny Zanak'Andriamanitra, ary nanao ny ra ny fanekena, izay nahamasina'ny azy,
ho zavatra tsy masina, ary nanaratsy ny Fanahy ny fahasoavana?
30 Fa izahay mahalala izay
nanao hoe, Ahy ny famaliana,
izaho hamaly, hoy ny Jehovah.
Ary koa, Ny Jehovah hitsara
ny olo'ny.
31 Zavatra mahatahotra raha
lavo amy ny tànan'Andriamanitra velona.
32 Fa tsarovy ny andro fahiny,
izay nahareta'nareo ny fanoherena be tamy ny fandeferana,
raha no hazavai'ny hianareo;
33 Amy ny izany raha natao
ny ho fitsonjovana hianareo amy
ny fanaratsiana sy ny fahoriana;
ary amy ny izany raha tonga
namana izay nanava'ny izany
hianareo.
34 Fa hianareo niara-nandefitra tamy ny izay nifatotra, ary
nandany ny fanana'nareo tamy
ny fifaliana, ka fantatr'areo fa
manana fananana tsara tsara kokoa sy maharitra kokoa any andanitra hianareo.
35 Koa amy ny izany, aza manary ny fahasahia'nareo, izay
manana famaliana be.
36 Fa hianareo mila faharetana, ka rehefa natao nareo ny sitra-po n'Andriamanitra, dia hahazo ny fikiasana hianareo.
37 Fa rehefa afaka kely kely,
ka izay avy, dia ho avy, fa tsy
hitoetra.
38 Ary ny marina ho velona
amy ny finoana: fa raha hiharatsy izy, dia tsy sitraky ny fanahy ko izy.
39 Fa isikia tsy 'mba izay miharatsy ho amy ny fahaverezana;
fa izay mino ho amy ny famonjeny ny fanahy.

## TOKO XI.

Ary ny finoana no toky ny zavatra antenaina, fanekeny ny zavatra tsy hita.
2 Fa tamy ny no nahazoa'ny
ny 'ntaolo filazana soa.
3 Tamy ny finoana no fanta'
tsikia ny nanava'ny izao tontolo
izao tamy ny teny n'Andriamanitra, ka izay zavatra hita tsy
natao ny tamy ny izay zavatra
miseho.
4 Tamy ny finoana no nanatera'ny Abely tamy n'Andriamanitra ny fanalam-boady tsara
no ho ny any Kaina, tamy ny no
nahazoa'ny ny fanambarana fa
marina izy, ny Andriamanitra
nanambara ny tamy ny fanomeza'ny: ary amy ny izany, kanefa maty izy, ka 'mbola miteny
hiany.
5 Tamy ny finoana no namindra'ny any Enoka 'mba tsy ha-

hita'ny ny fahafatesana; ary dia
tsy hita, fa Andriamanitra no
namindra azy: fa taloha ny fa-
mindra'ny azy, nilaza'ny hoe,
nanao ny sitra-po n'Andriamani-
tra izy.

6 Fa raha tsy amy ny finoana
tsy mahazo manao ny sitra-po
ny: fa izay manatona an'Andria-
manitra tsy mahay tsy mino fa
misy izy, ary izy no mpamaly
soa izay mazoto mitady azy.

7 Tamy ny finoana i Noa, re-
hefa nananaran'Andriamanitra
azy tamy ny zavatra tsy hita,
dia natahotra, ary namboatra
fiara ho famonje'ny azy miana-
kavy; tamy ny izay no namelo-
ha'ny izao tontolo izao, ary ton-
ga mpandova ny fahamarinana
izay avy amy ny finoana.

8 Tamy ny finoana no naneke'
ny Abirahama, rehefa nantsoi'
ny hivoaka hankany amy ny izay
fitoerana ho azo ny, rehefa izany
ho fandovana; fa dia lasa izy,
kanefa tsy hita ny izay haleha
ny.

9 Tamy ny finoana no nivahi-
nia'ny tamy ny tany ny fikiasana
toy ny amy ny tany ivahiniana,
ka mitoetra ao amy ny lay 'mba
amy ny Isaka sy ny Jakoba
mpiara-mandova izany fikiasana
izany:

10 Fa izy nizaha vohitra izay
manana fanambany, ny mpano-
rina sy ny mpandrafitra azy no
Andriamanitra.

11 Tamy ny finoana koa i Sa-
raha no torontoronina, ary ni-
teraka zaza lahy rehefa tokony
hitsaha-jaza izy, fa natao ny
marina izay efa nikiasa.

12 Koa amy ny izany, avy
tamy ny anankiray, ary izy toy
ny efa maty, dia maro toy ny
kintana amy ny lanitra, ary toy
ny fasikia amorony ny rano ma-
sina tsy hita isa.

13 Ireo rehetra ireo maty tamy
ny finoana, fa tsy 'mbola naha-
zo ny fikiasana, fa nahita azy
lavitra, ary naniry azy, ary na-
neky fa vahiny sy mpivahiny
ambony ny tany izy.

14 Fa izay milaza zavatra toy
izany, maneho tokoa fa mitady
tany izy.

15 Ary izy raha nahatsiaro
izay niala'ny tokoa, dia nahazo
izay hiverena'ny any izy.

16 Fa ankehitriny izy maniry
ny tsara tsara kokoa, izay no
amy ny lanitra: koa amy ny
izany, Andriamanitra tsy mena-
tra hantsoi'ny hoAndriamani'ny:
fa izy efa namboatra vohitra ho
azy.

17 Tamy ny finoana no nana-
la'ny Abirahama voady any Isa-
ka raha nizaha'ny toetra izy:
ary izy raha nandray ny fikia-
sana, dia nanala voady ny zana'
ny lahy tokana,

18 Izay nilaza'ny hoe, Amy ny
Isaka no hantsoi'ny ho tara-
nak'ao:

19 Ka misaina fa ny Andria-
manitra mahatsangana azy, na
dia tamy ny maty aza; dia tao
no nandraisa'ny azy tamy ny
endrikia.

20 Tamy ny finoana no nitso-
fa'ny Isaka rano any Jakoba sy
Esao amy ny izay zavatra ho
avy.

21 Tamy ny finoana no nitso-
fa'ny Jakoba rano ny zanaky
Josefa roa lahy, rehefa ho faty
izy; ka nivavaka raha niankina
tamy ny loha ny ny tehi'ny.

22 Tamy ny finoana no nila-
za'ny Josefa ny fialany ny za-
naky Isiraely rehefa ho faty izy;
ary nanafatra izay hanava'ny
ny taola'ny.

23 Tamy ny finoana no nana-
fena'ny ny ray aman-dreny any
Mosesy izy telo volana raha vao
natera'ny; satria hita ny fa zaza
soa izy, dia tsy natahotra ny di-
dy mpanjaka izy.

24 Tamy ny finoana no nanda-

va'ny Mosesy hantsoi'ny ho zanaky ny zanaka vavy ny Farao rehefa lehibe izy;
25 Ka natao ny ho tsara tsara kokoa hiaraka handefitra ny ratsy amy ny olon'Andriamanitra no ho ny hanana'ny fifaliana vetivety amy ny fahotana;
26 Ka manao ny fanaratsiany ny Kraisty ho harena be no ho ny rakitry ny Ejipitra: fa izy nijery ny famalian-tsoa.
27 Tamy ny finoana no nandaova'ny any Ejipitra ka tsy natahotra ny fahatezerany ny mpanjaka izy: fa izy naharitra toy ny mahita izay tsy hita.
28 Tamy ny finoana no nitandrema'ny ny pasikia, sy ny famafazany ny ra, fandrao izay manimba ny lahy matoa hahazo ny azy.
29 Tamy ny finoana no namakia'ny ny Ranomasina-mena toy ny amy ny tany maina: izay nandrama'ny olona Ejipitra, ka dia maty an-drano izy.
30 Tamy ny finoana no nandrava'ny ny mànda ny Jeriko rehefa no hodidini'ny hafitoan' andro izy.
31 Tamy ny finoana no tsy namonoa'ny and-Rahaba janga 'mb'amy ny izay tsy nino, rehefa nampandrosoi'ny ny mpizaha amy ny fiadanana.
32 Ka inona koa no ho lazai' ko? fa lany ny andro raha milaza any Gideona sy Baraka, ary Samisona, ary Jepita; i Davidra koa, sy Samioela, ary ny mpaminany:
33 Izay tamy ny finoana nandresy ny fanjakana, niasa ny fahamarinana, nahazo ny fikiasana, nanombona ny vava ny liona,
34 Namono ny fidedadedany ny afo, nandositra ny lela ny sabatra, tamy ny fahalemena no nampahareza'ny azy, dia tonga mahery tamy ny ady, dia nampandositra ny toby ny vahiny.
35 Ny vehivavy nanangana'ny ny azy maty ho velona indray: fa ny sasany natao ny ho fadiranovana, ka tsy nandray ny fanavotana; 'mba hahazo ny fananganana tsara tsara kokoa:
36 Fa ny sasany nandefitra tamy ny fanesoana sy ny kapoka, ary tamy ny gadra sy ny famatorana koa:
37 No toraha'ny, no tsofa'ny, nalai'ny fanahy, no vonoi'ny tamy ny sabatra; dia nirenireny tamy ny hoditr'ondry sy ny hoditr'osy; izy efa lao, ory, haratsi'ny;
38 (Izay tsy iendreha'ny izao tontolo izao:) ka nirenireny tany an-efitra, ary tamy ny tendrombohitra, ary tamy ny zohy sy ny lava-tany.
39 Ary izany rehetra izany no efa no lazai'ny soa tamy ny finoana, kanefa izy tsy nandray ny fikiasana:
40 Ny Andriamanitra efa nikiasa izay tsara tsara kokoa ho antsikia 'mba tsy hatao ny ho tanterahi'ny izy raha tsy isikia.

## TOKO XII.

Koa amy ny izany, raha isikia manana rahony ny vavolombelona be toy izany manodidina antsikia, ka manary ny mavesatra rehetra, sy ny ota izay malaky mahazo antsikia, avelao isikia hiezaka amy ny faharetana hahatratra ny fihazakazahana napetra'ny teo anoloa'ntsikia,
2 Ka mijery any Jesosy Tompo sy ny mpahefa ny finoa'ntsikia; izy tamy ny fifaliana izay natao ny teo anoloa'ny naharitra ny hazo fijaliana, ka tsy mahatsiaro henatra, dia nipetraka teo amy ny tànana ankavanana amy ny lapan'Andriamanitra.
3 Fa hevero tsara izay naharitra ny fanoherany ny mpanota azy toy izany, fandrao ketraka

hianareo ka reraka ny sai'nareo.
4 Hianareo tsy 'mbola nanohi-
tra hatr'amy ny filatsahan-dra,
ka miady amy ny ota.
5 Ary hianareo efa nanadino ny
fananarana izay milaza amy
nareo toy ny amy ny zanaka hoe,
Anaka, aza manary ny anatry
ny Jehovah, na reraka raha
anari'ny:
6 Fa izay tia ny ny Jehovah
no anari'ny, ary izay zanaka
rehetra raisi'ny no kapohi'ny.
7 Fa raha hianareo maharitra
ny fananarana, Andriamanitra
dia manao amy nareo toy ny
amy ny zanaka; fa iza no zana-
ka izay tsy anarin-dray ny?
8 Fa raha tsy anari'ny tahaky
izay anava'ny azy rehetra hiana-
reo, dia zaza sary hianareo, fa
tsy zanaka.
9 Ary koa, isikia efa nanana
ray amy ny nofo 'ntsikia, hana-
natra antsikia, ary dia no hajai'
ntsikia: tsy mainkia va haneke'
ntsikia ny Ray ny fanahy, ary
ho velona?
10 Fa izy tokoa nananatra
antsikia vetivety toy izay sitra-
po ny; fa izy ho fahasoava'ntsi-
kia 'mba himbona'ntsikia ny
fahamasina'ny.
11 Fa ny fananarana rehetra
ankehitriny izao, tsy atao ny ha-
hafaly, fa hahory: fa rehefa
izany, dia mahatonga ny voka-
try ny fahamarinana hiadanana
amy ny izay anava'ny izany.
12 Koa amy ny izany, atsan-
gano ny tànana izay miraviravy,
sy ny lohalikia malemy;
13 Ary ahitsio izay aleha ny
ny tongotr'areo, 'mba tsy hivilia'
ny ny mandringia; fa aleo aha-
sitrani'ny.
14 Atavy izay hiadanana amy
ny olona rehetra, ary ny faha-
masinana, raha tsy izany, tsy
misy hahita ny Jehovah:
15 Ka mitandrina tsara, fan-
drao misy diso ny fahasoavan'
Andriamanitra; fandrao misy
faka mangidy mitsimoka hahory
anareo, ary ny maro ho lotoi'ny
izany;
16 Fandrao misy mpanintaka,
na olon-dratsy to'any Esao, izay
nivarotra ny fizokia'ny tamy ny
hanina indraim-bava.
17 Fa fantatr'areo ka no lavi'
ny izy rehefa afaka izany, raha
tia ny handova ny fitahiana: fa
tsy nahita izay hibebaha'ny, ka-
nefa no katsahi'ny mafy tamy
ny rano maso.
18 Fa hianareo tsy 'mbola 'mby
amy ny tendrombohitra azo tsa-
paina, sady afo mirehitra, ary
amy ny fahamaintisana, sy ny
fahamaizinana, sy ny tafio-dri-
votra,
19 Sy ny faneno ny ny farara,
sy ny fanononan-teny; ka izay
nandre azy dia nifona 'mba tsy
hasian-teny intsony amy ny.
20 (Fa tsy zaka ny izay nandi-
dia'ny, Ary raha ny biby aza
mankany an-tendrombohitra, dia
ho toraha'ny:
21 Ary loza indrindra ny fahi-
tana, ka i Mosesy aza nanao hoe,
Matahotra sy mangovitra indrin-
dra aho:)
22 Fa hianareo efa 'mby amy
ny tendrombohitra ny Siona, sy
amy ny tanàna an'Andriamani-
tra velona, izay no Jeriosalema
any an-danitra, ary amy ny an-
jely tsy omby alin'alina,
23 Amy ny fivoriana ny maro
sy ny fiangonany ny lahy matoa
izay no sorata'ny tany an-dani-
tra, ary amy n'Andriamanitra
Mpitsara azy rehetra, ary amy
ny fanahy ny olona marina izay
no tanterahi'ny.
24 Ary amy ny Jesosy mpana-
lalana ny fanekena vaovao, ary
amy ny ra fanafanana, izay mi-
teny zavatra tsara no ho ny any
Abely.
25 Tandremo 'mba tsy ho lavi'
nareo izay miteny. Fa raha tsy

nahalositra izay nandà ny miteny
ambony ny tany, mainkia isikia
raha mandà ny miteny avy any
an-danitra:
26 Ny feo ny fahiny nampiho-
rohoro ny tany; fa ankehitriny
izy efa nikiasa hoe, Indray maka
koa tsy ny tany hiany no ampi-
horohoroi'ko, fa ny lanitra koa.
27 Fa ity, Indray maka koa,
manambara ny famindrany izay
zavatra nampihorohoroi'ny, toy
izay zavatra natao ny, 'mba
hitoera'ny izay zavatra tsy ham-
pihorohoroi'ny.
28 Koa amy ny izany raha
mandray fanjakana tsy azo am-
pihorohoroina, avelao isikia hi-
hazona mafy ny fahasoavana
izay hanompoa'ntsikia marina
an'Andriamanitra amy ny fana-
jana sy ny fatahorana:
29 Fa ny Andriamani'tsikia,
afo mandritra.

## TOKO XIII.

AVELAO haharitra ny fitiavany
ny firahalahiana.
2 Fa aza manadino ny fitia-
vam-bahiny; fa amy ny izany, ny
sasany efa namahana ny anjely
ka tsy fanta'ny.
3 Tsarovy izay mifatotra, toy
izay miara-mifatotra amy ny;
ary izay mandefitra ny ratsy toy
ny amy ny tena nareo koa.
4 Malaza ny fanambadiana
amy ny izy rehetra, sy ny fandria-
na tsy voa loto: fa ny mpanao
filan-dratsy sy ny mpanintaka
ho tsarain'Andriamanitra.
5 Aza avela ny fitondran-tena
nareo amy ny fahihirana; ka
tsy mierina amy ny izay anana'
nareo: fa hoy izy hoe, Izaho tsy
handao anao akory, na hahafoy
anao mandrakizay mandrakizay.
6 Ka dia sahy manao hoe isikia,
Ny Jehovah no mpamonjy ahy,
ary izaho tsy hatahotra izay
hatao n'olona amy ko.
7 Tsarovy izay manapaka ana-
reo, izay efa nilaza ny teny
n'Andriamanitra tamy nareo:
ianaro ny finoa'ny, ka mihevitra
tsara ny fitondran-tena ny:
8 I Jesosy Kraisty iray omaly,
sy anio, ary mandrakizay.
9 Aza mety ho entina amy ny
fampianarana maro tsy izy samy
hafa. Fa tsara 'mba hampi-
toerana ny fo amy ny fahasoa-
vana; fa tsy amy ny fihinana,
izay tsy mahasoa izay mahavatra
azy.
10 Isikia manana fivoadiana,
amy ny izay tsy anana'ny ny
mpivavaka ao amy ny taberina-
kily fahefana hihinana.
11 Fa ny faty ny izany biby
izany no dora'ny teo ivelany ny
toby, ka ny ra ny no nenti'ny ny
mpisorona be tany amy ny faha-
masinana ho fanaterana amy ny
fahotana.
12 Koa amy ny izany, i Jesosy
koa dia nandefitra teo ivelany
ny vavahady, 'mba hahamasina
ny olona amy ny ra ny.
13 Ary avelao isikia hankany
amy ny ao ivelany ny toby, ka
mitondra ny fanaratsia'ny.
14 Fa ety isikia tsy manana
tanàna maharitra, fa mitady
izay iray ho avy.
15 Ary amy ny alala'ny no ha-
natera'ntsikia ny fanalamboady
fiderana ho an'Andriamanitra
mandrakariva, izany hoe, voka-
try ny molotra, ka maneky ny
anara'ny.
16 Fa aza manadino hanao
soa sy hiantra: fa ny fanalam-
boady toy izany no sitrak'An-
driamanitra.
17 Manaraha izay manapaka
anareo, ary maneke azy: fa izy
miambina ny fanahy nareo toy
izay handahatra amy ny atao
ny, 'mba hanava'ny izany amy
ny fifaliana, fa tsy amy ny faha-
lahelovana: fa izany tsy haha-
soa anareo.
18 Mivavaha ho anay: fa iza-

hay matoky fa manana fisainana
tsara izahay, ka tia hitondra
tena tsara amy ny zavatra re-
hetra.
19 Izaho mainkia mifona amy
nareo hanao izany, 'mba ham-
podi'ny faingiana amy nareo aho.
20 Ary Andriamanitry ny fia-
danana anie, izay nitondra any
Jesosy Tompo'ntsikia hiala amy
ny maty, ny Mpiandry ondry
lehibe, amy ny ra ny fanekena
mandrakizay,
21 Hahatanteraka anareo amy
ny asa soa rehetra, hanao ny
sitra-po ny, ka miasa anaty nareo
izay sitraka eo imaso ny amy ny
alalany Jesosy Kraisty; ho azy
anie ny voninahitra mandraki-
zay mandrakizay. Amena.
22 Ary izaho mifona amy na-
reo, rahalahy, mahareta ny teny
anatra: fa izaho efa nanoratra
fohy fohy tamy nareo.
23 Fantaro fa afaka i Timoty
rahalahy; raha avy faingiana
izy, dia hiaraka amy ny hizaha
anareo aho.
24 Manava veloma amy ny
izay rehetra manapaka anareo,
sy ny olona masina rehetra.
Izay any Italy manao veloma
anareo.
25 Ho amy nareo rehetra anie
ny fahasoavana. Amena.

---

## NY EPISITILY

NO SORATA'NY

# IAKOBA TAMY NY REHETRA.

### TOKO I.

IAKOBA, mpanompo n'Andria-
manitra sy Jesosy Kraisty Tom-
po, manao veloma ho amy ny
firenena roa amby ny folo izay
efa niely.
2 Rahalahy ko, ataovy ho fifa-
liana rehetra, raha lavo amy ny
fakam-panahy maro hianareo;
3 Ka mahafantatra fa ny fiza-
han-toetra ny finoa'nareo miasa
faharetana.
3 Fa avelao ho tanteraka ny
asa ny faharetana, 'mba ho tan-
teraka, ary tsy hanan-tsiny hia-
nareo, ka tsy mila na inona na
inona.
5 Raha misy mila fahahendre-
na amy nareo, avelao izy han-
gataka amy n'Andriamanitra,
izay manome malalaka ho any
ny olona rehetra, ary tsy man-
datsa; ary dia home'ny azy
izany.
6 Fa avelao izy hangataka
amy ny finoana, ka tsy miahana-
hana: fa izay miahanahana, dia
toy ny alon-dranomasina enti'ny
ny rivotra, sady atopatopa'ny.
7 Fa aza avela izany olona
izany hihevitra fa handray zava-
tra amy ny Tompo izy.
8 Ny olona miroa saina, dia
miovaova amy ny aleha ny re-
hetra.
9 Ary avelao ny rahalahy izay
ambany hifaly amy ny fisandra-
ta'ny;
10 Fa ny manan-karena, amy
ny izay fietre'ny: fa ho levona
toy ny voniny ny ahitra izy.
11 Fa ny masoandro, raha vao
miposaka amy ny hainandro ma-
hamay, dia malazo ny ahitra,
ary latsaka ny voni'ny, ary simba
ny hatsara tarehy ny: dia hala-
zo toy izany koa ny manan-ka-
rena amy ny aleha ny.
12 Finaritra ny olona izay
maharitra ny fakam-panahy: fa
raha voa zaha toetra izy, dia
handray ny satro-boninahitry ny

fiainana izay no kasai'ny ny
Tompo homena izay tia azy.
13 Azy avela hisy hanao hoe,
raha alai'ny fanahy, Alain'An-
driamanitra fanahy aho: fa An-
driamanitra tsy azo alaina fa-
nahy amy ny ratsy, ary izy tsy
maka fanahy olona:
14 Fa ny olona rehetra alai'
ny ny fila'ny fanahy, raha tari-
hi'ny, sy ho fandriha'ny izy.
15 Ary ny filana rehefa toron-
toronina, dia miteraka ota: ary
ny ota, raha tanteraka, dia mite-
raka fahafatesana.
16 Aza fitahina hianareo, ra-
halahy malala ko.
17 Ny fanomezan-tsoa rehe-
tra, sy ny fahasoavana tanteraka
rehetra, avy any ambony, ary
midina avy amy ny Ray ny ny
mazava, izay tsy misy fihelohe-
loana, na aloky ny fiovana aza.
18 Sitra-po ny no niteraha'ny
antsikia tamy ny teny ny faha-
marinana, 'mba ho santatra amy
ny izay natao ny isikia.
19 Koa amy ny izany, Raha-
lahy malala ko, avelao ny olona
rehetra halady hihaino, tsy hala-
ky miteny, tsy halaky tezitra:
20 Fa ny fahatezerany ny olo-
na tsy mampandroso ny faha-
marinan'Andriamanitra.
21 Ary amy ny izany, ario ny
fahalotoana rehetra, sy ny fitom-
boany ny lolom-po, fa raiso amy
ny fahalemem-panahy ny teny
nambolena izay mahavonjy ny
fanahy nareo.
22 Fa manaova ny teny, fa
aza mpihaino hiany, ka mami-
taka ny tena nareo.
23 Fa raha misy mpihaino ny
teny, fa tsy manao, dia toy ny
olona mizaha ny tarehy ny amy
ny fitaratra izy:
24 Fa izy mijery ny tena ny,
ary dia lasa, ary dia hadino'ny
vetivety fa olona manao ahoana
izy.
25 Fa izay mandinikia ny la-
làna marina, izay amy ny fana-
fahana, ary maharitra, izy tsy
mpihaino manadino, fa mpanao
ny asa, dia ho finaritra amy ny
atao ny izy.
26 Raha misy olona manao fa
ho mpivavaka marina, izay tsy
mamehy ny vava ny, fa mami-
taka ny fo ny, dia zava-poana
ny fivavahany izany olona izany.
27 Ity no fivavahana madio no
tsy maloto eo anatrehan'Andria-
manitra izay Ray, mitandrina ny
kamboty sy ny mpitondra-tena
amy ny fahoria'ny, ka miaro ny
tena ny tsy hanan-tsiny amy ny
izao tontolo izao.

## TOKO II.

RAHALAHY ko, aza manana ny
finoana ny Tompo 'ntsikia, Je-
sosy Kraisty Tompo ny ny vo-
ninahitra, amy ny fizahan-tava
n'olona.
2 Fa raha misy olona miditra
amy ny fiangona'nareo, ka ma-
nana fera vola-mena amy ny ran-
tsantàna'ny, 'mb'amy ny akanjo
soa, ary raha miditra kosa ny
olona malahelo amy ny akanjo
ratsy;
3 Ary hianareo mijery izay ma-
nana akanjo soa, ary milaza hoe,
Mipetraha ety amy ny fitoerana
tsara hianao; ary milaza amy
ny malahelo hoe, Mitoera etsy
hianao, na mipetraha eto amy ny
fandiavan'tongotr'o:
4 Ary tsy miangatra va hiana-
reo amy ny izany, ary efa ho
mpitsara ny hevi-dratsy?
5 Henoy, rahalahy malala ko,
Tsy efa no fidin'Andriamanitra
hanan-karena amy ny finoana
va ny malahelo amy ny izao
tontolo izao, ary ho mpandova
ny fanjakana, izay no kasai'ny
ho any izay tia azy?
6 Fa hianareo efa nanevateva
ny malahelo. Tsy ny manan-
karena va no mahory anareo,
ary mitondra anareo ho amy ny

fitsarana?
7 Tsy manompa ny anarana tsara izay niantsoa'ny anareo va izy?
8 Raha mankato tsara ny lalàna hianareo manaraky ny Soratra Masina hoe, Hianao ho tia ny nama'nao tahaky ny tena nao, dia manao soa hianareo:
9 Fa raha mizaha tava n'olona hianareo, dia manota hianareo, ka voa heloky ny lalàna toy ny mpanota.
10 Fa izay hitandrina ny lalàna rehetra, ary ho diso amy ny anankiray, dia meloka amy ny izy rehetra izy.
11 Fa izay manao hoe, Aza, manintaka, no manao hoe koa, Aza mamono. Fa raha tsy manintaka hianao, kanefa mamono hiany, dia mpanota ny lalàna hianao.
12 Lazao toy izany, ary ataovy toy izany, toy izay no ho tsarai'ny ny lalàny ny fahafahana.
13 Fa fitsarana tsy misy famindram-po no hatao amy ny izay tsy mamindra-fo; ary ny famindram-po hifaly amy ny fitsarana.
14 Inona no mahasoa, rahalahy ko, raha misy manao hoe, manam-pinoana izy, fa tsy manana asa? ny finoana mahavonjy azy va?
15 Raha misy rahalahy na anabavy tsy mitafy, na tsy manannkin-kohanina,
16 Ary raha misy amy nareo, manao amy ny hoe, Mandehana amy ny fiadanana, mamindroa, ary mivokisa; kanefa raha tsy ome'nareo azy izay ilai'ny ny tena ny; ka inona izany?
17 Toy izany ny finoana, raha tsy manana asa, dia maty raha tokana.
18 Fa raha misy manao hoe, Hianao manam-pinoana, ary izaho manana asa: asehoy amy ko ny finoa'nao tsy amy ny asa nao, ary izaho haneho anao ny finoa'ko amy ny asa ko.
19 Hianao mino, fa iray no Andriamanitra; dia manao soa hianao: ny devoly mino koa, sady mangovitra.
20 Ary te-ho fantatr'ao va, Ry olom-poana, fa maty ny finoana raha tsy manana asa?
21 Tsy nahitsi'ny tamy ny asa va i Abirahama ray 'ntsikia, raha nanala voady any Isaka zana'ny tamy ny fivoadiana?
22 Hita nao va fa niara-niasa tamy ny finoana ny asa ny, ary ny finoana no tanterahi'ny tamy ny asa?
23 Ary dia tanteraka ny Soratra Masina, izay manao hoe, I Abirahama nino an'Andriamanitra, ary natao ny ho fahamarina' ny izany; ary natao ny hoe, Sakaiza n'Andriamanitra izy.
24 Hita nareo va fa amy ny asa no anitsia'ny ny olona, fa tsy amy ny finoana hiany.
25 Ary toy izany koa, I Rahaba janga tsy nahitsi'ny tamy ny asa va, raha nampiandrano ny iraka, ary nampandeha azy tamy ny làlana hafa?
26 Fa toy ny tena maty, raha tsy manam-panahy, dia maty toy izany kosa ny finoana, raha tsy manana asa.

## TOKO III.

Rahalahy ko, aza maro ho mpampianatra, ka mahafantatra, fa isikia hahazo ny fahamelohana lehibebe kokoa.
2 Fa tafintohina amy ny zavatra maro isikia rehetra. Raha misy tsy tafintohina amy ny teny, dia marina izany olona izany, ka dia mahafehy ny tena rehetra.
3 Indro, asia'ntsikia fehimbava amy ny vavan-tsoavaly, 'mba hanaraha'ny antsikia, ary isikia manodina ny tena ny rehetra.
4 Indro ny sambo koa, kanefa

lehibe izy, ary nenti'ny ny rivotra, ahodi'ny ny familiana kely amy ny izay tia ny ny mpitondra haleha.

5 Dia toy izany koa ny lela, kanefa rantsana kely izy, dia mirehareha zavatra lehibe. Indro, fa ny antontan-kazo be arehitry ny afo kely!

6 Ary dia afo ny lela, famoronan-keloka: dia toy izany ny lela ao amy ny rantsa'ntsikia, izay mandoto ny tena rehetra, ary mampirehitra izao tontolo izao amy ny aleha ny; sady nampireheta'ny ny helo izy.

7 Fa ny biby rehetra, sy ny vorona, ary ny menarana, ary ny any an-dranomasina, efa resy, sady efa no resen'olombelona izy:

8 Fa ny lela tsy azo rese'ny ny olona; zava-dratsy, tsy zaka, ka feno ody mahafaty.

9 Izy no nisaora'ntsikia an'Andriamanitra, dia ny Ray; ary izy no anozona'ntsikia olona, izay natao ny tamy ny endrik'Andriamanitra.

10 Ny vava iray hiany no ivoaha'ny ny fisaorana sy ny fanozonana. Rahalahy ko, tsy mety izany zavatra izany.

11 Ny vava loharano iray mamoaka ny rano mamy sy matsatso va?

12 Rahalahy ko, ny aviavy mamoa voan'oliva va? na ny voaloboka, voan'aviavy? dia toy izany ny loharano no tsy mahavoaka rano masirasira sy mamy.

13 Iza no hendry, ary manampanahy amy nareo? avelao haseho ny asa ny amy ny fitondran-tena tsara, amy ny izay fahalemem-panahy ny fahendrena.

14 Fa raha misy fialonana mampangidi-hoditra, sy fifandirana am-po nareo, aza mirehareha, na mandaingia amy ny marina.

15 Ity tsy fahendrena izay avy tany ambony, fa tany, biby, devoly.

16 Fa izay misy fialonana sy fifandirana, no misy fitabatabana sy fanavan-dratsy rehetra.

17 Fa ny fahendrena izay avy any ambony, madio aloha, dia vao mihiavana, miadana, mora alahatra, feno famindram-po, sy ny vokatra tsara, ka tsy miangatra, na mihiatsaravelatsihy.

18 Ary ny vokatry ny fahamarinana amy ny fihiavanana nafafy ny izay mampihiavana.

## TOKO IV.

Avy taiza ny ady sy ny fifandirana amy nareo? tsy avy teo, dia tamy ny fila'nareo izay miady ao amy ny momba ny tena nareo?

2 Hianareo mila, fa tsy mahazo: hianareo mamono, ary ta-hanana, fa tsy mahazo: hianareo mamely sy miady, fa tsy manana, satria tsy mangataka hianareo.

3 Hianareo mangataka, fa tsy mandray, satria hianareo diso fangataka, 'mba ho lani'nareo amy ny fila'nareo.

4 Hianareo mpanintaka sy mpisintaka, tsy fantatr'areo va, fa fandrafiana an'Andriamanitra ny fisakaizany izao tontolo izao? amy ny izany, izay teho sakaiza ny izao tontolo izao, dia fahavalo n'Andriamanitra izy.

5 Atao nareo fa miteny foana va ny Soratra Masina, Ny fanahy izay mitoetra anaty 'ntsikia mila hialona?

6 Fa izy manome fahasoavana bebe kokoa. Fa hoy izy, Andriamanitra manohitra ny mpiavonavona, fa manome fahasoavana ho any ny manetry tena.

7 Koa amy ny izany, maneke an'Andriamanitra hianareo. Manohera ny devoly, ary dia handositra anareo izy.

8 Manatona an'Andriamanitra,
ary izy hanatona anareo. Hia-
nareo mpanota, sasao madio ny
tàna'nareo; ary hianareo mpi-
roa saina, diovy ny fo nareo.
9 Oria, ary isaony, ary itoma-
nio: ary modia fisaonana ny fio-
meheza'nareo, ary ho fahalahe-
lovana ny fifalia'nareo.
10 Manetre tena eo anatrehany
ny Tompo, ary izy hanandratra
anareo.
11 Aza miteny hifanaratsy, ra-
halahy. Izay miteny hanaratsy
ny rahalahy ny, ary manameloka
ny rahalahy ny, dia miteny ha-
naratsy ny lalàna, ary maname-
loka ny lalàna: fa raha hianao
manameloka ny lalàna, tsy mpa-
nao ny any lalàna, fa mpitsara
hianao.
12 Iray hiany no mpanome
lalàna sy mpitsara, izay maha-
vonjy sy mahavery: iza hianao
izay mitsara ny hafa?
13 Avia ankehitriny hianareo
izay manao hoe, Anio na ampitso
izahay hankany amy ny izay ta-
nàna, ary hitoetra any herintao-
na, ary hanao varotra, sy haha-
zo tombony:
14 Izay tsy mahalala ny ho
rahampitso. Fa inona ny ai'
nareo? Dia zavona tokoa, izay
miseho vetivety, ary dia levona.
15 Fa izao no tokony ho lazai'
nareo hoe, Raha sitra-po ny
Tompo, ka velona izahay, dia
hatao nay ity na iroa.
16 Fa hianareo mirehareha
ankehitriny amy ny fandokafa'
nareo: ratsy ny fireharehana re-
hetra toy izany.
17 Koa amy ny izany, izay
mahalala hanao soa, ka tsy ma-
nao, dia heloka ho azy izany.

## TOKO V.

Avia ankehitriny hianareo ma-
nankarena, mitomania, ary mi-
dradradradrà no ho ny fahalelo-
vana izay hanjoa.
2 Ny hare'nareo ho lo, ary ny
fitafia'nareo ho lani'ny ny fositra.
3 Ny volamena sy ny volafotsy
nareo harafesina; ary ny hara-
fesi'ny ho vavolombelona hiam-
panga anareo, ary handany ny
nofo tahaky ny afo. Hianareo
efa nihary ho amy ny andro fa-
rany.
4 Indro, ny karama ny mpi-
asa izay mijinja ny saha nareo,
izay ambakai'nareo, dia mitarai-
na: ary ny fitarainany izay mi-
jinja efa niditra tamy ny sofiny
ny Tompo ny maro.
5 Hianareo efa velona tamy ny
fy tambony tany, ary nanao izay
filan-dratsy; hianareo efa nama-
hy ny fo nareo tahaky ny ho
amy ny andro famonoana.
6 Hianareo efa nanameloka,
hianareo efa namono ny mari-
na; izy tsy manohitra anareo.
7 Koa amy ny izany, mahare-
ta, rahalahy, mandrapihiavi'ny
ny Tompo. Indro, ny mpam-
boatra ny tany miandry ny voka-
tsoa amy ny tany, ka maharitry
izany mandrapahazo'ny ny ra-
nonorana aloha sy aoriana.
8 Mahareta kosa hianareo;
mampahareza ny fo nareo: fa
antomotra ny fihiaviany ny Tom-
po.
9 Aza mifanome alahelo, raha-
lahy, fandrao hahazo heloka hi-
anareo: indro, ny mpitsara mi-
janona eo anilany ny varavarana.
10 Rahalahy ko, alao ho fiana-
rana ny fandeferany ny ratsy sy
ny faharetana, ny mpaminany
izay efa niteny tamy ny anarany
ny Tompo.
11 Indro, fa atao nay ho fina-
ritra izay maharitra. Hianareo
efa nandre ny faharetany ny Jo-
ba, ary hianareo efa nahita ny
farany ny Tompo; fa mianatra
sy mamindra-fo indrindra ny
Tompo.
12 Fa mihoatra ny zavatra re-
hetra, rahalahy ko, aza miania-

na, na amy ny lanitra, na amy
ny tany, na amy ny fianianana
hafa akory aza: fa avelao ny fa-
neky nareo, ho eny; ary ny fan-
dà nareo, ho tsia; fandrao ma-
hazo heloka hianareo.
13 Misy mandefitra ny ratsy
va amy nareo? avelao izy hiva-
vaka. Misy izay finaritra va
amy nareo? avelao izy hihira
salamo.
14 Misy marary va amy nareo?
avelao izy hampaka ny loholona
ny fiangonana; ka hampivavahi'
ny ho azy, ka manosotra azy
amy ny solikia amy ny anarany
ny Tompo:
15 Ary ny fivavaky ny finoana
hamonjy ny marary, ary ny Tom-
po hanangana azy; ary raha
nanota izy, dia avela ny ny he-
lo'ny.
16 Mifanekea heloka hianareo,
ary mifampivavaha hianareo,
'mba ho sitrana. Ny fivavaky
ny marina mahatratra be.
17 I Eliasa, olona iray fahale-
mena amy 'ntsikia, ary izy ni-
vavaka mafy 'mba tsy hilatsa-
ha'ny ny ranonorana: ary dia
tsy nila tsaka tamy ny tany ny
ranonorana telo taona sy enim-
bolana.
18 Ary izy dia nivavaka indray,
ary ny lanitra dia nandatsaka
ny orana, ary ny tany dia naha-
vokatra.
19 Rahalahy, raha misy diso
ny fahamarinana amy nareo, ary
misy mampibebaka azy;
20 Avelao izy hahafantatra, fa
izay mampibebaka ny mpanota
amy ny fahadisoany ny aleha
ny, dia hamonjy fanahy amy ny
fahafatesana, ary dia hanarona
heloka be.

---

## NY EPISITILY VOALOHANY

NO SORATA'NY

# PETERA TAMY NY REHETRA.

TOKO I.

1 PETERA apositaoly ny Jesosy
Kraisty, ho any ny mpivahiny,
izay efa niely tany Pontiosa, Ga-
latia, Kapadokia, Asia, ary Bi-
tinia,
2 Ny no fidina manaraky ny fa-
halalan' Andriamanitra Ray ha-
tr'amy ny taloha, amy ny faha-
masinany ny Fanahy, 'mba ho
fanarahana sy ny fafazany ny ra
ny Jesosy Kraisty: Ampitom-
boi'ny ho anareo anie ny faha-
soavana sy ny fiadanana.
3 Isaorana anie Andriamani-
tra sady Ray ny Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia, izay manaraky
ny famindram-po ny lehibe, efa
niteraka antsikia indray ho amy
ny fanantenana velona tamy ny
nanangana'ny any Jesosy Krais-
ty tamy ny maty,
4 Any amy ny fandovana tsy
mety lo, tsy voa loto, tsy mety
levona, tehirizi'ny any an-danitra
ho anareo,
5 Izay no tehirizi'ny ny hery
n'Andriamanitra tamy ny finoana,
ho amy ny famonjena voa oma-
na haseho ny amy ny andro fa-
rany.
6 Izay no ifalia'nareo indrin-
dra, kanefa vetivety ankehitriny,
(raha ilai'nareo,) hianareo ma-
nan'alahelo amy ny fakam-pana-
hy maro;
7 'Mba ho hita ny ny fizahan-
toetra ny finoa'nareo, izay tsara
lavitra no ho ny volamena mety
ho simba, kanefa nizaha'ny azy
tamy ny afo, ho fiderana sy fan-
kalazana, ary voninahitra amy

ny fisehoany Jesosy Kraisty:
8 Izay tsy 'mbola hita no tia
nareo; izay tsy hita nareo anke-
hitriny, fa inoana no ifalia'nareo
amy ny fifaliana tsy azo tono-
nina, sady feno voninahitra:
9 Ka mandray ny farany ny
finoa'nareo, dia famonjeny ny
fanahy.
10 Ny amy ny izany famonjena
izany nadini'ny, sady no tadiavi'
ny ny mpaminany, izay efa na-
minany ny amy ny fahasoavana
ho anareo:
11 Ka mitady izay olona, na
izay andro no nambara ny ny
Fanahy ny Kraisty, izay tanaty
ny rahateo, ny fiaretany any
Kraisty, sy ny voninahitra mana-
raky izany.
12 Tamy ny no naseho ny iza-
ny, fa tsy tamy ny tena ny, fa
ho anareo no nanompoa'ny izany
zavatra izany, izay ambara ny
amy nareo ankehitriny, izay efa
nitory ny filazan-tsara tamy na-
reo tamy ny Fanahy Masina,
izay nirahi'ny avy tany an-dani-
tra; izany zavatra izany te-ho
jere'ny ny anjely tsara.
13 Ary raha voa sikina ny va-
niany ny sai'nareo, ka mitandri-
na tsara, dia antenao hatr'amy
ny farany ny fanomezana izay
home'ny anareo amy ny fisehoa-
ny Jesosy Kraisty:
14 Tahaky ny zanaka manara-
ka, aza mitondra ny tena nareo
manaraky ny filana fahiny tamy
ny fanadala'nareo:
15 Fa raha masina izay nian-
tso anareo, dia 'mba ho masina
hianareo amy ny fitondran-tena
rehetra;
16 Fa efa no sorata'ny hoe,
'Mba ho masina hianareo anie;
fa masina aho.
17 Ary raha hianareo mivava-
ka amy ny Ray, izay tsy mizaha
tavan'olona, raha mitsara mana-
raky ny asa ny ny olona rehetra,
hianareo dia mandany ny fivahi-
nia'nareo ety amy ny fataho-
rana:
18 Ka mahalala fa tsy tamy
ny zavatra mety ho lo, tahaky
ny vola fotsy, sy ny vola mena,
no nanavota'ny anareo tamy ny
fitondran-tena adala, izay azo
nareo tamy ny n'entin-drazana;
19 Fa tamy ny ra soa any
Kraisty, toy ny any zanak'ondry
tsy misy tsiny, ary tsy misy pen-
timpentina no nanavota'ny ana-
reo:
20 Ka efa no tendre'ny tokoa,
raha tsy 'mbola ary ny fanam-
bany izao tontolo izao, fa efa
naseho ny ho anareo tamy ny
izao andro farany izao,
21 Izay amy ny alala'ny mino
an'Andriamanitra, izay nanan-
gana azy tamy ny maty, ary na-
nome azy voninahitra; 'mba hi-
toera'ny ny finoana sy ny fanan-
tena'nareo amy n'Andriamani-
tra.
22 Rehefa no diovi'ny ny Fa-
nahy ny fanahy nareo tamy ny
fanarahany ny fahamarinana ho
amy ny fitiavany ny firahalahia-
na tsy miangatra, 'mba hifanka-
tiava'nareo tsara amy ny fo ma-
dio:
23 Ka teraka indray hianareo
tsy tamy ny voa ny mety ho lo,
fa tamy ny voa ny tsy mety ho
lo, dia tamy ny teny n'Andria-
manitra velona sady maharitra.
24 Fa ny nofo rehetra toy ny
ahitra, ary ny voninahitry ny
olona toy ny voniny ny ahitra.
Malazo ny ahitra, ary mihintsa-
na ny voni'ny:
25 Fa ny teny n'Andriamanitra
maharitra mandrakizay. Ary ity
no teny filazan-tsara izay tori'ny
amy nareo.

## TOKO II.

Koa amy ny izany, ario ny lo-
lom-po rehetra sy ny fitaka re-
hetra, sy ny fihatsarambelatsihy,
sy ny fialonana, ary ny fitenenan-

dratsy rehetra,
2 Tahaky ny zaza vao teraka,
irio indrindra ny ronono madio
amy ny teny, 'mba hitomboa'na-
reo ho amy ny famonjena amy
ny izany:
3 Fa hianareo efa nanandrana
fa tsara ny Tompo.
4 Ka manatona azy, toy ny
vato velona, lavi'ny ny olona
tokoa, fa no fidin'Andriamani-
tra sady soa,
5 Hianareo no aori'ny kosa ta-
haky ny vato velona, ho tranom-
panahy, sy fisoronana masina,
hanala voady any fanahy, sitrak'
Andriamanitra amy ny Jesosy
Kraisty.
6 Fa efa 'mby eo amy ny Sora-
tra Masina hoe, Indro, izaho
mametraka ao i Ziona vato fehy
zorony indrindra, sady no fidina
no soa: ary izay mino azy tsy
ho menatra.
7 Ary dia soa amy nareo izay
mino: fa amy ny tsy maneky,
ny vato izay no lavi'ny ny mpa-
nao trano, no tonga fehy zorony
indrindra,
8 Ary vato mahatafintohina, sy
vatolampy mahasolafaka, izay
tafintohina ka tsy maneky ny
teny: ho amy ny izay no nanen-
dre'ny azy koa.
9 Fa hianareo zana-pidina, fi-
soronana manjaka; firenena ma-
sina, olona navota'ny; 'mba hi-
laza'nareo ny fomba ny izay
niantso anareo, hiala amy ny
maizina hankany amy ny maza-
va ny mahagaga:
10 Izay tsy olona fahiny, fa
ankehitriny olon'Andriamanitra;
izay tsy namindra'ny fo, fa an-
kehitriny efa namindra'ny fo.
11 Ry malala, izaho mifona
amy nareo toy ny vahiny sy ny
mpivahiny, 'mba hifady ny filany
ny nofo, izay miady amy ny
fanahy;
12 Ka mitondra tena tsara amy
ny Jentilisa: fa amy ny izay
anendrikendreha'ny anareo toy
ny mpanao ratsy, fa raha mahita
ny soa atao nareo, dia hankala-
za an'Andriamanitra amy ny an-
dro famangiana.
13 Ary ekeo nareo ny fanen-
drena rehetra atao ny ny olona
amy ny fitiava'nareo ny Tompo:
na ny mpanjaka toy ny loha ny;
14 Na ny mpanapaka izay ni-
rahi'ny ho fampijaliana izay
manao ratsy, fa ho fiderany izay
manao soa.
15 Fa izany no sitra-po n'An-
driamanitra 'mba hampangina'
nareo ny tsy fahalalany ny olona
adala amy ny fanavan-tsoa:
16 Ho tahaky ny afaka, ary
aza manana ny fahafaha'nareo
ho fanaronany ny ratsy, fa ho
tahaky ny mpanompo an'An-
driamanitra.
17 Omeo voninahitra ny olona
rehetra. Tiavo ny firahalahia-
na. Matahora an'Andriama-
nitra. Omeo voninahitra ny
Mpanjaka.
18 Hianareo mpanompo, ekeo
ny tompo nareo amy ny fataho-
rana rehetra; tsy amy ny tsara
sy ny malemy fanahy hiany, fa
amy ny saro-po koa.
19 Fa tsara izany, raha misy
olona mandefitra alahelo, ka
miaritra amy ny tsy marina no
ho ny fisainana ny an'Andria-
manitra.
20 Fa inona no laza, raha
handefitra tsara no ny diso, ka
no kapohi'ny hianareo? fa raha
handefitra tsara no ny manao
soa, ka miaritra izany, dia izany
no sitrak'Andriamanitra.
21 Fa izany no niantsoa'ny
anareo: fa i Kraisty aza efa
nandefitra nisolo anareo, ka
mamela fianarana ho anareo,
'mba hianara'nareo ny dia ny:
22 Izay tsy nanota, ary tsy
nisy fitaka tao amy ny vava ny:
23 Izay, raha no haratsi'ny,
dia tsy nanaratsy indray; raha

niaritra, dia tsy nampitahotra; fa natoky izay mitsara marina izy:
24 Izay efa nitondra ny hahota'ntsikia tamy ny tena ny tamy ny hazo fijaliana, 'mba ho faty amy ny ota isikia, ary ho velona ho amy ny fahamarinana: amy ny fivatra'ny no sitrana hianareo.
25 Fa hianareo efa toy ny ondry diso; fa ankehitriny efa naveri'ny tamy ny Mpiandry ondry sy ny Mpitandrina ny fanahy nareo.

## TOKO III.

Dia toy izany koa, hianareo vehivavy, manekea ny vady nareo; fa raha misy tsy maneky ny teny, 'mba ho azo ny amy ny fitondrany ny vavy tena, fa tsy amy ny teny;
2 Raha hita ny fa madio ny fitondra-tena nareo amy ny fanajana.
3 Aza avela ny firavaha'ny ho any izay ao ivelany, amy ny firandranam-bolo, sy amy ny firavabolamena, na amy ny fiakanjoana;
4 Fa avelao ny lehilahy am-po miafina hiravaka amy ny tsy mety ho lo, dia amy ny fanahy malemy, sady miadana, izay atao ny ho soa indrindra eo imaso n'Andriamanitra.
5 Fa tahaky izany hiany no niravaha'ny ny vehivavy masina fahiny, izay natoky an'Andriamanitra, ka naneky ny vady ny:
6 Dia tahaky any Saraha naneky any Abirahama, ka nanao azy tompo: dia zana'ny hianareo, raha manao soa, ary tsy matahotra ny fampitahorana akory.
7 Dia toy izany koa, hianareo lehilahy, miaraha mitoetra amy ny, manaraky ny fahalalana, ka manome voninahitra ny vavy tahaky ny amy ny fanaka malemy kokoa, ary tahaky ny mpiara-mandova ny fahasoavany ny fiainana; 'mba tsy ho sakana'ny ny fivavaha'nareo.
8 Farany, miraisa saina hianareo rehetra, miaraha mandefitra, ka misakaiza tahaky ny mpirahalahy, mifamindra-fo, mifanaja;
9 Tsy mamaly ratsy amy ny ratsy, na ny fanaratsiana amy ny fanaratsiana: fa tsy izany, fa aleo misaotra, ka mahafantatra fa izany no niantsoa'ny anareo 'mba handova ny fitahiana.
10 Ary izay ta-hanam-piainana sy ta-hahita ny andro soa, avelao izy hiaro ny lela ny amy ny ratsy, sy ny molo'ny 'mba tsy hitenena'ny izay fitaka:
11 Avelao izy hiala amy ny ratsy, ary hanao soa; avelao izy hitady fiadanana sy hanaraka azy.
12 Fa ny maso ny ny Tompo mitsinjo ny marina, ary malady ny sofi'ny hihaino ny fivavaha'ny: fa ny tava ny ny Tompo manohitra ny mpanao ratsy.
13 Ary iza no hanao ratsy amy nareo, raha mpianatry izay soa hianareo?
14 Fa finaritra hianareo, raha miaritra amy ny fitiavany ny fahamarinana hianareo: ary aza matahotra ny fampitahora'ny, ary aza malahelo hianareo;
15 Fa mahamasìna an'Andriamanitra Tompo ao am-po nareo: ary miomàna mandrakariva hamaly amy ny fahalemempanahy, sy ny fanajana, izay manontany amy nareo ny amy ny fanantenana izay anaty nareo:
16 Ka manana fisainana tsara; 'mba ho menatra izay manaratsy ny fitondran-tena nareo tsara, izay amy ny Kraisty, amy ny izay anendrikendreha'ny hianareo toy ny mpanao ratsy.
17 Fa tsara tsara kokoa, raha sitra-po n'Andriamanitra izany, 'mba hiaritra raha manao sca

no ho ny manao ratsy.
18 Fa i Kraisty aza 'mba efa
niaritra indray mandeha tamy
ny fahotana, ny marina amy ny
tsy marina, 'mba hitondra'ny
antsikia any amy n'Andriama-
nitra, ka no vonoi'ny tokoa raha
tamy ny nofo, fa no velomi'ny
tamy ny Fanahy:
19 Izy no nandehana'ny sy ni-
toria'ny teny tamy ny fanahy tao
an-trano maizina;
20 Izay tsy naneky fahiny, ra-
ha niandry ny fahari-po n'An-
driamanitra tamy ny andro ny
Noa, raha 'mbola amboari'ny ny
fiara, dia vitsy no teo no vonje'
ny tamy ny rano, dia izany hia-
ny, fanahy valo.
21 Ary ny tena ny izany no
batisa mamonjy antsikia anke-
hitriny amy ny fananganany any
Jesosy Kraisty tamy ny maty,
(ka tsy fanesorany ny fahaloto-
any ny nofo, fa valy ny ny fisai-
nana tsara amy n'Andriamani-
tra :)
22 Izay efa lasa tany an-dani-
tra, dia ao amy ny tànana anka-
vanan'Andriamanitra, ka nam-
paneke'ny azy ny anjely, sy ny
fahefana, ary ny hery.

## TOKO IV.

Ary raha i Kraisty niaritra tamy
ny nofo hisolo antsikia, dia ma-
hareza kosa hianareo amy ny
izany firaisam-panahy izany: fa
izay efa niaritra tamy ny nofo,
no efa nitsahatra tamy ny faho-
tana;
2 'Mba tsy handania'nareo in-
tsony ny andro sisa amy ny nofo,
manaraky ny filany ny olona, fa
manaraky ny sitra-po n'Andria-
manitra.
3 Fa aoka ny andro lasa amy
ny fiaina'ntsikia hanao ny sitra-
po ny Jentilisa, raha isikia nan-
deha tamy ny fijangajangana,
filana, fileontoaka, fisokoana, fi-
mamoana, sy ny fahavetavetany
ny sampy:
4 Izany no mahagaga azy, no
tsy miara-mihazakazaka amy ny
hianareo amy ny izany fijejoje-
joana izany, ka dia miteny ratsy
anareo izy:
5 Izay hanambara amy ny izay
voa vonona hitsara ny maty sy
ny velona.
6 Fa izany no nitoria'ny ny fila-
zan-tsara tamy ny izay maty,
'mba ho tsarai'ny izy manaraky
ny olona amy ny nofo, ary 'mba
ho velomi'ny izy manaraka an'
Andriamanitra amy ny fanahy.
7 Fa efa antomotra ny farany
ny zavatra rehetra: koa amy ny
izany tandremo tsara, ary miam-
bena amy ny fivavahana.
8 Ary mihoatra no ho ny zava-
tra rehetra, mifankatiava tsara:
fa ny fifankatiavana manarona
ny heloka be.
9 Mifampiandranoa, fa aza mi-
monomonona.
10 Samia mifanompo mana-
raky ny fanomezana azo ny, dia
tahaky ny mpitandrina ny faha-
soavana maro an'Andriamanitra.
11 Raha misy miteny, avelao
izy hiteny manaraky ny teny
n'Andriamanitra; raha misy ma-
nompo, avelao izy hanao izany
manaraky ny hery izay nomen'
Andriamanitra azy: 'mba han-
kalaza'ny an'Andriamanitra a-
my ny zavatra rehetra amy ny
Jesosy Kraisty, ho azy anie ny
voninahitra sy ny hery mandra-
kizay mandrakizay. Amena.
12 Ry malala, aza gaga ny amy
ny fahamaimaizana izay amy
nareo ho fizahan-toetra anareo,
tahaky ny misy zavatra maha-
gaga manjo anareo:
13 Fa mifalia tahaky izay mim-
bona ny fiaretany Kraisty: 'mba
hifalia'nareo kosa amy ny fifa-
liana indrindra, raha haseho ny
ny voninahi'ny.
14 Finaritra hianareo raha ho
haratsi'ny no ho ny anarany ny

Kraisty; fa ny fanahy ny voni-
nahitra sy ny an'Andriamanitra
mipetraka amy nareo: izy no
fitenenan-dratsy azy, fa hiana-
reo no fankalazana azy.
15 Fa aza avela hisy amy na-
reo hiaritra tahaky ny mpamono
olona, na tahaky ny mpangala-
tra, na tahaky ny mpanao ratsy,
na tahaky ny mpitandrina ny
an'olona.
16 Fa raha misy miaritra taha-
ky ny Kraistiana, aza avela ho
menatra izy; fa avelao izy han-
kalaza an'Andriamanitra amy ny
izany.
17 Fa avy ny andro, ka tsy hay
tsy hatombo'ny ny fitsarana amy
ny trano n'Andriamanitra: ary
raha atomboka voalohany amy
'ntsikia izany, hanao ahoana ny
farany izay tsy maneky ny fila-
zan-tsara n'Andriamanitra?
18 Ary raha saiky tsy voa
vonjy ny marina, aiza no hise-
hoa'ny ny tsy mivavaka marina
sy ny mpanota.
19 Koa amy ny izany, avelao
izay miaritra manaraky ny sitra-
po n'Andriamanitra, hatoky azy
amy ny fitehirizany ny fanahy
ny amy ny fanaovan-tsoa, taha-
ky izay marina Mpanisy izao
tontolo izao.

## TOKO V.

Izaho mananatra ny loholona
izay amy nareo, fa namany ny
loholona koa aho, sady vavo-
lombelona ny fiaretany ny Krais-
ty, sy mpimbona ny voninahitra
haseho ny koa:
2 Afahazo ny ondry n'Andria-
manitra izay amy nareo, ka mi-
tandrina azy, tsy amy ny fane-
rena, fa amy ny sitra-po: ary
tsy amy ny tambim-bola amy
'nkarena, fa amy ny fanahy
tsara;
3 Tsy tahaky ny tompo ny ny
lova n'Andriamani tra, fa ho fia-
narany ny ondry.
4 Fa raha hiseho ny Loha ny
ny mpiandry, dia hahazo ny sa-
troboninahitra tsy ho levona hia-
nareo.
5 Ary hianareo izay 'mbola ta-
nora fanahy kosa, manekea ny
loholona. Ary dia mifaneke hia-
nareo rehetra, ary mitafia ny
fanetren-tena: fa Andriamani-
tra manohitra ny miavonavona,
ary manome fahasoavana ho
any ny manetry tena.
6 Koa amy ny izany, manetrea
tena ambany ny tàna-mahery
n'Andriamanitra, 'mba hanan-
drata'ny anareo amy ny fitoan'-
andro:
7 Apetraho amy ny fiahia'na-
reo rehetra; fa izy mitandrina
ny ho anareo.
8 Mahaiza mitondra tena, miam-
bena; fa ny devoly no fahavalo
nareo mandehandeha tahaky ny
liona mierona, ka mitady izay
hateli'ny:
9 Sakano mafy izy amy ny
finoana, fa fantatr'areo fa man-
defitra izany fiaretana izany ny
rahalahy nareo, izay amy ny
izao tontolo izao.
10 Ary ny Andriamanitra ny
fahasoavana rehetra, izay efa
niantso antsikia ho any amy ny
voninahi'ny mandrakizay amy
ny Jesosy Kraisty, rehefa mia-
ritra vetivety hianareo, hahatan-
teraka, hamboatra hahery, ham-
pitoetra anareo.
11 Ho azy anie ny voninahitra,
sy ny hery mandrakizay man-
drakizay. Amena.
12 Efa no sorata'ko fohy fohy
tamy nareo tamy ny Silivanosy,
izay atao ko rahalahy mazoto
hananatra anareo, sy hanam-
bara fa izany no fahasoavana
marina an'Andriamanitra izay
itoera'nareo.
13 Ny fiangonana any Babilo-
na, mpiara-mifantina amy nareo,
manao veloma anareo; ary i
Marikosy zanak'o.

14 Mifanaova veloma amy ny
fanorohany ny fitiavana. Fiada-
nana anie ho amy nareo rehetra
izay amy ny Kraisty Jesosy.

# NY EPISITILY FAHAROA

## NO SORATA'NY

# PETERA TAMY NY REHETRA.

### TOKO I.

I SIMEONA Petera, mpanompo sy
ny apositaoly ny Jesosy Kraisty,
ho any izay efa nahazo ny finoa-
na soa tahaky ny anay, tamy ny
fahamarinan' Andriamani 'tsikia
sy Jesosy Kraisty, Mpamonjy:
2 Hampitomboi'ny amy nareo
anie ny fahasoavana sy ny fia-
danana amy ny fahalalana an'
Andriamanitra sy any Jesosy
Kraisty Tompo 'ntsikia.
3 Manaraky ny nanomeza'ny
ny hery n'Andriamanitra antsi-
kia, izay zavatra rehetra ilaina
ho amy ny fiainana sy ny fiva-
vahana marina, amy ny fahala-
lany izay efa niantso antsikia ho
amy ny voninahitra sy ny hery:
4 Tamy ny izay nanomeza'ny
antsikia ny fikiasana lehibe in-
drindra no soa; 'mba himbona'
nareo ny fomba n'Andriamanitra
amy ny izany, raha nandositra
ny fahalotona izay amy ny filana
amy ny izao tontolo izao.
5 Ary 'mba hanava'ny izany,
atavy izay zoto rehetra, ampi-
raiso ny hery amy ny finoa'na-
reo; ary fahalalana amy ny hery;
6 Ary onony amy ny fahala-
lana; ary faharetana amy ny
onony; ary fivavahana marina
amy ny faharetana;
7 Ary ny fitiavany ny mpira-
halahy amy ny fivavahana ma-
rina; ary ny fitiavana amy ny
fifankatiavany ny mpirahalahy.
8 Fa sady ao anaty nareo iza-
ny zavatra izany no mitombo,
dia tsy avela ny ho malaina, na
ho tsy vanona hianareo amy ny
fahalalana any Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia.
9 Fa jamba izay tsy manana
izany zavatra izany, sady mi-
kimpy ny maso ny no manadino
ny fahadiova'ny tamy ny faho-
tana fahiny.
10 Fa aleo izany, rahalahy,
hahazoto tsara hampitoetra ny
fiantsoana sy ny fifidiana'ny
anareo: ary raha manao izany
zavatra izany, dia tsy ho lavo
mandrakizay hianareo:
11 Fa izany no anomeza'ny
malalaka ho anareo fidirana any
amy ny fanjakana mandrakizay
ny Tompo 'ntsikia, sady Jesosy
Kraisty Mpamonjy.
12 Ary amy ny izany, tsy ha-
dino ko hampahatsiaro anareo
mandrakariva ny amy ny izany
zavatra izany, kanefa fantatr'
areo, sady efa nampitoera'ny
tamy ny izao fahamarinana izao.
13 Fa atao ko marina raha
'mbola ao amy ny ity lay ity aho,
hampazoto anareo amy ny fam-
pahatsiarovana anareo;
14 Ka mahalala fa tsy mahay
tsy ho faingiana ny hamela'ko
ity lay ko ity, dia toy izay nase-
ho ny Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia tamy ko.
15 Ary amy ny izany, dia ni-
tandrina tsara aho 'mba ho azo
nareo hahatsiaro izany zavatra
izany mandrakariva rehefa maty
aho.
16 Fa izahay tsy nanaraky ny
arira no foroni'ny tamy ny fana-
van-tsaina, raha izahay nampa-
hafantatra anareo ny hery sy ny

fihaviany Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia, fa efa hita ny maso nay ny fahalehibe'ny.

17 Fa izy nahazo laza sy ny voninahitra tamy n'Andriamanitra Ray, raha nankao amy ny, ny feo toy izany avy tamy ny voninahitra lehibe indrindra, ka manao hoe, Ity no Zanak'o malala ko, izay sitra'ko.

18 Ary izany feo izany avy tany an-danitra efa re nay, raha teo amy ny, tany an-tendrombohitra masina izahay.

19 Izahay koa manana ny teny faminaniana izay marimarina kokoa; raha mitandrina izany hianareo, dia manao tsara, toy ny jiro mahazava amy ny fitoerana maizina mandrapa-hazava ny andro, ary mandra-piposaky ny fitarik'andro am-po nareo:

20 Ka mahalala izany aloha, fa ny faminaniany ny Soratra Masina tsy avy tamy ny famoronan'olona saina.

21 Fa tsy ny sitra-po ny ny olona no nihiavia'ny ny faminaniana fahiny; fa ny olona masina an'Andriamanitra no nilaza tahaky ny nanindria'ny ny Fanahy Masina azy.

## TOKO II.

Fa nisy mpaminany sandoka koa tamy ny olona, dia tahaky ny hisy mpampianatra sandoka kosa amy nareo, izay hampiditra mangingina sain kafa manimba, ary mandà ny Tompo izay nividy azy, ka dia mahatonga ny fahaverezana faingiana amy ny tena ny.

2 Ary maro no hanaraky ny fahalotoana; fa izy no fitenenandratsy ny làlany ny marina.

3 Ary amy ny fahihirana no hanaova'ny anareo vola aminkarena amy ny teny mamitaka: fa ny fampijalia'ny fahiny tsy mahela, ary ny fahavereza'ny tsy mitaredretra.

4 Fa raha Andriamanitra tsy namela ny anjely izay efa nanota, fa no roahi'ny ho amy ny helo, ary nafato'ny tamy ny gadra fahamaizinana, 'mba ho tehirizi'ny ambara-pihiavy ny fitsarana;

5 Ary tsy namela ny tany taloha, fa namonjy any Noa, ny mpitory ny fahamarinana, lay iray tamy ny izy valo, raha nenti'ny ny safotra tamy ny tany ny ratsy fanahy;

6 Ary raha nampodi'ny ny tanàny ny Sodoma sy Gomora ho lavenona, dia nampijaly azy tamy ny fandravana, ka natao ny ho fianarany izay ho ratsy fanahy;

7 Fa namonjy any Lotra marina, ory no ho ny fahalotoany ny fitondran-tena ny ny olona ratsy fanahy:

8 (Fa izany lehilahy marina izany, raha nitoetra tamy ny, ka no ny nahita sy nandre, dia nampahory ny fanahy ny marina isan'andro isan'andro tamy ny asa tsy mety;)

9 Ny Tompo no mahalala hamonjy ny mpivavaka marina amy ny fakam-panahy, ary hitahiry ny meloka ho amy ny andro fitsarana 'mba hampijali'ny:

10 Fa mainkia izay mandeha manaraky ny nofo amy ny filany ny fahotana, ary manaratsy ny fanapahana. Olon-tsahisahy no maditra, sady tsy matahotra hiteny ratsy ny manam-boninahitra.

11 Fa ny anjely aza mihoatra aza amy ny fahatanjahana sy ny hery, tsy mitondra fiampangana hiteny ratsy azy eo anatrehany ny Tompo.

12 Fa izany olona izany tahaky ny biby, tsy manan-tsaina, atao ny ho fisamborana sy ho fanimbana, ka miteny ratsy izay zavatra tsy fanta'ny; ary dia haringia'ny izy amy ny fahota'ny;

13 Ary handray ny valy ny tsy
fahamarinana, ka atao ny ho
finaritra hanao lalao ratsy raha
amy ny andro. Feno pentim-
pentina sy tsiny izy; ka mive-
lom-py amy ny famitaha'ny, ra-
ha mihinana amy nareo izy;
14 Ka manana maso feno fi-
jangajangana, ary tsy mitsahatra
manao; ka mitaona ny miova
fanahy: izy nampazatra ny fo
ny tamy ny fahihirana; dia za-
naky ny ozona:
15 Rehefa mandao ny làlana
mahitsy, dia nivily izy, ka ma-
naraka ny làlany Balama za-
naky Bosora, izay tia ny tamby
ny tsy fahamarinana;
16 Fa nanari'ny izy, no ho ny
fahota'ny: ny ampondra moana
nanao feo n'olona, ka nandrara
ny hadalany ny mpaminany.
17 Ireo no loharano ritra, ary
rahona entin-tafiodrivotra; ka
tehirizi'ny ho azy ny fahamainti-
sany ny fahamaizinana mandra-
kizay.
18 Fa raha izy miteny fiavo-
navonana be, dia mitaona amy
ny filany ny nofo, amy ny faha-
lotoana, izay efa saiky nadosi-
tra izay velona amy ny fahadi-
soana.
19 Raha izy nikiasa hamotso-
tra azy, ny tena ny dia andevo
ny fahavetavetana: fa izay ma-
haresy ny olona, dia andevo ny
izany izy.
20 Fa raha nandositra ny faha-
lotoana izao tontolo izao tamy
ny fahalalany ny Tompo sy Je-
sosy Kraisty Mpamonjy, fa raha
voa singotra indray amy ny
izany, dia resy izy, ny fara'ny
ho ratsy no ho ny voaloha'ny.
21 Fa tsara ho azy, raha tsy
nahalala ny làlana ny fahama-
rinana no ho ny rehefa fanta'ny
izy, hiala amy ny didy ny masi-
na, izay nambara ny tamy ny.
22 Fa efa tonga tamy ny toy
ny ohabolana marina hoe, Ny
amboa miverina indray amy ny
loa'ny; ary ny kisoa vao sasa
mihosina amy ny fotaka.

TOKO III.

Ry malala, ity episitily fahaha-
roany sorata'ko amy nareo an-
kehitriny; izay ampahazotoi'ko
ny sai'nareo marina amy ny fa-
hatsiarovana:
2 'Mba hahatsiarova'nareo ra-
hateo ny teny izay no teneni'ny
ny mpaminany masina, sy ny
didy nay apositaoly ny Tompo
sady Mpamonjy:
3 Ka mahalala izany aloha, fa
ho avy ny mpaneso amy ny an-
dro farany, ka mandeha amy ny
fanesoana manaraky ny fila'ny.
4 Ary manao hoe, Aiza ny fi-
kiasany ny fihiavia'ny? fa fony
nody mandry ny razana, dia ma-
haritra ny zavatra rehetra fony
nanaova'ny izao tontolo izao.
5 Fa izany no tia ny tsy ho
fantatra, fa tamy ny teny n'An-
driamanitra no nanava'ny ny la-
nitra fony taloha, ary ny tany
nievotra tamy ny rano, sady amy
ny rano:
6 Izay nanimba ny tany taloha,
raha voa safotra izy:
7 Fa ny lanitra sy ny tany an-
kehitriny no foroni'ny tamy ny
teny ny, ka no tehirizi'ny ho
dora'ny ho amy ny andro fitsa-
rana sy ny fanimbany ny ratsy
fanahy.
8 Fa, ry malala, aza manadino
izao zavatra iray loha izao, fa ny
indray andro amy ny Tompo toy
ny arivo taona, ary ny arivo tao-
na toy ny indray andro,
9 Ny Tompo tsy mahela ny
fikiasa'ny tahaky ny fahelana
no haveri'ny ny sasany; fa izy
mahari-po amy 'ntsikia, ka tsy
tia ny hisy ho faty, fa 'mba ho
amy ny fibebahana izy rehetra.
10 Fa ho avy ny andro ny
Tompo tahaky ny fihaviany ny
mpangalatra; amy ny izany no

hahafoana'ny ny lanitra amy ny
fihorohoroana be, dia ho levona
ny zavatra rehetra amy ny faha-
fanana be, ary ho dora'ny avo-
koa ny tany sy ny asa ao amy ny.
11 Ary amy ny izany, raha ho
levona izao zavatra rehetra izao,
olona hanao ahoana hianareo
amy ny fitondran-tena masina sy
ny fivavahana marina,
12 Ka miandry sy maniry ny
fihaviany ny andro n'Andriama-
nitra, amy ny izay no hahalevo-
na'ny rehefa mirehitra ny afo,
ary hiempo ny tena ny ny zava-
tra rehetra amy ny fahafanana
be?
13 Kandrefa isikia, manaraky
ny fikiasana, dia manantena la-
nitra vaovao sy tany vaovao,
izay itoera'ny ny fahamarinana.
14 Koa amy ny izany, ry mala-
la, raha manantena izany zava-
tra izany hianareo, dia mazotoa
'mba ho ao amy ny, ka tsy ha-
nan-tsiny amam-pondro amy ny
fiadanana.
15 Ary ny fahari-po ny Tom-
po 'ntsikia atao ny ho famon-
jena; tahaky ny efa no sorata'
ny Paoly rahalahy malala 'ntsi-
kia tamy nareo, manaraky ny
fahahendrena nome'ny azy;
16 Tahaky ny amy ny episitily
rehetra koa, ka no lazai'ny teo
izany zavatra izany; amy ny
izay misy zavatra sasany saro-
pantarina, izay no tere'ny ny
olona tsy mety mianatra sy ny
miovaova, tahaky ny atao ny ny
Soratra Masina sasany koa ho
fandringiana'ny.
17 Ary hianareo, ry malala, ka
mahalala izany rahateo, tandre-
mo fandroa ho taomi'ny ny sa-
sany hianareo amy ny famitaha-
ny ny ratsy fanahy, ka dia ho
lavo amy ny faharetana hiana-
reo.
18 Ary mitomboa anie hianareo
amy ny fahasoavana sy ny fa-
halalany ny Tompo 'ntsikia, sa-
dy Jesosy Kraisty Mpamonjy.
Ho azy anie ny voninahitra
ankehitriny ary ambarakizay
Amena.

---

## NY EPISITILY VOALOHANY

NO SORATA'NY

# JAONY TAMY NY REHETRA.

### TOKO I.

Izay hatr'amy ny taloha, izay
efa re nay, izay efa hita ny maso
nay, izay efa no jere'nay, ary
izay efa no tsapai'ny ny tàna'
nay, amy ny teny fiainana;
2 (Fa efa naseho ny ny fiaina-
na, ary izahay efa nahita, sy na-
nambara, ary nilaza tamy nareo
ny fiainana mandrakizay, izay
tamy ny Ray, sady efa naseho
ny tamy nay;)
3 Izay efa hita nay sy re nay
no tori'nay amy nareo, 'mba ha-
hazoa'nareo fihavanana amy nay
koa: ary ny fihavana'nay amy
ny Ray tokoa, sy Jesosy Kraisty
Zana'ny.
4 Ary izany zavatra izany no
sorata'nay amy nareo, 'mba ho
tanteraka ny fifalia'nareo.
5 Ary ity no filazana izay re
nay tamy ny, ary ambara nay
amy nareo, fa mazava no An-
driamanitra, ary tsy misy maizi-
na akory ao amy ny.
6 Raha isikia milaza fa mana-
na fihavanana amy ny isikia, ka-
nefa mandeha amy ny maizina,
dia mandaingia isikia, ary tsy
manao ny marina.

7 Raha isikia mandeha amy
ny mazava, tahaka azy amy ny
mazava, dia mihavana isikia,
ary ny ra ny Jesosy Kraisty Za-
na'ny no mahadio antsikia amy
ny fahotana rehetra.
8 Raha isikia manao hoe, tsy
manan-keloka isikia, dia mami-
ta-tena isikia, ary ny marina tsy
ao amy 'ntsikia.
9 Raha isikia maneky ny faho-
ta'ntsikia, dia marina sy mahitsy
izy hamela ny fahota'ntsikia, sy
hahadio antsikia amy ny heloka
rehetra.
10 Raha manao hoe, fa tsy efa
nanota isikia, dia mampandain-
gia azy isikia, ary ny teny ny
tsy ao anaty 'ntsikia.

## TOKO II.

Ranaka, izany zavatra izany
no sorata'ko amy nareo, 'mba
tsy hanota'nareo. Ary raha mi-
sy manota, isikia manam-panda-
hatra amy ny Ray, dia Jesosy
Kraisty ny marina :
2 Ary izy no avotra amy ny fa-
hota'ntsikia : ka tsy amy ny an-
tsikia hiany, fa amy ny any izao
tontolo izao koa.
3 Ary izany no ahafantara'ntsi-
kia, fa efa nahalala azy isikia,
raha mitandrina ny didy ny.
4 Izay manao hoe, Fantatr'o
izy, ary tsy mitandrina ny didy
ny, dia mpandaingia izy, ary ny
marina tsy ao amy ny.
5 Fa izay mitandrina ny teny
ny, dia tanteraka amy ny tokoa
ny fitiavan'Andriamanitra : iza-
ny no ahafantara'ntsikia fa ao
amy ny isikia.
6 Izay manao hoe, fa mitoetra
amy ny izy, dia tokony hande-
hana'ny toy izay nandehana'ny
koa.
7 Ry malala, izaho tsy ma-
noratra didy vaovao amy na-
reo, fa didy n'ela, izay efa azo
nareo fony taloha. Ny didy n'e-
la no teny izay re nareo fony
taloha.
8 Ary koa, izaho manoratra
didy vaovao amy nareo, izay
marina ao amy ny sy ao amy
nareo : fa lasa ny maizina, ary
ny mazava marina no mahazava
ankehitriny.
9 Izay manao hoe, ao amy ny
mazava izy, ary tsy tia ny raha-
lahy ny, dia ao amy ny maizina
ambarak'ankehitriny izy.
10 Izay tia ny rahalahy ny no
mitoetra amy ny mazava, ary tsy
manam-pahatafintohinana izy.
11 Fa izay tsy tia ny rahalahy
ny, no ao amy ny maizina, ary
mandeha amy ny maizina, ary
tsy hita ny izay haleha ny, fa ny
maizina efa nahajamba ny maso
ny.
12 Ranaka, izaho manoratra
amy nareo, fa efa navela ny ny
hahota'nareo tamy ny fitiava'ny
ny anara'ny.
13 Ray, izaho manoratra amy
nareo, fa hianareo efa nahalala
azy fony taloha. Ry zatovo,
izaho manoratra amy nareo, fa
hianareo efa nandresy lay ratsy.
Ranaka, izaho manoratra amy
nareo, fa hianareo efa nahalala
ny Ray.
14 Ray, izaho efa nanoratra
tamy nareo, fa hianareo efa na-
halala azy fony taloha. Ry za-
tovo, izaho efa nanoratra tamy
nareo, fa mahery hianareo, ary
ny teny n'Andriamanitra mitoe-
tra amy nareo, ary hianareo efa
nandresy lay ratsy.
15 Aza tia izao tontolo izao, na
izay zavatra amy ny izao tontolo
izao. Raha misy tia izao tontolo
izao, dia tsy manana ny fitiavany
ny Ray izy.
16 Fa izay rehetra amy ny izao
tontolo izao, ny filany ny nofo,
sy ny filany ny maso, ary ny fia-
vonavonany ny fiainana, tsy avy
amy ny Ray, fa amy ny izao
tontolo izao.
17 Fa mandalo izao tontolo

izao, sy ny fila'ny: fa izay manao ny sitra-po n'Andriamanitra no mitoetra mandrakizay.
18 Ranaka, ity no andro farany: dia tahaky ny efa re nareo, fa ho avy ny antikraisty, (mpandà ny Kraisty,) ary misy antikraisty maro ankehitriny; izany hafantara'ntsikia fa ity no andro farany.
19 Izy niala tamy 'ntsikia, satria tsy 'mba nama'ntsikia izy; fa raha nama'ntsikia izy, dia mitoetra amy 'ntsikia: fa izy efa niala 'mba haseho ny fa tsy nama'ntsikia izy rehetra.
20 Fa hianareo manana ny hosotra amy ny Iray Masina, ary fantatr'areo ny zavatra rehetra.
21 Izaho tsy nanoratra tamy nareo no tsy ahafantara'nareo ny marina, fa ny ahafantara'nareo azy, ary no ny tsy misy laingia avy amy ny marina,
22 Iza no mpandaingia, afa tsy ny mandà any Jesosy ho Kraisty? Izy no antikraisty, izay mandà ny Ray sy ny Zanaka.
23 Izay rehetra mandà ny Zanaka no tsy manana ny Ray: fa izay maneky ny Zanaka no manana ny Ray koa.
24 Koa amy ny izany, avelao hitoetra amy nareo izay re nareo fony taloha. Raha mitoetra ao amy nareo izay re nareo fony taloha, dia hitoetra ao amy ny Zanaka sy ny Ray koa hianareo.
25 Ary ity no fikiasana izay nikiasa'ny antsikia, dia fiainana mandrakizay.
26 Ny amy ny mamitaka anareo, no nanorata'ko izany tamy nareo.
27 Fa ny hosotra izay azo nareo tamy ny no mitoetra amy nareo, ary hianareo tsy mila 'mba hampianarin'olona: fa toy ny nampianari'ny izany hosotra izany anareo, sady marina no tsy laingia izany, ary mitoera ao amy ny, toy ny nampianari'ny hianareo.
28 Ary ankehitriny amy ny izany, Ranaka, tomoera amy ny; 'mba hanana'ntsikia fatokiana raha hiseho izy, ary 'mba tsy hanana'ntsikia henatra ao amy ny, amy ny fihavia'ny.
29 Raha hianareo mahalala fa marina izy, dia fantatr'areo fa natera'ny izay rehetra manao fahamarinana.

## TOKO III.

Indro, ny fitiavana lehibe, izay nome'ny ny Ray, antsikia, 'mba hantsoi'ny ho zanak'Andriamanitra isikia: koa amy ny izany, izao tontolo izao tsy mahalala antsikia, fa tsy nahalala azy izy.
2 Ry malala, zanak'Andriamanitra isikia ankehitriny, ary tsy 'mbola naseho ny izay ho toe' tsikia: fa fanta'tsikia ka ho tahaka azy isikia raha hiseho izy; fa isikia hahita azy to'azy.
3 Izay rehetra manana izany fanantenana azy izany, dia hatao ny ny tena ny ho madio tahaka azy.
4 Izay rehetra manota no mandiso ny lalàna: fa ny ota no fahadisoany ny lalàna.
5 Ary fantatr'areo fa naseho ny izy, 'mba hanesotra ny hahota 'ntsikia; ary tsy misy ota ao amy ny.
6 Izay rehetra mitoetra amy ny tsy 'mba manota: izay rehetra manota tsy nahita azy, na nahalala azy.
7 Ranaka, aza avela hisy hamitaka anareo: izay manao ny marina no marina, dia ho marina tahaka azy.
8 Izay manota no avy amy ny devoly: fa ny devoly manota fony taloha. Izany no nisehoa'ny ny Zanak'Andriamanitra, 'mba handrava' ny ny asa ny ny devoly.
9 Izay rehetra terak'Andriamanitra tsy manota; fa ny voa ny mitoetra amy ny: ary tsy

mahay manota izy, satria terak'
Andriamanitra izy.
10 Amy ny izany no isehoa'ny
ny zanak'Andriamanitra sy ny
zanaky ny devoly: izay rehetra
tsy manao marina, ary tsy tia ny
rahalahy ny, tsy avy amy n'Andriamanitra.
11 Fa izany no teny re nareo fony taloha, 'mba hifankatia isikia.
12 Tsy tahaka amy Kaina, izay
avy tamy ny lay ratsy, ary namono ny rahalahy ny. Ary nahoana no namonoa'ny azy? Satria ratsy ny asa ny, ary marina
ny any ny rahalahy ny.
13 Aza gaga hianareo, rahalahy ko, raha hala ny izao tontolo
izao hianareo.
14 Fanta'tsikia fa afaka amy
ny fahafatesana ho amy ny fiainana isikia, satria tia rahalahy
isikia. Fa izay tsy tia ny rahalahy ny, dia ao amy ny fahafatesana hiany izy:
15 Izay rehetra tsy tia ny rahalahy ny, dia mpamono olona;
ary fantatr'areo fa tsy misy mpamono olona manana ny fiainana
mitoetra amy ny.
16 Izany no ahafantara'ntsikia
ny fitiavana, fa izy nametraka ny
ai'ny hisolo antsikia: ary isikia
soa hametraka ny ain'tsikia hisolo ny rahalahy.
17 Ary izay rehetra manampananana amy ny izao fivelomana izao, ary mahita ny fahantrany ny rahalahy ny, ka mihirim-belona amy ny rahalahy ny,
inona no hitoera'ny ny fitiavan'
Andriamanitra amy ny?
18 Ranaka, aza tia amy ny
teny, na amy ny lela hiany; fa
amy ny asa ary amy ny marina.
19 Ary amy ny izany no ahafantara'ntsikia, fa avy amy ny
marina isikia, ary hampatoky ny
fo 'ntsikia eo anatreha'ny.
20 Fa raha ny fo 'ntsikia manameloka antsikia, Andriamanitra lehibe no ho ny fo 'ntsikia,
ary mahalala ny zavatra rehetra.
21 Ry malala, raha ny fo 'ntsikia tsy manameloka antsikia,
dia manan-toky amy n'Andriamanitra isikia.
22 Ary izay angatahi'ntsikia
dia azo 'ntsikia amy ny, satria
mitandrina ny didy ny isikia ary
manao izay ankasitraha'ny eo
imaso ny.
23 Fa izany no didy ny, Hinoa'
ntsikia ny anarany Jesosy Kraisty Zana'ny, ary hifankatiava'
ntsikia, tahaky ny nandidia'ny
antsikia.
24 Ary izay mitandrina ny didy
ny no mitoetra amy ny, ary izy
amy ny. Ary amy ny izany no hafantara'ntsikia, fa mitoetra amy
'ntsikia izy, dia amy ny Fanahy
izay nome'ny antsikia.

## TOKO IV.

Ry malala, aza mino ny fanahy
rehetra, fa mizaha ny fanahy
raha avy amy n'Andriamanitra
izy; fa maro ny mpaminany
sandoka lasa tamy ny izao tontolo izao.
2 Amy ny izany no ahafantara'
nareo ny Fanahy n'Andriamanitra: ny fanahy rehetra izay maneky fa i Jesosy Kraisty tonga
tamy ny nofo no avy amy n'Andriamanitra:
3 Ary ny fanahy rehetra izay
tsy maneky any Jesosy, tsy avy
amy n'Andriamanitra: ary ity
no antikraisty izay efa re nareo,
fa avy izy; ary efa amy ny izao
tontolo izao izy ankehitriny.
4 Ranaka, avy amy n'Andria
manitra hianareo, ary efa nandresy azy: satria lehibe izay amy
nareo no ho izay amy ny izao
tontolo izao.
5 Izy avy amy ny izao tontolo
izao: ary amy ny izany, dia miteny ny amy ny izao tontolo izao
izy, ary izao tontolo izao mihaino azy.
6 Avy amy n'Andriamanitra

sikia: izay mahalala an'Andria-
manitra mihaino antsikia; izay
tsy avy amy n'Andriamanitra
tsy mihaino antsikia. Amy ny
izany no ahafantara'ntsikia ny
fanahy ny fahamarinana sy ny
fanahy ny fahadisoana.
7 Ry malala, andeha hifankatia
isikia: fa ny fitiavana avy amy
n'Andriamanitra; ary izay re-
hetra tia no terak'Andriamani-
tra, ary mahalala an'Andriama-
nitra izy.
8 Izay tsy tia no tsy mahalala
an'Andriamanitra; fa fitiavana
Andriamanitra.
9 Amy ny izany no naseho'ny
ny fitiavan'Andriamanitra tamy
'ntsikia, fa Andriamanitra nani-
raka ny Zana'ny lahy tokana
tety an-tany, 'mba hameloma'ny
antsikia.
10 Amy ny izany no fitiavana,
tsy tamy ny fitiava'ntsikia an'
Andriamanitra, fa tamy ny fitia-
va'ny antsikia, ka nirahi'ny ny
Zana'ny ho avotra amy ny faho-
ta'ntsikia.
11 Ry malala, raha Andriama-
nitra tia antsikia toy izany, dia
soa hifankatia isikia.
12 Tsy misy olona efa nahita
an'Andriamanitra akory. Raha
mifankatia isikia, dia mitoetra
amy 'ntsikia ny Andriamanitra,
ary tanteraka amy 'ntsikia ny
fitiava'ny.
13 Amy ny izany no ahafanta-
ran'tsikia, fa mitoetra amy ny
isikia, ary izy amy 'ntsikia, sa-
tria nome'ny antsikia ny avy
amy ny Fanahy ny.
14 Ary isikia efa nahita ka
manambara, fa ny Ray efa na-
niraka ny Zanaka ho Mpamon-
jy izao tontolo izao.
15 Izay maneky fa Zanak'An-
driamanitra i Jesosy, Andria-
manitra mitoetra amy ny, ary
izy amy n'Andriamanitra.
16 Ary efa fanta'tsikia, sady
ninoa'ntsikia ny fitiavana izay
natao n' Andriamanitra tamy
'ntsikia. Fitiavana no Andriama-
nitra; ary izay mitoetra amy ny
fitiavana no mitoetra amy n'An-
driamanitra, ary Andriamanitra
amy ny.
17 Amy ny izany no ahatante-
raha'ny ny fitiavana amy 'ntsi-
kia, 'mba hahazoa'ntsikia fato-
kiana amy ny andro fitsarana:
fa to'azy isikia, raha amy ny
izao tontolo izao.
18 Tsy misy fatahorana amy
ny fitiavana: fa ny fitiavana
marina mahafaka ny fatahora-
na: fa ny fatahoraha mampaho-
ry. Fa izay matahotra tsy
'mbola tanteraka amy ny fitia-
vana.
19 Isikia tia azy, satria izy efa
tia antsikia voalohany.
20 Raha misy manao hoe, Iza-
ho tia an'Andriamanitra, ary tsy
tia ny rahalahy ny, dia mpan-
daingia izy: fa izay tsy tia ny ny
rahalahy ny izay hita ny, atao
ny ahoana no hitiava'ny an'An-
driamanitra izay tsy hita ny?
21 Ary izany no didy ny azo
'ntsikia tamy ny, Ka izay tia an'
Andriamanitra no tia ny rahala-
hy ny koa.

## TOKO V.

Izay rehetra mino fa i Jesosy no
Kraisty, dia terak'Andriamani-
tra: ary izay rehetra tia izay ni-
teraka, no tia izay natera'ny koa.
2 Amy ny izany no ahafantara
'ntsikia, fa tia'ntsikia izay za-
nak'Andriamanitra, raha isikia
tia an'Andriamanitra, ary mitan-
drina ny didy ny.
3 Fa izany no fitiavan'Andria-
manitra, 'mba hitandrema'ntsi-
kia ny didy ny: ary tsy mampa-
hory ny didy ny.
4 Fa izay rehetra terak'An-
driamanitra mandresy izao ton-
tolo izao: ary izany no fandre-
sena izay mandresy izao tontolo
izao, dia ny finoa'ntsikia.

5 Iza no mandresy izao tonto-
lo izao, afa tsy izay mino fa i
Jesosy no Zanak'Andriamani-
tra ?
6 Izy avy tamy ny rano sy ny
ra, dia i Jesosy Kraisty; tsy ta-
my ny rano hiany, fa tamy ny
rano sy ny ra. Ary ny Fanahy
no manambara, satria marina
ny Fanahy.
7 Fa misy telo manambara avy
any an-danitra, ny Ray, sy ny
Teny, sy ny Fanahy Masina:
ary iray hiany ireto telo ireto.
8 Ary misy telo manambara
ety an-tany, ny Fanahy, sy ny
rano, ary ny ra: ary iray hiany
ireto telo ireto.
9 Raha raisi'ntsikia ny fanam-
barany ny olona, mainkia ny
fanambaran'Andriamanitra: fa
izany no fanambaran'Andria-
manitra, izay nanambara'ny ny
Zana'ny.
10 Izay mino ny Zanak'An-
driamanitra manana ny fanam-
barana amy ny tena ny: izay tsy
mino an'Andriamanitra efa nam-
pandaingia azy; satria izy tsy
mino ny fanambarana izay na-
nambaran'Andriamanitra ny Za-
na'ny.
11 Ary izany no fanambarana,
ka nomen'Andriamanitra antsi-
kia ny fiainana mandrakizay, ary
amy ny Zana'ny izany fiainana
izany.
12 Izay manana ny Zanaka,
no manana ny fiainana; izay tsy
manana ny Zanak'Andriamani-
tra no tsy manam-piainana.
13 Izany zavatra izany efa no
sorata'ko tamy nareo, 'mba ho
fantatr'areo fa manam-piainana
mandrakizay hianareo, izay mi-
no ny anarany ny Zanak'An-
driamanitra.
14 Ary izany no toky izay ana-
na'ntsikia amy ny, ka izay rehe-
tra angatahi'ntsikia manaraky
ny sitra-po ny, no ihenoa'ny an-
tsikia:
15 Ary raha fanta'tsikia fa mi-
haino antsikia izy, amy ny izay
zavatra angatahi'ntsikia, dia fan-
ta'tsikia fa azo 'ntsikia izay nan-
gatahi'ntsikia tamy ny.
16 Raha misy mahita ny raha-
lahy manota ny fahotana tsy
mahafaty, dia hangataka izy, ary
izy hanome azy fiainana, dia ho
any izay tsy manota hahafaty.
Misy fahotana mahafaty: tsy
lazai'ko fa izy hifona izany.
17 Ota ny tsy fahamarinana
rehetra: ary misy ota tsy maha-
faty.
18 Fanta'tsikia fa tsy manota
izay rehetra naterak'Andriama-
nitra; fa izay naterak'Andria-
manitra miaro ny tena ny, ary
lay ratsy mahazo azy.
19 Fanta'tsikia fa teraka An-
driamanitra isikia, ary izao ton-
tolo rehetra izao mandry amy
ny lay ratsy.
20 Ary fanta'tsikia fa tonga ny
Zanak'Andriamanitra, ary efa
nome'ny antsikia ny fahalalana,
'mba ho fanta'tsikia izay marina,
ary isikia amy ny izay marina,
dia amy ny Jesosy Kraisty Zana'
ny. Izy ny Andriamanitra ma-
rina sy fiainana mandrakizay.
21 Ranaka, mialà amy ny sam-
py hianareo.

# NY EPISITILY FAHAROA

NO SORATA'NY

# JAONY TAMY NY REHETRA.

Ny loholona ho any tompo ko
vavy no fidina, sy ny zana'ny,
izay tia ko tokoa; ary tsy izaho
hiany, fa izay rehetra mahalala
ny marina koa;
2 Amy ny fitiavany ny marina,
izay mitoetra amy 'ntsikia, ary
ho amy 'ntsikia mandrakizay.
3 Ho amy nareo anie ny faha-
soavana, fiantrana, fiadanana avy
tamy n'Andriamanitra Ray, sy
Jesosy Kraisty Tompo, Zanaky
ny Ray, amy ny fahamarinana
sy ny fitiavana.
4 Izaho faly indrindra, raha
mahita ny zanak'ao sasany man-
deha amy ny fahamarinana, ta-
haky ny nahazoa'nay ny didy
tamy ny Ray.
5 Ary izaho mangataka amy
nao, tompo ko vavy, tsy toy ny
manoratra amy nao didy ny vao-
vao, fa izay efa azo 'ntsikia fony
taloha, 'mba hifankatia isikia.
6 Ary izany no fitiavana, 'mba
handehana'ntsikia manaraky ny
didy ny. Izany no didy ny, taha-
ky ny efa re nareo fony taloha,
'mba handehana'nareo amy ny.
7 Fa maro ny mpamitaka efa
tonga amy ny izao tontolo izao,
izay tsy maneky fa tonga amy
ny nofo i Jesosy Kraisty. Izy
no mpamitaka sy antikraisty.
8 Tandremo ny tena nareo
'mba tsy ho very izay namonoa'
nay tena, fa 'mba hahazoa'nay
ny fitia tanteraka.
9 Izay rehetra mandiso, ary
tsy mitoetra amy ny fampiana-
rany ny Kraisty, no tsy manana
an'Andriamanitra. Izay mitoe-
tra amy ny fampianarany ny
Kraisty, no manana ny Ray sy
ny Zanaka.
10 Raha misy tonga amy na-
reo, ary tsy mitondra izany fam-
pianarana izany, aza mampan-
droso azy amy ny trano nareo,
na miarahaba azy:
11 Fa izay miarahaba azy mim-
bona ny ratsy natao ny.
12 Manana zavatra maro ho
soratana amy nareo aho, fa tsy
tia ko hatao amy ny taratasy sy
ny ranomainty izany: fa izaho
manantena hankany amy nareo,
ary hiteny mifanatrikia amy na-
reo, 'mba ho tanterahi'ny ny
fifalia'ntsikia.
13 Ny zanadrahavavy nao izay
no fidina, manao veloma anao.

---

# NY EPISITILY FAHATELO

NO SORATA'NY

# JAONY TAMY NY REHETRA.

Ny loholona ho any Gaiosa ma-
lala, izay tia ko tokoa.
2 Lehimalala, tia ko no ho ny
zavatra rehetra 'mba hambinina
sy ho finaritra hianao, toy izay
anambina'ny ny fanahy nao.
3 Fa izaho faly indrindra, raha
tonga ny rahalahy, ary nanam-
bara ny fahamarina'nao, dia toy
ny andehana'nao amy ny ma-
rina.
4 Izaho tsy manana fifaliana
mihoetra no ho izao, raha re ko,
fa mandeha amy ny marina ny
zana'ko.
5 Lehimalala, hianao manao

marina amy ny izay atao nao, na
amy ny rahalahy, na amy ny
vahiny;
6 Izay nanambara ny fitiava'
nao eo antrehany ny fiangonana:
dia soa hatao nao, raha manati-
tra azy amy ny aleha ny, toy
izay mendrikia amy n'Andria-
manitra:
7 Fa tamy ny fitiava'ny ny
anara'ny no nandehana'ny, ka
tsy naka na inona na inona tamy
ny Jentilisa.
8 Koa amy ny izany, isikia to-
kony hampiandrano ny toy iza-
ny, 'mba ho mpiara-miasa amy
ny marina isikia.
9 Izaho nanoratra tamy ny fi-
angonana: fa i Diotrefesy, izay
teho loha ny, no tsy mampan-
droso anay.
10 Koa amy ny izany, raha
tonga aho, dia ho tsarova'ko izay
asa natao ny, izay manendriken-
drikia anay teny ratsy: ary tsy
finaritra amy ny izany hiany, fa
izy tsy mampandroso ny rahala-
hy, ary mandrara izay tia, ary
mamoaka azy amy ny fiango-
nana.
11 Lehimalala, aza mianatra
izay ratsy, fa izay tsara. Izay
manao tsara no avy amy n'An-
driamanitra: ary izay manao
ratsy no tsy nahita an'Andria-
manitra.
12 I Demetriosy manan-daza
tsara amy ny olona rehetra sy
ny fahamarinana koa: ary iza-
hay 'mba manambara izany koa;
ary fantatr'areo fa marina ny fi-
laza'nay.
13 Izaho manana zavatra maro
ho soratana, fa tsy tia ko ho so-
ratana amy nao amy ny rano
mainty sy ny volomborona:
14 Fa izaho manantena hahita
anao faingiana, ary isikia hiteny
hifanatrikia. Ho amy nao anie
ny fiadanana. Ny sakaiza 'ntsi-
kia manao veloma anao. Ma-
naova veloma amy ny sakaiza
manaraky ny anara'ny.

---

# NY EPISITILY

NO SORATA'NY

# JIODA TAMY NY REHETRA.

1 Jioda, mpanompo ny Jesosy
Kraisty, sahady rahalahy ny Ia-
koba, ho any izay no nahama-
sinin'Andriamanitra Ray, sy izay
no tehirizi'ny Jesosy Kraisty,
sady nantsoi'ny:
2 Hampitomboi'ny amy nareo
anie ny fiantrana, sy fiadanana,
ary fitiavana.
3 Ry malala, raha nanao izay
zoto rehetra hanoratra amy na-
reo aho ny amy ny famonjena
rehetra, ka natao ko tokony ha-
noratra amy nareo aho, ka ma-
nanatra 'mba hiadia'nareo mafy
amy ny finoana, izay nome'ny
indray mandeha ho any ny olona
masina.
4 Fa misy olona sasany efa ni-
ditra mangingina, izay efa no
sorata'ny fahiny ho amy ny ity
fampijaliana ity, dia olona ratsy
fanahy, izay manova ny fahasoa-
van'Andriamani'tsikia ho fahalo-
toana, ary mandà ny Tompo to-
kana hiany, sy Jesosy Kraisty
Tompo 'ntsikia.
5 Ary tia ko hampahatsiaro
anareo, kanefa efa fantatr'areo
indray mandeha ny famonjy ny
Tompo ny olona tamy ny tany
Ejipitra, ary dia naringia'ny izay
tsy nino rehefa afaka izany.
6 Ary ny anjely izay tsy nitahi-

ry ny voaloha'ny, fa nandao ny
fonena'ny, no hazoni'ny ao amy
ny famatorana mandrakizay ao
amy ny maizina, ambara-pihia-
vi'ny ny fitsarana ao amy ny
andro lehibe.
7 Tahaky ny nanava'ny any
Sodoma sy Gomoraha, ary ny
tanàna manodidina azy, izay ni-
jangajanga tahaka azy, ary na-
naraka ny nofo hafa, atao ny ho
fianarana, raha miaritra ny fam-
pijaliany ny afo mandrakizay.
8 Toy izany koa ireto mpano-
nofy ireto, izay mandoto ny nofo,
ka manaratsy ny fanapahana,
ary miteny ratsy ny manambo-
ninahitra:
9 Fa i Mikaely arikanjely raha
niady tamy ny devoly, dia nifan-
ditra ny amy ny faty ny Mosesy,
tsy sahy nanao teny ratsy tamy
ny, fa hoy izy, Ny Jehovah ha-
nanatra anao.
10 Fa izany olona izany miteny
ratsy izay zavatra tsy fanta'ny:
fa izay zavatra fantatry ny saina,
dia tahaky ny biby, izay tsy ma-
nantsaina, ary amy ny izany za-
vatra izany no andotoa'ny ny
tena ny.
11 Hahita loza izy! fa efa nan-
deha tamy ny làlany ny Kaina
izy, ary efa nanaraka ny fahadi-
soany ny tamby ny Balama, ary
maty tamy ny fiodinany Kore izy.
12 Ary tsiny ny izany olona
izany amy ny fanasana fifanka-
tiava'nareo, raha mihinana amy
nareo izy, ka tsy matahotra ho
leony: rahona tsy misy rano izy,
ka enti'ny ny rivotra; hazo ma-
lazo tsy mamoa, indroa maty,
ka fongotra;
13 Alon-drano mitopitopy, ka
mamorivory ny fahamenara'ny;
kintana mifindrafindra, efa no
tehirizi'ny ho azy ny fahamain-
tisany ny fahamaizinana man-
drakizay.
14 Ary i Enoka koa, ny faha-
fito tamy ny taranaky Adama,
efa naminany izany olona izany,
hoe, Indro, avy ny Jehovah amy
ny anjely ny masina tsy omby
alin'alina,
15 'Mba hitsara ny olona rehe-
tra, ary hananatra ny olona ratsy
fanahy rehetra, ao amy ny fana-
van-dratsy rehetra, izay natao ny
tamy ny fanahy ratsy, ary ny
zavatra sarotra rehetra, izay ni-
tenena'ny ny mpanota ratsy fa-
nahy rehetra azy.
16 Ireto mpierina sy mpimon-
jomonjo ireto, no mandeha ma-
naraky ny fila'ny; ary ny vava
ny manao vaventiventy fiteny, ka
midera olona 'mba hahazoa'ny
ny harena.
17 Fa hianareo malala, tsarovy
ny teny izay no lazai'ny ny aposi-
taoly ny Jesosy Kraisty Tompo
'ntsikia fahiny;
18 Fa efa no lazai'ny tamy na-
reo, ka ho avy ny mpaneso amy
ny andro farany, mandeha ma-
naraky ny filany ny fivavaha'ny
tsy marina.
19 Ireto no izay mitokana ho
azy, biby, tsy manana ny Fanahy.
20 Fa hianareo malala, mifam-
pitomboa saina amy ny finoa'na-
reo masina indrindra, ka miva-
vaka amy ny Fanahy Masina,
21 Tehirizo ny tena nareo amy
ny fitiavan'Andriamanitra, ka
miandry ny fiantrany Jesosy
Kraisty Tompo 'ntsikia ho amy
ny fiainana mandrakizay.
22 Ary iantrao ny sasany, fa
aza 'mba ampitovina izy rehe-
tra:
23 Ary ny sasany vonjeo amy
ny fatahorana, ka mamonjy azy
amy ny afo; ka hala ny ny
akanjo ny voa loto ny nofo.
24 Ary ho any izay maharo
anareo amy ny fahalavoana, ary
hanolotra anareo tsy hanantsiny
eo anoloany ny voninahi'ny amy
ny fifaliana indrindra,
25 Ho an'Andriamanitra, mpa-
monjy antsikia amy ny alalany

Jesosy Kraisty Tompo 'ntsikia, anie ny voninahitra sy ny fahalehibezana, ny hery sy ny fanapahana, ankehitriny ary mandrakizay mandrakizay. Amena.

---

# NY FANAMBARANA.

## TOKO I.

Ny Fanambarany ny Jesosy Kraisty, izay nomen'Andriamanitra azy, 'mba haseho ny amy ny mpanompo ny, izay zavatra tsy mahay tsy ho tonga faingiana; ary izy naniraka ny anjely ny hilaza izany amy ny Jaony mpanompo ny:

2 Izay nanambara ny teny n'Andriamanitra, sy ny filazany ny Jesosy Kraisty, izay zavatra hita ny.

3 Finaritra izay mamaky sy izay mihaino ny teny ny ity faminaniana ity, ary mitandrina izay no sorata'ny ato anaty ny: fa antomotra ny andro.

I Jaony ho amy ny fiangonana fito izay any Asia: Fahasoavana sy fiadanana anie ho amy nareo, avy amy ny izay ankehitriny, sy ny lasa, ary ny ho avy; ary amy ny Fanahy fito izay eo anoloany ny lapa ny;

5 Ary avy amy ny Jesosy Kraisty vavolombelona marina, sy ny lahy matoa tamy ny maty, ary ny loha ny ny mpanjaka ny tany. Ho any izay efa tia 'ntsikia, ary efa nanasa ny helo'tsikia tamy ny ra ny,

6 Ary efa nanao antsikia ho mpanjaka sy ho mpisoron'Andriamanitra, sady Ray ny; ho azy anie ny voninahitra sy ny hery mandrakizay mandrakizay. Amena.

7 Indro izy avy amy ny rahona; ary ny maso rehetra hahita azy, sy izay nanindrona azy: ary hitomany ny firenena rehetra ambony tany no ho izy. Eny, Amena.

8 Izaho no Alifa sy Omega, hoy Andriamanitra Tompo, izay ankehitriny, sy ny lasa, ary ny ho avy, ny Tsitoha.

9 Izaho Jaony, rahalahy nareo, sy nama'nareo amy ny fahoriana, sy ny fanjakana, ary ny faharetany Jesosy Kraisty, ato anosy izay atao hoe, Patimosy, no ho ny teny n'Andriamanitra sy ny filazany Jesosy Kraisty.

10 Izaho nanana ny Fanahy tamy ny andro ny ny Tompo, ary nandre ny feo mahery tao ivoho'ko, toy ny any farara,

11 Ka manao hoe, Izay hita nao, soraty amy ny taratasy, ary atero any amy ny fiangonana fito, any Efesosy, ary any Simirina, ary any Perigamosy, ary any Tioataira, ary any Saridisy, ary any Filadelifia, ary any Laodikaia.

12 Ary izaho niherikia hizaha ny feo izay niteny tamy ko. Ary raha niherikia, dia nahita fanavanjiro volamena fito aho.

13 Ary teo afovoany ny fanavanjiro fito, ny tahaky ny Zanadahy nitafy lamba hatr'any amy ny tongo'ny, ary nisikina ny tratra ny tamy ny fisikinana volamena.

14 Ny loha ny sy ny volo ny, toy ny landahazo, fotsy toy ny fanala, ary ny maso ny toy ny lel'afo;

15 Ary ny tongo'ny tahaky ny varahina mangirangirana raha vao diovina amy ny fandrendrehana, ary ny feo ny tahaky ny firohondrohony ny rano be.

16 Ary izy nitana ny kintana fito tamy ny tàna'ny ankavana'

ny: ary avy ao am-bava ny ny sabatra roa lela maranitra: ary ny tarehy ny tahaky ny masoandro mamirapiratra amy ny hery ny.
17 Ary raha vao nahita azy aho, dia niankohoka tamy ny tongo'ny aho toy ny maty. Ary natendri'ny ahy ny tàna'ny ankavana'ny, ka manao hoe, Aza matahotra; izaho no voalohany sy farany:
18 Ary izay velona, ary efa maty; ary, indro aho velona mandrakizay mandrakizay, ary manana ny fanalahidy ny fiainantsihita sy ny fahafatesana.
19 Ary soraty izay efa hita nao, sy izay ankehitriny, ary izay ho avy rahatrizay;
20 Ny fanafenany ny kintana fito izay no hita nao tamy ny tàna'ko ankavanana, sy ny fanavan-jiro volamena fito. Ny kintana fito no anjely ny fiangonana fito; ary ny fanavan-jiro fito no fiangonana fito.

## TOKO II.

Soraty amy ny anjely ny fiangonana, izay any Efesosy; Izao no lazai'ny izay mitana ny kintana fito amy ny tàna'ny ankavana'ny, izay mandeha ao afovoany ny fanavan-jiro volamena fito;
2 Fantatr'o ny asa nao, sy ny nikieliaiza'nao aina, ary ny fahareta'nao, ary ny tsy nitiava'nao ny manao ratsy: ary hianao efa namantatra izay manao hoe, apositaoly izy, kanjo tsy izy, ary hita nao fa mpandaingia izy:
3 Ary hianao manana faharetana, ary mandefitra no ho ny fitiavana ny anara'ko, ary tsy reraka.
4 Kanefa manan-teny amy nao aho, fa hianao efa niala tamy ny fitiava'nao voalohany.
5 Koa amy ny izany, tsarovy izay nahalavoa'nao, ary mibebaha, ary ataovy ny asa nao taloha; fandrao avy amy nao faingana aho, ary hamindra ny fanavanjiro nao amy ny fitoera'ny, raha tsy mibebaka hianao.
6 Fa ity no anana'nao, fa efa no hala nao ny asa ny Nikolaity, izay hala ko koa.
7 Izay manan-tsofina, avelao izy hihaino izay no lazai'ny ny Fanahy amy ny fiangonana; Ho any izay mandresy home'ko hihinana amy ny hazo fiainana, izay ao amy ny Paradisy n'Andriamanitr'o.
8 Ary soraty amy ny anjely ny fiangonana, izay any Simirina; Izao no lazai'ny ny voalohany sy ny farany, izay efa maty sady efa velona:
9 Fantatr'o ny asa nao, sy ny fahoriana, ary ny fahalelovana, (fa hianao manan-karena,) ary ny fitenenan-dratsy atao ny izay manao hoe, fa Jiosy izy, kanjo tsy izy, fa fiangonany ny Satana.
10 Aza matahotra akory, izay handefera'nao: indro, ny devoly hanary ny sasany amy nareo any amy ny trano maizina, 'mba hizahan-toatra anareo; ary hanampahoriana hafoloan' andro hianareo: mazotoa ambara-pahafaty, ary home'ko anao ny satro-boninahitry ny fiainana.
11 Izay manan-tsofina, avelao izy hihaino izay no lazai'ny ny Fanahy amy ny fiangonana; Izay mandresy tsy ho voa ratra ny fahafatesana faharoa.
12 Ary soraty amy ny anjely ny fiangonana izay any Perigamosy; Izao no lazai'ny izay manana ny sabatra roa lela maranitra;
13 Fantatr'o ny asa nao, sy izay hitoera'nao, dia izay lapa ny Satana: kanefa hianao mitana mafy ny anara'ko, ary tsy nandà ny finoan'ahy, ary tamy ny izay andro izay i Antipasy no vavolombelo'ko marina, izay no

vonoi'ny tao amy nareo, izay
itoera'ny Satana.
14 Kanefa manan-teny kely
amy nao aho, satria hianao ma-
nana izay mitana ny fampiana-
rany Balama, izay nampianatra
any Balaka hanisy fahatafinto-
hinana eo alohany ny zanaky Isi-
raely, 'mba hihinana izay zava-
tra aterina amy ny sampy, ary
hanao filandratsy.
15 Ary toy izany koa no anana'
nao izay mitana ny fampianara-
ny ny Nikolaity.
16 Koa amy ny izany, mibeba-
ha; fandrao avy faingiana amy
nao aho, ary hiady amy ny, amy
ny sabatry ny vava ko.
17 Izay manan-tsofina, avelao
izy hihaino izay no lazai'ny ny
Fanahy amy ny fiangonana;
Izay mandresy home'ko ny ma-
na miafina, ary home'ko azy ny
vato fotsy, ary amy ny vato no
manorata'ny anaram-baovao, izay
tsy fantatr'olona afa tsy izay
mandray.
18 Ary soraty amy ny anjely
ny fiangonana, izay any Tioatai-
ra; Izao no lazai'ny ny Zanak'
Andriamanitra, izay manana
maso tahaky ny lel'afo, ary ny
tongo'ny tahaky ny varahina
mangirangirana;
19 Fantatr'o ny asa nao, sy ny
fitiavana, ary ny finoana, sy ny
fanompoana, ary ny fahareta'
nao, ary ny asa nao; ny farany
tsara no ho ny voalohany.
20 Kanefa manan-teny kely
amy nao aho, satria hianao efa
namela any Jezebely vady nao,
izay manao azy ho mpaminany
vavy hampianatra sy hanoloky
ny mpanompo ko hanao izay
filan-dratsy, sy hihinana izay
zavatra aterina amy ny sampy.
21 Ary izaho nanome azy an-
dro hibebaha'ny; fa izy tsy nety
nibebaka tamy ny filan-dratsy
ny.
22 Indro, izaho hanary azy ho
amy ny fandriana, ary izay mi-
jangajanga amy ny ho amy ny
fahoriana be, raha tsy mibebaka
amy ny atao ny izy.
23 Ary izaho hamono ny zana'
ny amy ny fahafatesana; ary ny
fiangonana rehetra hahalala fa
izaho no mamantatra ny voany
sy ny fo: ary izaho hanome ana-
reo rehetra manaraky izay natao
nareo.
24 Fa izaho milaza amy nareo,
izay sisa any Tioataira, izay tsy
manana ity fampianarana ity, ary
izay tsy nahalala ny fahalalinan-
tsainy ny Satana, toy ny no la-
zai'ny; tsy hasia'ko entana hafa
amy nareo.
25 Fa izay anana'nareo, tano
mafy ambara-pihavi'ko.
26 Ary izay mandresy, sy mita-
hiry ny asa ko hatr'amy ny fara-
ny, home'ko azy ny fahefana
amy ny firenena:
27 Ary izy hanjaka azy amy ny
hanjaby; dia ho torotoroi'ny toy
ny vilany tany izy: toy izay azo
ko tamy ny Ray ko.
28 Ary home'ko azy ny fitari-
k'andro.
29 Izay manan-tsofina, avelao
izy hihaino izay no lazai'ny ny
Fanahy amy ny fiangonana.

## TOKO III.

Ary soraty amy ny anjely ny fi-
angonana, izay any Saridisy;
Izao no lazai'ny izay manana ny
Fanahy fito an'Andriamanitra,
sy ny kintana fito: Fantatr'o ny
asa nao, fa manana anarana ho
velona kanefa maty hiany.
2 Miambena, ary mampitoera
izay zavatra mitoetra, izay efa
ho faty: fa tsy hita ko ho tante-
raka ny asa nao eo anatrehan'
Andriamanitra.
3 Koa amy ny izany, tsarovy
ny nandraisa'nao, sy ny nandre-
nesana, ary tano mafy, dia mi-
bebaha. Raha tsy hiambina amy
ny izany hianao, dia ho avy amy

nao tahaky ny mpangalatra aho, ary tsy ho fantatr'ao izay andro hihavia'ko any amy nao.

4 Fa hianao manana anarana vitsy any Saridisy, izay tsy 'mbola nandoto ny fitafia'ny; ary izy handeha hiaraka amy ko, amy ny fotsy: satria tokony izy.

5 Izay mandresy no akanjoi'ny amy ny akanjo fotsy; ary izaho tsy hanimba ny anara'ny amy ny taratasy ny fiainana, fa izaho haneky ny anara'ny eo anatreha' ny ny Ray ko sy ny anjely ny.

6 Izay manan-tsofina, avelao izy hihaino izay lazai'ny ny Fanahy amy ny fiangonana.

7 Ary soraty amy ny anjely ny fiangonana, izay any Filadelifia; Izao no lazai'ny izay masina, izay marina, izay manana ny fanalahidy ny Davidra, izay mamoha, ka tsy misy maharindrina; izay mandrindrina, ka tsy misy mahavoha;

8 Fantatr'o ny asa nao: indro, izaho efa nametraka varavarana mivoha teo anatreha'nao, ka tsy misy maharindrina: fa kely ny hery nao, ary hianao efa nitandrina ny teny ko, ary tsy nandà ny anara'ko.

9 Indro, izaho hanao ny amy ny sionagogy ny Satana, izay manao ho Jiosy, kanjo tsy izy, fa mandaingia; indro, izaho hampihavy azy hivavaka eo anoloany ny tongotr'ao, ary hampahafantatra fa izaho tia anao.

10 Satria hianao efa nitandrina ny teny ny fahareta'ko, izaho kosa hitahiry anao amy ny andro ny ny fakam-panahy, izay efa ho avy amy ny izao tontolo izao, 'mba hamantatra izay mitoetra ambony tany.

11 Izaho avy faingiana: tano mafy izay anana'nao, 'mba tsy halain'olona ny satro-boninahitr'ao.

12 Izay mandresy, hatao ko ho andry amy ny tempoly n'Andriamanitr'o, ary izy tsy hivoaka intsony: ary izaho hanoratra amy ny, ny anaran'Andriamanitr'o, sy ny anarany ny tanàna n'Andriamanitr'o izay no Jeriosalema vaovao, izay midina avy any an-danitra amy n'Andriamanitr'o: ary izaho hanoratra ny anara'ko vaovao amy ny.

13 Izay manan-tsofina, avelao izy hihaino izay no lazai'ny ny Fanahy amy ny fiangonana.

14 Ary soraty amy ny anjely ny fiangonana, izay any Laodikaia; Izao no lazai'ny ny Amena, ny vavolombelona marina sady to, ny voalohany ny famoronan'Andriamanitra izao tontolo izao;

15 Fantatr'o ny asa nao, fa hianao tsy mangatsiaka na mafana: tia ko ho mangatsiaka, na ho mafana hianao.

16 Ary izany, satria mati-maty hianao, ary tsy mafana na mangatsiaka, dia efa haloa'ny ny vava ko hianao.

17 Satria hianao manao hoe, Manan-karena aho, ary mitombo fananana, ary mitsaha-pilana aho; ary tsy fantatr'ao, fa ory hianao, sy mahantra, sy malahelo, sy jamba, ary mitanjaka hianao;

18 Izaho mananatra anao hividy amy ko volamena vao rendrikia amy ny afo, 'mba ho manankarena hianao; ary ny akanjo fotsy 'mba hitafia'nao, ary 'mba tsy hisehoa'ny ny fahamenarany ny fitanjaha'nao; ary hanosotra ny maso nao amy ny ody maso, 'mba hahirata'nao.

19 Izay tia ko, no anari'ko sy faiza'ko: koa amy ny izany, mazotoa, ary mibebaha.

20 Indro, izaho mijanona anilany ny varavarana, ary mandona: raha misy olona hihaino ny feo ko, ary mamoha ny varavarana, izaho hiditra ao amy ny, ary hisakafo amy ny, ary izy ho

amy ko.
21 Izay mandresy, hatao ko
hipetraka amy ko amy ny lapa
ko, toy izay nandrese'ko kosa
sy nipetraha'ko tamy ny Ray ko
tao amy ny lapa ny.
22 Izay manan-tsofina, avelao
izy hihaino izay no lazai'ny ny
Fanahy amy ny fiangonana.

## TOKO IV.

Rehefa afaka izany dia nahita
aho, ary, indro, varavarana ni-
voha tany an-danitra: ary ny
feo voalohany izay re ko, dia
tahaky ny any farara miteny
amy ko; izay nanao hoe, Mia-
kara aty, ary izaho haneho amy
nao izay tsy mahay tsy ho avy
rahatrizay.
2 Ary vetivety foana dia tamy
ny Fanahy aho: ary, indro, la-
pa napetra'ny tany an-danitra,
ary ny anankiray nipetraka tamy
ny lapa.
3 Ary ny tarehy ny izay nipe-
traka, dia tahaky ny vato jasi-
pera sy saridiosa: ary nisy ava-
na manodidina ny lapa, dia ta-
haky ny emeralida.
4 Ary lapa efatra amby roa-
polo manodidina ny lapa: ary
loholona efatra amby roa-polo
mipetraka amy ny lapa, ka mi-
tafy lamba fotsy; ary satro'bo-
lamena amy ny loha ny.
5 Ary tamy ny lapa nivoaha'
ny ny helatra, sy ny kotrokorana,
ary ny feo: ary fanavan-jiro fi-
to nirehitra teo anoloany ny lapa,
izany no Fanahy fito n'Andria-
manitra.
6 Ary teo anoloany ny lapa ni-
sy toa fitara-dranomasina tahaky
ny vatosanga: ary teo afovoany
ny lapa, ary manodidina ny la-
pa, nisy zava-manan'aina efatra,
feno maso eo anoloany sy eo ivo-
ho'ny,
7 Ary ny zava-manan'aina
voalohany tahaky ny liona, ary
ny zava-manan'aina faharoa, ta-
haky ny zanak'omby, ary ny za-
va-manan'aina fahatelo manan-
tarehy n'olona, ary ny zava-
manan'aina fahefatra tahaky ny
voromahery manidina.
8 Ary ny zava-manan'aina efa-
tra, nanan'elatra enina avy; ary
feno maso manodidina ao anaty
ny: ary izy tsy mitsahatra andro
aman'alina, manao hoe, Masina,
masina, masina, Andriamanitra
Tompo Tsitoha, izay lasa, sy
ankehitriny, ary ho avy.
9 Ary raha izany zava-manan'
aina izany manome voninahitra
sy laza ary fisaorana ho any
izay mipetraka amy ny lapa,
izay velona mandrakizay man-
drakizay,
10 Ny loholona efatra amby
roa-polo dia niankohoka teo ana-
treha'ny izay nipetraka tamy ny
lapa, ka mivavaka amy ny izay
velona mandrakizay, ary manala
ny satro'boninahi'ny teo anoloa-
ny ny lapa, ka manao hoe,
11 Hianao Tompo, mendrikia
handray ny voninahitra, sy ny
laza, ary ny hery: fa hianao efa
nanisy ny zavatra rehetra, ary
tamy ny sitra-po nao no nanisia
'ny sy nanava'ny azy.

## TOKO V.

Ary izaho nahita tao amy ny
tàna'ny ankavana'ny izay nipe-
traka tamy ny lapa, taratasy mi-
soratra anaty ny sy ivoho'ny voa
petaka tamy ny fametahana fito.
2 Ary izaho nahita anjely ma-
hery, ka mitaraina amy ny feo
mahery hoe, Iza no tokony ha-
meraka ny taratasy, ary hanala
ny fametaha'ny.
3 Ary tsy nisy na tamy ny lani-
ra, na tamy ny tany, na tamba-
ny ny tany, nahaveraka ny tara-
tasy, na nahajery azy.
4 Ary izaho nitomany dia nito-
many, no ny tsy nahita izay to-
kony hameraka ny taratasy, na
hijery azy.

5 Ary ny anankiray amy ny loholona milaza amy ko, Aza mitomany: indro, ny Liona amy ny fireneny ny Jioda, ny Faka ny Davidra efa nahaveraka ny taratasy sy ny fametaha'ny fito.

6 Ary izaho nahita teo afovoany ny lapa, sy ny zava-manan'aina efatra, ary teo afovoany ny loholona, Zanak'ondry mijanona toy ny efa voa vono, ka manana tandroka fito sy maso fito, izay no Fanahy fito n'Andriamanitra, nirahi'ny hankany amy ny tany rehetra.

7 Ary izy nankany, ary naka ny taratasy tany amy ny tàna'ny ankavana'ny, izay nipetraka tamy ny lapa.

8 Ary rehefa nalai'ny ny taratasy, ny zava-manan'aina efatra sy ny loholona efatra amby roapolo dia niankohoka teo anatrehany ny Zanak'ondry, ka samy manana lokanga sy lovia volamena feno zava-manitra, izay no fivavahany ny olona masina.

9 Ary izy nihira fihiram-baovao, hoe, Hianao tokony haka ny taratasy, ary hameraka ny fametaha'ny: fa hianao efa voa vono, ary efa nanavotra anay ho an'Andriamanitra tamy ny ra nao, tany amy ny fokom-pirenena rehetra, sy ny teny, sy ny olona, ary ny firenena;

10 Ary efa nanao azy ho mpanjaka sy mpisorona amy n'Andriamanitr'ay: ary hanjaka ambony ny tany izy.

11 Ary izaho nijery, ary nandre ny feo ny ny anjely maro manodidina ny lapa, sy ny zava-manan'aina, ary ny loholona: ary ny isa'ny tsy omby alin'alina sy arivo-arivo;

12 Ka manao hoe amy ny feo mahery, Ny Zanak'ondry izay efa voa vono tokony handray ny faharezana, sy ny harena, sy ny hahendrena, sy ny hery, sy ny laza, sy ny voninahitra, ary ny fisaorana.

13 Ary ny zava-manan'aina rehetra izay amy ny lanitra, sy ambony tany, ary izay ambany ny tany, sy izay amy ny ranomasina, ary izay rehetra ao anaty ny, re ko manao hoe, Ho any izay mipetraka amy ny lapa, sy ny Zanak'ondry anie ny fisaorana, sy ny laza, sy ny voninahitra, ary ny hery mandrakizay mandrakizay.

14 Ary ny zava-manan'aina efatra nilaza hoe, Amena. Ary ny loholona dia niankohoka sy nivavaka.

## TOKO VI.

Ary izaho nahita raha ny Zanak'ondry nameraka ny fametahana anankiray tamy ny izy fito, ary nandre ny anankiray tamy ny zava-manan'aina efatra miteny tahaky ny firohondrohony ny kotrokorana hoe, Avia hizaha.

2 Ary izaho nahita, ary indro soavaly fotsy: ary izay nitaingina azy nanana tsipìkia; ary nome'ny satro'boninahitra izy: ary lasa izy ka mandresy, ary 'mba handresy.

3 Ary rehefa nameraka ny fametahana faharoa izy, dia re ko ny zava-manan'aina faharoa manao hoe, Avia.

4 Ary dia nivoaka ny soavaly mena anankiray: ary nome'ny izay nitaingina ny fanalany ny fiadanana amy ny tany, 'mba hifamonoa'ny: ary nome'ny sabatra lehibe izy.

5 Ary rehefa nameraka ny fametahana fahatelo izy, dia re ko ny zava-manan'aina fahatelo manao hoe, Avia hizaha. Ary izaho nijery, ary, indro, soavaly mainty; ary izay nitaingina azy nitondra mizana tamy ny tanà'ny.

6 Ary izaho nandre feo tao afovoany ny zava-manan'aina efatra manao hoe, Vary vato erantananila eranambatry, ary ny rojo telon-tananila eranambatry;

ary aza manimba ny solikia na
ny toaka.
7 Ary rehefa nameraka ny fa-
metahana fahefatra izy, dia re
ko ny zava-manan'aina fahefatra
manao hoe, Avia hizaha.
8 Ary izaho nahita, ary indro
soavaly tsatsaka, ary ny anarana
izay nitaingina azy Fahafatesa-
na, ary ny Fiainan-tsihita mom-
ba azy. Ary nome'ny hery tamy
ny fahefatry ny tany izy, 'mba
hamono amy ny sabatra, sy ny
mosary, sy ny fahafatesana, ary
ny biby dia amy ny tany.
9 Ary rehefa nameraka ny fa-
metahana fahadimy izy, izaho
nahita tambany ny fivoadiana
ny fanahy ny izay no vonoi'ny
no ho ny teny n'Andriamanitra,
sy ny filazana izay no tana'ny.
10 Ary izy nitaraina tamy ny
feo mahery, hoe, Tompo, masi-
na no marina, hoatrinona no fa-
helany ny tsy hitsarana sy hama-
lia'nao ny ra nay amy ny izay
mitoetra ambony tany?
11 Ary nome'ny lamba fotsy
avy izy; ary no lazai'ny tamy ny
'mba hitsahatra kely, ambara-
pahefa'ny ny isany ny miara-
manompo amy ny, sy ny rahala-
hy ny izay ho vonoi'ny to'azy
koa.
12 Ary izaho nahita rehefa na-
meraka ny fametahana fahenina
izy, ary dia nisy fihorohoroana
be tamy ny tany; ary ny maso-
andro nihamainty tahaky ny fi-
saonambolo, ary ny volana nody
tahaky ny ra;
13 Ary ny kintana amy ny lani-
tra latsaka tamy ny tany, dia toy
ny aviavy manintsana ny voa ny
manta, raha hetsiketsehi'ny ny
rivotra mahery izy.
14 Ary lasa tahaky ny taratasy
voa horona ny lanitra, ary ny
tendrombohitra sy ny nosy rehe-
tra dia nifindra tamy ny fitoera'
ny.
15 Ary ny mpanjaka ny tany,
sy ny olona vaventy, sy ny kapi-
teny be, sy ny manankarena, sy
ny mahery, ary ny andevo rehe-
tra, sy ny tsy andevo rehetra, dia
niery tamy ny lavaka sy ny va-
tolampy tao amy ny tendrombo-
hitra;
16 Ary izy nilaza tamy ny ten-
drombohitra sy ny vatolampy
hoe, Mianjera amy nay, ary ma-
nafena anay amy ny tava ny izay
mipetraka amy ny lapa, ary amy
ny fahatezerany ny Zanak'on-
dry:
17 Fa tonga ny andro lehibe
ny fahatezera'ny; ary iza no
mahatafatoatra?

## TOKO VII.

Ary rehefa afaka izany zava-
tra izany, izaho nahita anjely
efatra nijanona tamy ny vazan-
tany efatra, ka mihazona ny ri-
votra efatra amy ny tany 'mba
tsy hitsiofa'ny ny rivotra ny tany,
na ny ranomasina, na dia ny ha-
zo aza.
2 Ary izaho nahita anjely anan-
kiray koa niakatra tany atsina-
nana, manana ny fametahan'
Andriamanitra velona; ary izy
nitaraina tamy ny feo mahery
tamy ny anjely efatra, izay no-
me'ny azy hanimba ny tany sy
ny ranomasina,
3 Ka manao hoe, Aza manim-
ba ny tany, na ny ranomasina,
na ny hazo, mandra-pametak'ay
ny mpanompo n'Andriamani-
tr'ay amy ny handri'ny.
4 Ary izaho nandre ny isany
izay voa petaka: efatr'arivo
amby efatr'alina amby iray he-
tsy no voa petaka tamy ny fire-
neny ny zanaky Isiraely rehetra.
5 Tamy ny fireneny Jioda ro'a-
rivo amby iray alina no voa pe-
taka. Tamy ny fireneny Rio-
bena ro'arivo amby iray alina
no voa petaka. Tamy ny fire-
neny Gada ro'arivo amby iray
alina no voa petaka.

6 Tamy ny fireneny Asera ro'
arivo amby iray alina no voa
petaka. Tamy ny fireneny
Napitalima ro'arivo amby iray
alina no voa petaka. Tamy ny
fireneny Manase ro'arivo amby
iray alina no voa petaka.
7 Tamy ny fireneny Simeo-
na ro'arivo amby iray alina no
voa petaka. Tamy ny fireneny
Levy ro'arivo amby iray ali-
na no voa petaka. Tamy ny
fireneny Isakara ro'arivo amby
iray alina no voa petaka.
8 Tamy ny fireneny Zabio-
lona ro'arivo amby iray alina no
voa petaka. Tamy ny fireneny
Josefa ro'arivo amby iray alina
no voa petaka. Tamy ny fire-
neny Benjamina ro'arivo amby
iray alina no voa petaka.
9 Rehefa afaka izany, dia na-
hita aho, ary, indro, olona maro
be, izay tsy azo isaina, ary amy
ny firenena rehetra, sy ny fokom-
pirenena, sy ny olona, ary ny
teny, nijanona teo anoloany ny
lapa, ary teo anoloany ny Zanak'
ondry, nitafy lamba fotsy, ary
nisy sampan-drofia amy ny tàna'
ny;
10 Ary nitaraina tamy ny feo
mahery, hoe, Famonjena an'An-
driamanitr'ay anie izay mipetra-
ka amy ny lapa, ary ho any ny
Zanak'ondry.
11 Ary ny anjely rehetra nija-
nona manodidina ny lapa, sy
ny loholona, ary ny zava-manan'
aina efatra, ary niankohoka teo
anoloany ny lapa, ary nivavaka
tamy n'Andriamanitra,
12 Ka manao hoe, Amena: Ny
fiderana, sy ny voninahitra, sy ny
fahahendrena, sy ny fisaorana,
sy ny laza, sy ny hery, ary ny
faharezana anie ho an'Andria-
manitr'ay mandrakizay mandra-
kizay. Amena.
13 Ary ny anankiray tamy ny
loholona namaly, ka nanao tamy
ko hoe, Iza ireto mitafy lamba-
fotsy? ary avy taiza izy?
14 Ary hoy izaho tamy ny,
Tompo ko, hianao no mahafan-
tatra. Dia nilaza tamy ko hoe
izy, Ireto izay avy tamy ny faho-
riana be, ary no sasa'ny ny lam-
ba ny, ary no fotsi'ny tamy ny
ra ny ny Zanak'ondry.
15 Koa amy ny izany, izy eo
anoloany ny lapa n'Andriamani-
tra, ary manompo azy andro
aman'alina ao amy ny tempoly
ny: ary izay mipetraka amy ny
lapa hitoetra ao amy ny.
16 Izy tsy ho noana intsony,
na hangetaheta intsony; ary tsy
naninona azy ny masoandro.
17 Fa ny Zanak'ondry izay ao
afovoany ny lapa hamahana azy,
ary hitondra azy amy ny loha-
rano velona: ary ny Andriama-
nitra hamafa ny ranomaso ny
rehetra.

## TOKO VIII.

Ary raha nameraka ny fameta-
hana fahafito izy, dia nisy fan-
ginana tany an-danitra tokony
ho sasaky ny ora.
2 Ary izaho dia nahita ny an-
jely fito izay nijanona teo anatre-
han'Andriamanitra; ary nome'
ny farara fito izy.
3 Ary ny anjely hafa nankany,
ary nijanona teo anilany ny fi-
voadiana, ka manana lovia vo-
lamena; ary nome'ny azy ny
zava-manitra be 'mba hanatera'
ny azy 'mbamy ny fivavaky ny
olona masina rehetra eo ambony
ny fivoadiana volamena, izay teo
alohany ny lapa.
4 Ary ny fanetonany ny zava-
manitra, izay avy ambany ny fi-
vavaky ny olona masina, niaka-
tra teo anatrehan'Andriamanitra
tamy ny tànany ny anjely.
5 Ary ny anjely naka ny lovia
volamena, ary nameno azy tamy
ny afo ny ny fivoadiana, ary na-
tsipi'ny tamy ny tany: ary dia
nisy feo, sy kotrokorana, sy he-

latra, ary horohoron-tany.
6 Ary ny anjely fito izay nanana ny farara fito, dia niomana 'mba hampaneno.
7 Ary ny anjely voalohany dia nampaneno ny farara ny, dia nisy havandra, sy afo miharoharo ra, ary dia nalatsa'ny tamy ny tany: ary may ny fahatelo ny tany, ary may ny fahatelo ny hazo, ary may ny ahitra maitso rehetra.
8 Ary ny anjely faharoa nampaneno ny farara ny, ary dia natsipi'ny tany an-dranomasina tahaky ny tendrombohitra lehibe mirehitra: ary dia nody ra ny fahatelo ny ranomasina;
9 Ary maty ny ampahatelony ny zavatra tao amy ny ranomasina, izay manan'aina; ary ny fahatelony ny sambo no simba ny.
10 Ary ny anjely fahatelo nampaneno ny farara ny, ary kintana lehibe nirehitra toy ny jiro latsaka avy tany an-danitra; ary dia latsaka tamy ny ampahatelony ny ony sy ny loharano;
11 Ary ny anarany ny kintana atao hoe, Zava-mangidy: ary dia nangidy ny fahatelony ny rano; ary maro ny olona maty tamy ny rano, fa nampangidi'ny.
12 Ary ny anjely fahefatra nampaneno ny farara ny, ary no vonoi'ny ny ampahatelony ny masoandro, sy ny fahatelony ny volana, ary ny fahatelony ny kintana; ka dia maizina ny fahatelo'ny, ary ny fahatelony ny andro dia tsy nazava, ary ny alina dia 'mba toy izany koa.
13 Ary izaho nahita, ary nandre ny anjely nanidina teo afovoany ny lanitra, ka manao hoe amy ny feo mahery, Loza, loza, loza, ho any izay monina amy ny tany, no ho ny faneno ny farara hafa amy ny anjely telo izay efa hampaneno!

TOKO IX.

Ary ny anjely fahadimy nampaneno ny farara ny, ary izaho nahita kintana latsaka tany an-danitra tamy ny tany: ary nome' ny ny fanalahidy ny lavaka tsy hita noanoa izy.
2 Ary raha nanokatra ny lavaka tsy hita noanoa izy; dia niakatra ny setroka tamy ny memy lehibe; ary maizina ny masoandro sy ny lanitra tamy ny setroky ny lavaka.
3 Ary ny valala nivoaka tamy ny setroka ho amy ny tany: ary nanome hery tahaky ny hery ny ny mambambohitra amy ny tany izy.
4 Ary no didia'ny izy 'mba tsy hanimba ny ahitra amy ny tany, na zava-maitso, na hazo; afa tsy ny olona izay tsy manana ny fametahan'Andriamanitra amy ny handri'ny.
5 Ary nome'ny teny izy 'mba tsy hamonoa'ny azy, fa hatao ny ho fadiranovana dimy volana izy: ary ny fahafadiranova'ny dia toy ny fahampahafadiranovany ny mambambohitra raha manekitr'olona izy.
6 Ary amy ny izany andro izany, ny olona hitady fahafatesana fa tsy hahita izy; ary teho faty, fa ny fahafatesana handositra azy.
7 Ary ny endriky ny valala dia tahaky ny soavaly nomani'ny hiady; ary tamy ny loha ny nisy tahaky ny satro-bolamena, ary ny tava ny tahaky ny tava n'olona.
8 Ary izy nanam-bolo tahaky ny volom-behivavy, ary ny nify ny tahaky ny any liona.
9 Ary izy nanam-piarovan-tratra tahaky ny fiarovan-tratra vy; ary ny fikopakopahany ny ela'ny tahaky ny fikotrokotrohany ny fiara-kodia amy ny soavaly maro miezaka hiady.
10 Ary izy nanan-drambo ta-

haky ny mambambohitra, ary
nisy nanekitra tamy ny rambo'
ny: ary dimy volana no hery ny
handrata'ny ny olona.
11 Ary izy nanana mpanjaka
hanapaka azy, dia ny anjely ny
lavaka tsy hita noanoa, ny ana-
ra'ny amy ny teny ny Hebirio,
Abadona, fa amy ny teny ny Gi-
rikia, Apoliona no anara'ny.
12 Lasa ny loza iray; indro,
avy ny loza roa indray rehefa
afaky izany.
13 Ary ny anjely fahenina nam-
paneno ny farara ny, ary izaho
nandre feo avy tamy ny tandro-
ka efatra ny fivoadiam-bolame-
na, izay tao anatrehan'Andria-
manitra,
14 Ka nanao hoe tamy ny an-
jely fahenina izay nanana ny fa-
rara, Vahao ny anjely efatra izay
mifatotra any Eofiratesy ony
lehibe.
15 Ary no vaha'ny ny anjely
efatra izay nomani'ny 'mba ha-
mono ny fahatelo ny olona, amy
ny indray ora, sy indray andro,
sy iray volana, ary iray taona.
16 Ary izaho nandre ny isa'ny:
dia ny isany ny miaramilan-
tsoavaly tsy omby indroa alina-
lina.
17 Ary izany no nahita'ko ny
soavaly tamy ny fahitana, sy izay
nitaingina azy, ka nanana fiaro-
van-tratr'afo, sy ny jakinta, ary
solifara: ary ny loha ny ny soa-
valy tahaky ny loha ny liona;
ary nivoaka tamy ny vava ny ny
afo, sy setroka, ary solifara,
18 Tamy ny izao telo izao no
namonoa'ny ny fahatelo ny olo-
na tamy ny afo sy ny setroka,
ary ny solifara, izay nivoaka tamy
ny vava ny.
19 Fa ny hery ny soavaly ao
amy ny vava ny sy ny rambo'ny:
fa ny rambo'ny tahaky ny me-
narana manan-doha, ary amy ny
izany no andratra'ny.
20 Ary ny sisa tamy ny olona
tsy no vonoi'ny tamy ny izany
fahoriana izany, tsy 'mbola ni-
bebaka tamy ny asa ny ny tàna'
ny, 'mba tsy hivavaha'ny amy ny
demonia, sy ny sampy volamena,
sy volafotsy, sy varahina, sy
vato, ary hazo: izay tsy maha-
jery, na mahare, na mandeha:
21 Ary tsy 'mbola nibebaka ta-
my ny famonoa'ny olona, na ny
fanaovan'ody mahery, na ny
filandratsy ny, na ny fangala-
ra'ny.

## TOKO X.

Ary izaho nahita anjely hafa
mahery nidina avy tany an-dani-
tra, nitafy rahona: ary avana
tamy ny loha ny, ary ny tava ny
tahaky ny masoandro, ary ny
tongo'ny tahaky ny andry afo:
2 Ary izy nitana boky kely mi-
velatra: ary nabaha'ny ny tongo'
ny ankavanana tamy ny ranoma-
sina, ary ny ankavia'ny tamy ny
tany,
3 Ary izy nitaraina tamy ny
feo mahery, tahaky ny firehoky
ny liona: ary rehefa nitaraina
izy, ny kotrokorana fito dia na-
nao ny fikotro'ny.
4 Ary rehefa niteny ny kotro-
korana fito, izaho dia efa hano-
ratra: ary izaho nandre feo avy
tany an-danitra, manao hoe, Pe-
taho izay tononi'ny ny kotroko-
rana fito, fa aza soratana.
5 Ary ny anjely izay hita ko
tambony ny ranomasina sy ny
tany, dia nanangana ny tàna'ny
ankavana'ny ho amy ny lanitra,
6 Ary nianiana tamy ny izay
velona mandrakizay mandraki-
zay, izay nanao ny lanitra, sy ny
ao amy ny, ary ny tany, sy ny ao
amy ny, ary ny ranomasina, sy
ny ao amy ny, ka tsy hisy andro
intsony:
7 Fa amy ny andro fampane-
noany ny anjely fahafito, raha
hampaneno ny farara ny izy,
dia ho tanteraha'ny ny fiafenan'

Andriamanitra, tahaky ny nambara ny tamy ny mpaminany mpanompo ny.
8 Ary ny feo izay re ko avy tany an-danitra, niteny tamy ko indray, ary nilaza hoe, Mandehana, alao izay boky kely izay mivelatra amy ny tanany ny anjely, izay mijanona ambony ny ranomasina sy ny tany.
9 Ary izaho nankany amy ny anjely, ka nilaza tamy ny hoe, Omeo ahy ny boky kely. Ary hoy izy tamy ko, Alao, ary hano izy; ary dia hampangidy ny kibo nao izy, fa ao amy ny vava nao ho mamy tahaky ny tantely.
10 Ary izaho naka ny boky kely tamy ny tànany ny anjely, ary nihinana azy; ary raha teo am-bava ko, dia mamy tahaky ny tantely izy: fa raha vao nateli'ko izy, dia nangidy ny kibo ko.
11 Ary hoy izy tamy ko, Hianao tsy mahay tsy maminany indray eo anatrehany ny olona maro, sy ny firenena, sy ny teny, ary ny mpanjaka.

## TOKO XI.

Ary nome'ny ahy ny hazo kely tahaky ny tsora-kazo: dia hoy izy, Mitsangàna, ary ohary ny tempoly n'Andriamanitra sy ny fivoadiana, ary izay mivavaka ao.
2 Fa avelao ny kianja izay ao ivelany ny tempoly, fa aza oharina; fa nome'ny ho any ny Jentilisa izy: ary izy hanitsaka ny tanàna masina ro'amby efa-polo volana.
3 Ary home'ko hery ho any vavolombelo'ko roa, ary izy haminany enim-polo amby roanjato amby arivo andro, ka mitafy lamba fisaonana.
4 Ireto no hazo olivy roa, sy ny fanavan-jiro roa, izay mijanona eo anatrehany ny Tompo ny ny tany.
5 Ary raha misy ta-handratra azy, dia mivoaka amy ny vava ny ny afo, ary handritra ny fahavalo ny: ary raha misy ta-handratra azy, tsy mahay tsy ho vonoi'ny toy izany izy.
6 Ireto mahakombona ny lanitra, 'mba tsy hilatsaha'ny ny orana amy ny andro faminania' ny: ary mahampody ny rano ho ra, ary mahavely ny tany amy ny fahoriana rehetra, amy ny izay ta-hanava'ny.
7 Ary rehefa tanteraka ny filaza'ny, ny biby izay miakatra amy ny lavaka tsy hita noanoa hiady amy ny, ary handresy azy sy hamono azy.
8 Ary ny faty ny ho amy ny làlany ny tanàna lehibe, izay atao hoe, manaraky ny fanahy, Sodoma sy Ejipitra, izay nanomboa'ny ny Tompo ny koa tamy ny hazo fijaliana.
9 Ary izay amy ny olona, sy ny fokom-pirenena, sy ny teny, ary ny firenena maro, hahita ny faty ny hateloana sy tapa'ny, ary tsy avela ny halevi'ny amy ny fasana ny faty ny.
10 Ary izay mitoetra ambony ny tany hifaly amy ny fandrese' ny azy, sy ho ravo, ary hifanatitra fanomezana; satria izany mpaminany roa izany nampahory izay nitoetra tambony tany.
11 Ary rehefa afaka ny hateloana sy tapa'ny, ny fanahy n'aina avy amy n'Andriamanitra, dia niditra tamy ny, ary izy nijoro: ary dia natahotra indrindra izay nahita azy.
12 Ary izy nandre feo mahery tany an-danitra, ka nanao tamy ny hoe, Miakara aty. Ary izy dia niakatra tany an-danitra tamy ny rahona; ary ny fahavalo ny nijery azy.
13 Ary tamy ny izany ora izany, dia nisy horohorontany lehibe, ary rava ny fahafolo ny ny tanàna, ary tamy izany horohorontany izany, dia maty ny olona fito arivo: ary ny sisa dia

natahotra, ary dia nanome vo-
ninahitra an'Andriamanitry ny
lanitra.
14 Dia lasa ny loza faharoa:
indro, avy faingiana ny loza fa-
hatelo.
15 Ary ny anjely fahafito dia
nampaneno ny farara ny, ary
dia avy ny feo lehibe tany an-
danitra, ka manao hoe, Ny fan-
jakany izao tontolo izao efa any
ny Tompo 'ntsikia sy ny Kraisty
ny; ary izy hanjaka mandraki-
zay mandrakizay.
16 Ary ny loholona efatra
amby roa-polo izay nipetraka
teo anatrehan'Andriamanitra
tamy ny lapa ny dia niankohoka,
ary nivavaka tamy n'Andria-
manitra,
17 Ka manao hoe, Izahay
misaotra anao Andriamanitra
Tompo Tsitoha, izay ankehi-
triny, sy ny lasa; fa efa nalai'
nao ho anao ny hery nao lehibe
sady efa nanjaka.
18 Ary ny firenena dia tezitra,
ary ny fahatezera'nao dia tonga,
sy ny andro ny ny maty, 'mba
hitsara'ny azy, ary 'mba hama-
lia'nao soa ny mpaminany mpa-
nompo nao, sy ny olona masina,
sy izay matahotra ny anara'nao,
na kely na lehibe; ary 'mba
hanimba'nao izay manimba ny
tany.
19 Ary no voha'ny ny tempoly
n'Andriamanitra tany an-danitra,
ary dia hita ny tao amy ny tem-
poly ny fiara ny fanekeny ny
Tompo: ary nisy helatra, sy feo,
sy kotrokorana, sy horohoron-
tany, ary havandra vaventy teo.

## TOKO XII.

Ary dia niseho famantarana
lehibe tany an-danitra; vehiva-
vy nitafy ny masoandro, ary ny
volana tambany ny tongo'ny,
ary satro-kintana roa amby ny
folo tamy ny loha ny:
2 Ary izy nanan'anaka, dia
nitaraina, ka nihetsi-jaza, ary
narary miteraka.
3 Ary dia niseho ny famanta-
rana anankiray koa tany an-da-
nitra; ary indro ny dragona
mena lehibe, manan-doha fito sy
tandroka folo, ary nisy satro-bo-
ninahitra fito tamy ny loha ny.
4 Ary ny rambo'ny nanala ny
fahatelo ny kintana amy ny lani-
tra, ary nandatsaka azy tamy ny
tany: ary ny dragona nijanona
teo anatrehany lay vehivavy efa
hiteraka, 'mba handrapaka ny
zana'ny raha vao teraka:
5 Ary izy niteraka zaza lahy,
izay natao ny hanapaka ny fire-
nena rehetra amy ny hanjaby:
ary ny zana'ny nampiakari'ny ho
any amy n'Andriamanitra sy ny
lapa ny.
6 Ary ny vehivavy nandositra
tany an'efitra, tany amy ny izay
fitoerana namboarin'Andriama-
nitra, 'mba hamahana'ny azy
any enim-polo amby roan-jato
amby arivo andro.
7 Ary dia nisy ady tany an-
danitra: i Maikaely sy ny anjely
ny niady tamy ny dragona; ary
dia niady tamy ny, ny dragona
sy ny anjely ny,
8 Ary tsy naharesy azy izy;
ary tsy nahita fitoerana tany an-
danitra intsony izy.
9 Ary ny dragona lehibe na-
voa'ny, izay menarana antitra
natao ny hoe, Devoly sy Satana,
izay mamitaka izao tontolo izao:
dia naria'ny tamy ny tany izy,
ary ny anjely ny naria'ny niara-
ka tamy ny.
10 Ary izaho nandre feo ma-
hery manao hoe any an-danitra,
Ankehitriny tonga ny famonjena,
sy ny hery, sy ny fanjakan'An-
driamani'tsikia, ary ny hery ny
Kraisty: fa naria'ny ny mpiam-
panga ny rahalahy 'ntsikia, izay
niampanga azy teo anatrehan'
Andriamani'tsikia andro aman'
alina.

11 Ary izy nandresy azy tamy
ny ra ny ny Zanak'ondry sy ny
teny ny filaza'ny; ary izy tsy tia
ny ai'ny ambara-pahafaty ny.
12 Koa amy ny izany, mifalia
hianareo lanitra, sy izay mitoetra
amy ny, mahita loza ny tany sy
ny ranomasina! fa ny devoly
manana fahatezerana be nampi-
dini'ny ho amy nareo, fa fanta'
ny fa kely ny fitoan'andro ny.
13 Ary raha hita ny ny drago-
na fa naria'ny tamy ny tany izy,
dia nanenjikia ny vehivavy izay
efa niteraka ny zaza lahy.
14 Ary lay vehivavy nome'ny
ela-boromahery roa lehibe, 'mba
hanidina'ny any an-efitra, any
amy ny fitoera'ny, izay hitaiza'
ny azy amy ny taona, sy taona,
ary tapa-taona, 'mba tsy ho hita
ny ny menarana izy.
15 Ary ny menarana namoaka
rano tamy ny vava ny toy ny sa-
fotra, hanenjikia ny vehivavy,
'mba ho enti'ny ny riaka izy.
16 Ary ny tany namonjy an-
dravehivavy, ary dia nivava ny
tany, ary nitelina ny riaka, izay
navoaky ny dragona tamy ny va-
va ny.
17 Ary ny dragona dia tezitra
tamy ny lay vehivavy, ary nan-
deha hiady amy ny zana'ny sisa,
izay nitandrina ny didy n'An-
driamanitra, ary manana ny fi-
lazany Jesosy Kraisty.

TOKO XIII.

Ary izaho nijanona teo amy ny
fasiky ny ranomasina, ary nahita
biby niakatra tamy ny ranoma-
sina, ka manana tandroka folo,
sy loha fito, ary tamy ny tandro'
ny satro'boninahitra folo, ary
tamy ny loha ny anarany ny fi-
tenenan-dratsy.
2 Ary ny biby izay hita ko,
dia tahaky ny leoparidra, ary ny
tongo'ny tahaky ny any ny bera,
ary ny vava ny tahaky ny vava
ny ny liona: ary ny dragona
nanome azy ny hery ny, sy ny
lapa ny, ary ny fahefana lehibe.
3 Ary voa ny anankiray tamy
ny loha ny toa ho faty; fa sitra-
na ny fery ny mahafaty: ary
gaga ny tany rehetra, dia nana-
raka lay biby.
4 Ary izy nivavaka tamy ny
dragona, izay nanome ny biby
fahefana: ary izy nivavaka ta-
my ny biby, hoe, Iza no tahaky
ny biby? ary iza no mahady
amy ny?
5 Ary dia nome'ny azy vava
hiteny zavatra vaventy sy fitene-
nan-dratsy; ary nome'ny azy ny
fahefana hiady roa amby efa-
polo volana.
6 Ary izy nanokatra ny vava
ny tamy ny fitenenan-dratsy an'
Andriamanitra, sy niteny ratsy
ny anara'ny, sy ny taberinakily
ny, sy izay mitoetra any an-da-
nitra.
7 Ary nome'ny azy 'mba hiady
amy ny olono masina, sy han-
dresy azy: ary nome'ny azy fa-
nefana amy ny fokom-pirenena
rehetra, sy ny olona, sy ny teny,
ary ny firenena.
8 Ary izay rehetra mitoetra
ambony tany hivavaka amy ny,
ny anara'ny tsy no sorata'ny ta-
my ny boky ny fiainany ny Za-
nak'ondry, izay no vonoi'ny fony
tsy 'mbola ary ny fanambany
izao tontolo izao.
9 Raha misy manan-tsofina,
avelao izy hihaino.
10 Raha mitarikia ho amy ny
ny famaboana dia ho baboi'ny
izy: raha misy mamono amy ny
sabatra dia ho vonoi'ny amy ny
sabatra izy. Ety ny faharetana
sy ny finoany ny olona masina.
11 Ary izaho nahita biby hafa
koa niakatra avy amy ny tany;
ary nanan-tandroka roa izy toy
ny any Zanak'ondry, fa izy ni-
teny tahaky ny dragona.
12 Ary izy nitondra ny fahefa-
na rehetra amy ny biby voaloha-

ny teo imaso ny, ary nasai'ny hivavaka amy ny biby voalohany ny tany sy izay mitoetra amy ny, fa sitrana ny fery ny mahafaty.
13 Ary izy manao fahagagana lehibe, ary mampilatsak'afo avy tany an-danitra amy ny tany eo imaso ny ny olona.
14 Ary izy mamitaka izay mitoetra ambony tany, amy ny izay fahagagana nome'ny azy hatao eo imaso ny ny biby, ka manao hoe amy ny izay mitoetra ambony tany, 'mba hanao endrikia ho any ny biby, izay voa ny sabatra, kanefa velona hiany.
15 Ary manome azy hanisy aina amy ny endriky ny biby, 'mba hiteny ny endriky ny biby sy hampamono izay rehetra tsy mety mivavaka amy ny endriky ny biby.
16 Ary izy manery ny olona rehetra, na kely, na lehibe, na manankarena, na malahelo, na tsy andevo, na andevo, handray ny marikia amy ny ny tàna'ny ankavana'ny, na amy ny handri' ny:
17 Ary 'mba tsy hisy olona hividy na hivarotra, afa tsy izay misy marikia, na ny anara'ny biby, na ny isany ny anara'ny.
18 Ety ny fahendrena. Avelao izay manan-tsaina hanisa ny fanisany ny biby: satria fanisan' olona izany; ary ny isa'ny dia Enina amby enimpolo amby eninjato.

## TOKO XIV.

Ary izaho nahita, ary, indro, ny Zanak'ondry nijanona tambony ny tendrombohitry ny Siona, ary nisy teo amy ny, efatra amby efapolo amby zato arivo, manana ny anara'ny, sy ny anarany ny Ray ny voa soratra tamy ny handri'ny.
2 Ary izaho nandre feo avy tany an-danitra, tahaky ny firohondrohony ny rano be, ary tahaky ny firohondrohony ny fikotrokorana lehibe: ary ny feo izay re ko toy ny any ny mpitendry lokanga, mitendry ny lokanga ny:
3 Ary izy nihira ny fihirana vao vao teo aloha ny ny lapa, ary teo aloha ny ny zava-mananaina efatra, sy ny loholona: ary tsy misy olona nahay nianatra izany fihirana izany, afa tsy ny efatra amby efa-polo amby zato arivo, izay navota'ny tany amy ny tany.
4 Ireto izay tsy no lotoi'ny tamy ny vehivavy; fa virijina izy. Ireto no izay manaraka ny Zanak'ondry amy ny izay aleha ny. Ireto izay navota'ny tao amy ny olona ho santatry ny vokatra amy n'Andriamanitra sy ny Zanak'ondry.
5 Ary tsy nisy fitaka tao amy ny vava ny: fa tsy manan-tsiny izy.
6 Ary izaho nahita ny anjely hafa nanidina tao afovoany ny lanitra, ka manana filazan-tsara mandrakizay, ho torina amy ny izay monina amy ny tany, sy ny firenena rehetra, sy ny fokompirenena, sy ny teny, ary ny olona,
7 Ka manao amy ny feo mahery hoe, Matahora an'Andriamanitra, ary omeo voninahitra izy; fa tonga ny fetra ny fitsara' ny: ary mivavaha amy ny izay nanao ny lanitra, sy ny tany, ary ny ranomasina, sy ny loharano.
8 Ary nanaraka ny anjely hafa koa, manao hoe, Rava, rava Babilona, tanàna lehibe, fa izy nampisotro ny firenena rehetra tamy ny toaka ny fahatezerany ny filan-dratsy ny.
9 Ary dia nanaraka azy ny anjely fahatelo koa, ka manao hoe amy ny feo mahery, Raha ny olona mivavaka amy ny biby sy ny endri'ny, ary handray ny marikia amy ny handri'ny, na amy ny tàna'ny,
10 Izy dia hisotro ny toaka ny

fahatezeran' Andriamanitra izay
naidi'ny tamy ny kapoaky ny fa-
hatezera'ny tsy miharo; ary ha-
tao ny ho fadiranovana amy ny
afo sy ny solifara eo anatrehany
ny anjely masina, ary eo anatre-
hany ny Zanak'ondry:
11 Ary ny setroky ny fadirano-
va'ny miakatra mandrakizay
mandrakizay: ary izy tsy mana-
na fitsaharana na andro na alina,
izay mivavaka amy ny biby sy
ny endri'ny, ary raha misy man-
dray ny marikia ny anara'ny.
12 Ety no faharetany ny olona
masina: izay mitandrina ny didy
n'Andriamanitra, sy ny finoana
any Jesosy.
13 Ary izaho nandre ny feo avy
tany an-danitra, manao hoe, So-
raty, Finaritra amy ny izao ny
maty amy ny Tompo: Eny, hoy
ny Fanahy, fa izy hitsahatra
amy ny asa ny; ary ny asa ny
hanaraka azy.
14 Ary izaho nijery, ary dia
nahita rahona fotsy, ary ny anan-
kiray nipetraka tamy ny rahona
fotsy tahaky ny Zanadahy, ka
manana satro-boninahitra vola-
mena tamy ny loha ny, sy fijin-
jana maranitra tamy ny tàna'ny.
15 Ary ny anjely hafa koa ni-
voaka tamy ny tempoly, ka mi-
taraina amy ny feo mahery tamy
ny izay nipetraka tambony ny
rahona, Alao ny fijinja'nao, ary
jinjao: fa tonga ny andro fijin-
jana; fa masaka ny vokatry ny
tany.
16 Ary izay nipetraka tambony
ny rahona namely ny tany tamy
ny fijinjana; ary ny tany no jin-
ja'ny.
17 Ary ny anjely hafa koa ni-
voaka tamy ny tempoly izay any
an-danitra, izy nanana fijinjana
maranitra koa.
18 Ary ny anjely hafa dia nivoa-
ka tamy ny fivoadiana, ka ma-
nana fahefana amy ny afo; ary
nitaraina tamy ny fitarainana ma-
hery tamy ny izay nanana ny
fijinjana maranitra, hoe, Alao ny
fijinja'nao maranitra, ary tapaho
ny sampahomboaloboka amy ny
tany; fa efa masaka tokoa ny
voaloboka.
19 Ary ny anjely dia namely ny
tany tamy ny fijinjana, ary nana-
paka ny voaloboka tao amy ny
tany, ary dia natao ny tamy ny
famiazana lehibe ny fahatezera-
n'Andriamanitra.
20 Ary ny famiazana no hitsa-
hi'ny tao ivelany ny tanàna, ary
ny ra dia nivoaka tamy ny famia-
zana hatr'amy ny fehenim-bavan-
tsoavaly, tokony ho enin-jato am-
by arivo sitadio.

## TOKO XV.

ARY izaho nahita famantarana
hafa koa tany an-danitra, lehibe,
sady mahagaga, anjely fito ma-
nana fahoriana fito farany; fa
izy no fanefa ny fahatezeran'An-
driamanitra.
2 Ary izaho nahita toy ny rano-
masina fitaratra miharo afo: ary
izy nandresy ny biby sy ny endri'
ny, ary ny fanisany ny anara'-
ny nijanona tambony ny rano-
masina fitaratra, ka manana ny
lokanga n'Andriamanitra.
3 Ary izy nihira ny fihirany
Mosesy, mpanompo n'Andriama-
nitra, sy ny fihirany ny Zanak'
ondry, hoe, Lehibe ary mahata-
lanjona ny asa nao, Andriamani-
tra Tompo Tsitoha; marina ary
to ny làla'nao, Mpanjaka ny fi-
renena.
4 Iza no tsy hatahotra anao,
Tompo, ary hankalaza ny ana-
ra'nao? fa hianao hiany no ma-
sina: fa ny firenena rehetra ho
avy hivavaka eo anatreha'nao;
fa vao aseho ny fahamarina'nao.
5 Ary raha afaka izany, dia
nahita aho, ary no voha'ny ny
tempoly ny taberinakily ny fila-
zana any an-danitra:
6 Ary ny anjely fito nivoaka

tamy ny tempoly, ka manana fahoriana fito, ary mitafy hariry madinikia fotsy no madio, ary nisikin-tratra tamy ny fisikinana volamena.

7 Ary ny anankiray tamy ny zava-manan'aina efatra nanome any ny anjely fito, lovia volamena fito, feno fahatezeran'Andriamanitra, izay velona mandrakizay mandrakizay.

8 Ary ny tempoly feno setroka avy tamy ny voninahitr'Andriamanitra sy ny hery ny; ary tsy nisy mahazo miditra amy ny tempoly mandra-panefa ny ny anjely fito ny fahoriana fito.

## TOKO XVI.

Ary izaho nandre feo mahery avy tamy ny tempoly, ka manao hoe amy ny anjely fito, Mandehana, ary aidino amy ny tany ny lovia fito ny fahatezeran'Andriamanitra.

2 Ary ny voalohany nandeha dia nanidina ny lovia ny tamy ny tany; ary dia nisy vay ratsy mahory tamy ny olona izay nanana ny marikia ny biby, sy izay nivavaka tamy ny endri'ny.

3 Ary ny anjely faharoa dia nanidina ny lovia ny tamy ny ranomasina; ary dia nody ra tahaky ny any ny olona maty: ary ny misy aina rehetra maty teo an-dranomasina.

4 Ary ny anjely fahatelo nanidina ny lovia ny tamy ny ony, sy ny loharano; ary dia nody ra izy.

5 Ary izaho nandre ny anjely ny rano manao hoe, Marina hianao, izay ankehitriny, sy izay lasa, Masina hianao, fa efa nitsara izany hianao.

6 Fa izy efa nandatsa-dra ny olona masina sy ny mpaminany, ary hianao efa nanome azy ra ho sotroi'ny; fa tokony izy.

7 Ary izaho nandre ny avy tamy ny fivoadiana manao hoe, Eny, Andriamanitra Tompo Tsitoha, marina sy mahitsy ny fitsara'nao.

8 Ary ny fahefatra dia nanidina ny lovia ny tamy ny masoandro; ary nome'ny azy handoro ny olona amy ny afo.

9 Ary may ny olona tamy ny fahafanana be, ary nanompa ny anaran'Andriamanitra, izay manam-panefana amy ny izany fahoriana izany: ary izy tsy nibebaka 'mba hanome voninahitra azy.

10 Ary ny fahadimy dia nanidina ny lovia ny tamy ny lapa ny ny biby; ary ny fanjaka'ny tonga maizina; ary izy nanekitra ny lela ny no ho ny fahoriana,

11 Ary niteny ratsy an'Andriamanitry ny lanitra no ho ny fahoria'ny sy ny vay ny, ary tsy nibebaka tamy ny izay natao ny izy.

12 Ary ny fahenina dia nanidina ny lovia ny tamy ny Eofratesy ony lehibe; ary ritra ny rano ny, 'mba hanamboara'ny ny làlany ny mpanjaka atsinanana.

13 Ary izaho nahita ny fanahy maloto telo tahaky ny sahona avy tamy ny vava ny ny dragona; ary tamy ny vava ny ny biby, ary tamy ny vava ny ny mpaminany sandoka.

14 Ary izy no fanahy ny demonia manao fahagagana, izay mandeha any amy ny mpanjaka ao amy ny izao tontolo izao, 'mba hanangona azy ho amy ny ady ny andro lehibe n'Andriamanitra Tsitoha.

15 Indro, izaho avy toy ny mpangalatra. Finaritra izay miambina, ary mitahiry ny fitafia'ny, fandroa mandeha mitanjaka izy, ary ho hita ny ny fahamenara'ny.

16 Ary izy nanangona azy tany amy ny fitoerana, izay atao ny amy ny teny ny Hebirio hoe, Arimagedona.

17 Ary ny fahafito dia nanidi-
na ny lovia ny tamy ny rivotra;
ary dia avy ny feo mahery tamy
ny tempoly ny lanitra amy ny
lapa, ka manao hoe, Vita.
18 Ary dia nisy helatra, sy feo,
ary kotrokorana; ary dia nisy
horohoron-tany lehibe, izay tsy
'mbola nisy to'azy, hatr'amy ny
nisia'ny ny olona tety ambony
ny tany, tsy nisy horohoron-tany
tsitoha lehibe toy izany.
19 Ary ny tanàna lehibe natao
ny ho telo toko, ary rava ny ta-
nàna ny ny firenena: ary i Babi-
lona lehibe dia ho fahatsiarova-
na eo anatrehan'Andriamanitra,
'mba home'ny azy ny kapoaka
ny toaka ny firehetany ny faha-
tezera'ny.
20 Ary ny nosy rehetra dia nan-
dositra, ary ny tendrombohitra
tsy hita.
21 Ary ny havandra lehibe la-
tsaka tamy ny olona avy tany
an-danitra, tahaky ny lanjany ny
talenta: ary ny olona niteny ratsy
an'Andriamanitra no ho ny
fahoriana amy ny havandra; fa
lehibe izany fahoriana izany.

## TOKO XVII.

Ary dia avy tamy ny anjely
anankiray amy ny izy fito izay
manana ny lovia fito, ary nilaza
tamy ko hoe. Avia aty; izaho
dia haneho anao ny fitsarana ny
mpijangajanga lehibe, izay mi-
petraka ambony ny rano be:
2 Amy ny izay no nanava'ny
ny mpanjaka ny tany filan-dra-
tsy, ary izay monina amy ny tany
no nampisotroi'ny ny toaka ny
fijangajanga'ny.
3 Ary izy nitondra ahy tamy
ny fanahy tany an-efitra: ary
izaho nahita ny vehivavy nitain-
gina ny biby misora-jaky, feno
anarany ny fitenenan-dratsy, ka
manan-doha fito sy tandroka
folo.
4 Ary ny vehivavy nitafy ny
mangamanga, sy ny misora-jaky,
ary niravaka volamena, sy vato
soa, ary voahangy, ka manan-
kapoa'bolamena amy ny tàna'
ny, feno fahavetavetany sy faha-
lotoany ny fijangajanga'ny:
5 Ary nisy anarana voa soratra
tamy ny handri'ny hoe, FIAFE-
NANA, I BABILONA LEHI-
BE, RENY NY MPIJANGA-
JANGA, SY NY FAHAVE-
TAVETANY NY TANY.
6 Ary izaho nahita ny vehivavy
leony tamy ny ra ny ny olona
masina, ary tamy ny ra ny vavo-
lombelona ny Jesosy: ary raha
nahita azy aho, dia gaga indrin-
dra.
7 Ary ny anjely nilaza tamy ko
hoe, Nahoana no talanjona hia-
nao? Izaho hilaza amy nao ny
fiafenany ny vehivavy, sy ny
biby izay mitondra azy, izay
manan-doha fito sy tandroka
folo.
8 Ny biby lay hita nao, efa izy,
ary tsy izy intsony; ary efa hia-
katra any amy ny lavaka tsy hita
noanoa, ary handeha ho amy ny
fandringiana: ary izay monina
amy ny tany ho gaga, ny anara'
ny tsy no sorata'ny tamy ny boky
ny fiainana fony tsy 'mbola ary
ny fanambany ny izao tontolo
izao, raha mijery lay biby teo,
ka lasa, ary 'mbola hiseho hiany.
9 Eto ny saina izay manana
fahendrena. Ny loha fito no
tendrombohitra fito, izay ipetra-
ha'ny ny vehivavy.
10 Ary misy mpanjaka fito: di-
my efa resy, ary ny anankiray
ao, ary ny anankiray 'mbola ho
avy; ary raha avy izy, tsy ma-
hay tsy hitoetra vetivety izy.
11 Ary ny biby lay teo, ary
lasa, dia ny fahavalony izy, ary
avy amy ny izy fito, ary mande-
ha ho amy ny fandringanana.
12 Ary ny tandroka folo izay
hita nao, dia mpanjaka folo izay
tsy'mbola mahazo fanjakana;

fa mahazo fahefana tahaky ny
mpanjaka amy ny indray ora izy
amy ny biby.
13 Ireto miray saina, ary hano-
me ny hery ny sy ny fahefana ho
any ny biby.
14 Ireto hiady amy ny Zana-
k'ondry, ary ny Zanak'ondry
handresy azy: fa izy no Tom-
po ny tompo, ary Mpanjaka ny
mpanjaka: ary ny nantsoi'ny, sy
ny fidi'ny, ary ny mino momba
azy.
15 Ary hoy izy tamy ko, Ny
rano izay hita nao, izay ipetra-
ha'ny ny mpijangajanga, dia olo-
na, sy olona maro be, ary firene-
na, sy teny.
16 Ary ny tandroka folo lay hi-
ta nao' mb'amy ny biby, ireto
handrafy ny mpijangajanga, ary
hahafoana azy, sy hampitanjaka
azy, sy hihinana ny nofo ny, ary
handoro azy amy ny afo.
17 Fa Andriamanitra efa nan-
datsaka am-po ny hanao izay si-
tra-po ny, sy haneky, ary hanome
ny fanjaka'ny ho any ny biby
mandra-panefa ny ny teny n'An-
driamanitra.
18 Ary ny vehivavy lay hita
nao no tanàna lehibe, izay ma-
napaka ny mpanjaka ny tany.

## TOKO XVIII.

Ary rehefa afaka izany zavatra
izany, dia nahita anjely hafa koa
nidina avy tany an-danitra aho,
ka manana fahefana lehibe; ary
ny tany no hazavai'ny ny voni-
nahi'ny.
2 Ary izy nitaraina tamy ny feo
mahery, hoe, Rava, rava i Ba-
bilona lehibe, ary dia tonga ho
fonenany ny demonia, sy fitoera-
ny ny fanahy maloto rehetra, ary
fitoerany ny vorona maloto sy
ratsy rehetra.
3 Fa ny firenena efa nisotro ny
toaka ny fahatezerany ny filan-
dratsy ny, ary ny mpanjaka ny ta-
ny efa nanao filan-dratsy tamy
ny, ary ny mpandranto amy ny
tany efa nitombo harena tamy ny
habeny ny zava-py ny.
4 Ary izaho nandre feo hafa
koa avy tany an-danitra, manao
hoe, Mialà amy ny hianareo olo'
ko, 'mba tsy himbona'nareo fa-
hotana amy ny, ary 'mba tsy ho
azo nareo ny fahoria'ny.
5 Fa ny fahota'ny efa nitehikia
tamy ny lanitra, ary Andriamani-
tra efa nahatsiaro ny helo'ny.
6 Omeo azy tahaky izay nome'
ny anareo, atavy avy roa heny
manaraky ny asa ny: ny kapoa-
ka izay naharo'ny, haroy avy roa
heny ny azy.
7 Toy izay nankalaza'ny ny te-
na ny, ary nihinam-py, no hana-
va'ny azy ho fadiranovana sy fa-
halelovana; fa hoy izy tam-po
ny, izaho mipetraka ho andriam-
bavy, ka tsy ho mpitondra-tena,
ary tsy hahita alahelo.
8 Koa amy ny izany, ho tonga
indrindra ny fahoria'ny, dia faha-
fatesana, sy fahalelovana, ary
mosary; ary ho levona ny afo
izy: fa mahery ny Andriamani-
tra Tompo, izay mitsara azy.
9 Ary ny mpanjaka ny tany,
izay nanao filan-dratsy sy nihina-
na zava-py tamy ny, hisaona azy,
ary halahelo azy, raha mahita ny
setroky ny fandoroana azy,
10 Ka mijanona eny lavitra eny
no ho ny fatahorany ny fadirano-
va'ny, ka manao hoe, Indrisy,
indrisy! ry Babilona tanàna le-
hibe, ry tanàna tsy toha! fa ton-
ga amy ny ora iray hiany ny fi-
tsarana anao.
11 Ary ny mpandranto amy ny
tany hitomany sy hisaona azy;
fa tsy misy hividy ny fandrantoa'
ny intsony;
12 Ny fandrantoana volamena,
sy volafotsy, sy vato soa, sy voa-
hangy, sy hariry madinikia, sy
mangamanga, sy landy, sy jaky,
sy hazo mani-pofona rehetra, sy
fanaka ivory rehetra, sy ny fana-

ka rehetra amy ny hazo soa indrindra, sy varahina, sy vy, ary vato maribily,
13 Ary kinamona, sy mani-pofona, sy zava-manitra, sy fanosorana, sy zava-manetona, sy toaka, sy solikia, sy koba soa, sy vary, sy biby, sy ondry, sy soavaly, sy fiara-kodia, sy andevo, ary tena n'olona.
14 Ary ny vokatra izay iri'ny ny fanahy nao efa niala tamy nao, ary izay rehetra malemy sy fy efa diso anao, ary hianao tsy hahita azy intsony mandrakizay.
15 Ny mpandranto izany zavatra izany, izay efa nanan-karena tamy ny, dia hijanona eny lavitra eny, no ho ny fatahorana ny fadiranova'ny, ka mitomany sy misaona,
16 Ary manao hoe, Indrisy! indrisy! ry tanàna lehibe izay nitafy hariry madinikia, sy mangamanga, sy jaky, ary ravaka volamena, sy vato soa, ary voahangy!
17 Ary tamy ny ora iray hiany ho rava ny harena be toy izany. Ary ny mpitari-tsambo rehetra, sy izay rehetra mitondra azy, sy mpiasa azy, ary izay rehetra mandranto ambony ny ranomasina, dia nijanona eny lavitra eny,
18 Ary nitaraina raha nahita ny setroky ny fandoroa'ny, ka manao hoe, Aiza no tahaky ity tanàna lehibe ity!
19 Ary izy namafy vovoka tamy ny loha ny, ary nitaraina, ka mitomany sy misaona, ka manao hoe, Indrisy! indrisy! ry tanàna lehibe, izay nampanan-karena izay rehetra manan-tsambo ambony ny ranomasina no ho ny fahasarotany ny zavatra any! fa amy ny ora iray no rava izy.
20 Mifalia amy ny fandresena azy, hianao lanitra, sy hianareo olona masina, sy apositaoly, sy mpaminany; fa ny Andriamanitra efa namaly azy no ho ny amy nareo.
21 Ary ny anjely mahery anankiray naka vato fitotoan-koba lehibe, ary dia nanary azy tany amy ny ranomasina, ka manao hoe, Izany no haharava'ny Babilona tanàna lehibe amy ny fanerena, ary dia tsy hita ny intsony mandrakizay.
22 Ary ny feo ny mpitendry lokanga, sy ny mpitsoka miosikia, sy ny mpitsoka sodina, sy ny mpitsoka farara, tsy ho re intsony amy nao mandrakizay; ary ny mpahay zavatra rehetra amy ny fanavanjavatra tsy ho hita intsony amy nao mandrakizay; ary ny fikotrokotrony ny vato fitotoan-koba, tsy ho re intsony amy nao mandrakizay;
23 Ary ny fahazavany ny jiro tsy hahazava intsony amy nao mandrakizay; ary ny feo ny ny mpampakatra sy ny ampakarina tsy ho re intsony amy nao mandrakizay: fa ny mpandranto nao 'mba efa olona lehibe amy ny tany; fa tamy ny fanava'nao ody mahery no namitaha'nao ny firenena rehetra.
24 Ary tao amy ny no nahita' ny ny ra ny ny mpaminany sy ny olona masina, sy izay rehetra no vonoi'ny tambony ny tany.

## TOKO XIX.

Rehefa afaka izany, izaho nandre tahaky ny feo lehibe ny olona maro tany an-danitra, manao hoe, Alelioia; Famonjena, sy voninahitra, ary hery an'Andriamanitr'ay:
2 Fa marina sy mahitsy ny fitsara'ny: fa izy efa nitsara ny mpijangajanga lehibe, izay nametaveta ny tany tamy ny filandratsy ny, ary efa namaly ny ra ny ny mpanompo azy, nalatsaky ny tàna'ny.
3 Ary izy nilaza indray, Alelioia. Ary ny setro'ny niakatra mandrakizay mandrakizay.
4 Ary ny loholona efatra amby

roa-polo sy ny zava-miaina efatra niankohoka, ary nivavaka tamy n'Andriamanitra izay nipetraka tamy ny lapa, ka manao hoe, Amena ; Alelioia.
5 Ary nisy feo nivoaka tamy ny lapa, ka manao hoe, Miderà an' Andriamanitr'ay, hianareo mpanompo ny rehetra, ary hianareo izay matahotra azy, na kely, na lehibe.
6 Ary izaho nandre tahaky ny feo ny ny olona maro be, ary tahaky ny firohondrohony ny rano be, ary tahaky ny firohondrohony ny kotrokorana mafy, manao hoe, Alelioia : fa ny Andriamanitra Tompo Tsitoha no manjaka.
7 Avelao izahay hifaly sy ho ravo, ary hanome voninahitra azy : fa tonga ny fanam-badiany ny Zanak'ondry, ary efa niomaña ny vady ny.
8 Ary nome'ny hitafia'ny ny hariry madinikia fotsy no madio : fa ny hariry madinikia no fahamarinany ny olona masina.
9 Ary dia hoy izy tamy ko, Soraty hoe, Finaritra izay ampiandranoi'ny amy ny fanasany ny fanambadiany ny Zanak'ondry. Ary hoy izy tamy ko, Ireto no teny n'Andriamanitra marina tokoa.
10 Izaho niankohoka teo amy ny tongo'ny hivavaka amy ny. Ary hoy izy tamy ko, Aza manao izany : izaho mpanompo to' anao, sy rahalahy nao, izay manana ny filazany Jesosy : mivavaha amy n'Andriamanitra : fa ny filazany Jesosy no fanahy ny faminaniana.
11 Ary izaho nahita lanitra nisokatra, ary indro soavaly fotsy ; ary izay nitaingina azy atao ny hoe, Mazoto sy Marina, ary amy ny fahamarinana no itsara'ny sy iadia'ny.
12 Ny maso ny dia tahaky ny lel'afo, ary tamy ny loha ny nisy satro-boninahitra maro ; ary izy nanana anarana misoratra, izay tsy fantatr'olona, afa tsy ny tena ny hiany.
13 Ary izy nitafy lamba natsoboka tamy ndra : ary ny anara' ny atao hoe, Teny n'Andriamanitra.
14 Ary ny miaramila izay any an-danitra nanaraka azy tamy ny soavaly fotsy, ka mitafy ny hariry madinikia fotsy no madio.
15 Ary nivoaka tamy ny vava ny, ny sabatra roa lela maranitra 'mba hikiapa'ny ny firenena : ary izy hanapaka azy amy ny hanjaby : ary hanitsaka ny famiazany ny firehetany ny fahatezeran'Andriamanitra Tsitoha.
16 Ary izy manana anarana misoratra amy ny lamba ny, sy ny fe ny hoe, MPANJAKA NY MPANJAKA, ARY TOMPO NY TOMPO.
17 Ary izaho nahita anjely anankiray nijanona teo amy ny masoandro, ary izy nitaraina tamy ny feo mahery, ka manao hoe amy ny voro-manidina rehetra ao ampovoany ny lanitra, Avia ary hiangona amy ny fanasan-dehibe an'Andriamanitra hianareo ;
18 'Mba hinana'nareo ny nofo ny ny mpanjaka, sy ny nofo ny ny kapiteny, sy ny nofo ny ny mahery, sy ny nofo ny ny soavaly, sy izay mitaingina azy, ary ny nofo ny ny olona rehetra, na ny tsy andevo, na ny andevo, na ny kely, na ny lehibe.
19 Ary izaho nahita ny biby, sy ny mpanjaka ny tany, ary ny miaramila ny, niangona 'mba hiady amy ny izay mitaingintsoavaly, sy amy ny miaramila ny.
20 Ary no sambori'ny ny biby, sy ny mpaminany sandoka, izay niaraka tamy ny, izay nanao fahagagana teo anatreha'ny, amy ny izay no namitaha'ny izay efa

nandray ny marikia ny biby, sy
izay nivavaka tamy ny endri'ny.
Ireto no natsipi' ny velona tamy
ny farihy afo mirehitra solifara.
21 Ary ny sisa no vonoi'ny
tamy ny sabatry lay nitaingin-
tsoavaly, izay sabatra izay avy
tamy ny vava ny: ary ny vorona
rehetra voky tamy ny nofo ny.

## TOKO XX.

Ary izaho nahita anjely nidina
avy tany an-danitra, izay nana-
na ny fanalahidy ny lavaka tsy
hita noanoa, ary gadra lehibe
tamy ny tàna'ny,
2 Ary izy nisambotra ny dra-
gona, lay menarana antitra, izay
no Devoly sy Satana, ary nama-
totra azy arivo taona,
3 Ary izy nanary azy tamy ny
lavaka tsy hita noanoa, ary no
hidia'ny, sy no petaha'ny tao izy,
'mba tsy hamitaha'ny ny fire-
nena intsony, ambara-pahalani'
ny ny arivo taona; ary rehefa
afaka izany, dia tsy maitsy ho
vaha'ny kely kely izy.
4 Ary izaho nahita lapa, ary
izy nipetraka tamy ny, ary nome'
ny fitsarana izy: ary izaho na-
hita ny fanahy ny izay no tapa-
hin-doha no ho ny filazany Jeso-
sy, sy ny teny n'Andriamanitra,
ary izay tsy nivavaka tamy ny
biby, na tamy ny endri'ny, na
nandray ny marikia tamy ny
handri'ny, na tamy ny tàna'ny:
ary dia velona izy, sady niara-
nanjaka tamy ny Kraisty arivo
taona.
5 Fa ny sisa amy ny maty tsy
ho velona ambara-pahalany ny
arivo taona. Ity no vaolohany
ny fananganany ny maty.
6 Finaritra ary masina izay
manana anjara amy ny fananga-
nana voalohany: izay tsy ana-
na'ny ny fahafatesana faharoa
fahefana, fa ho mpisoron'An-
driamanitra sy any Kraisty izy,
ary hiaraka hanjaka amy ny
arivo taona.
7 Ary rehefa lany ny arivo tao-
na, dia ho vaha'ny amy ny trano
maizina i Satana.
8 Ary izy handeha hamitaka
ny firenena amy ny vazan-tany
efatra, i Goga sy Magoga ha-
nangona azy hiady: ny isa'ny
ho toy ny fasikia amy ny rano-
masina.
9 Ary izy niakatra tamy ny sa-
kany ny tany, ary nanodidina ny
toby ny olona masina, sy ny ta-
nàna malala: ny afo dia nidina
avy tany an-danitra tamy n'An-
driamanitra, ary dia nandany azy.
10 Ary ny devoly izay namita-
ka azy natsipi' ny tamy ny farihy
afo, sy ny solifara izay itoera'
ny ny biby, sy ny mpaminany
sandoka, ary ho fadiranovana
andro aman'alina mandrakizay
mandrakizay izy.
11 Ary izaho nahita lapa fotsy
lehibe, sy izay nipetraka tamy
ny, ka dia nandositra ny tarehy
ny tany sy ny lanitra; ary dia
tsy nahita fitoerana intsony izy.
12 Ary izaho nahita ny maty,
ny kely sy ny lehibe nijanona
teo anoloany ny lapa; ary ny
boky nivelatra: ary ny boky ha-
fa nivelatra koa, izay no any ny
fiainana: ary ny maty no tsarai'
ny tamy ny izay zavatra no so-
rata'ny tamy ny boky manaraky
ny asa ny.
13 Ary ny ranomasina dia na-
moaka ny maty tao anaty ny;
ary ny fahafatesana sy ny fiai-
nan-tsihita namoaka ny maty tao
anaty ny: ary dia no tsarai'ny
izy rehetra manaraky ny asa ny.
14 Ary ny fahafatesana sy ny
fiainan-tsihita natsipi' ny tamy
ny farihy afo. Izany no fahafa-
tesana indroa.
15 Ary izay tsy hita voa sora-
tra tamy ny boky ny fiainana,
dia natsipi' ny tamy ny farihy
afo.

TOKO XXI.

Ary izaho nahita lanitra vaovao
sy tany vaovao: fa lasa ny lani-
tra voalohany sy ny tany voalo-
hany; ary tsy nisy ranomasina
intsony.
2 Ary izaho nahita tanàna ma-
sina, i Jeriosalema vaovao nidina
avy tany an-danitra tamy n'An-
driamanitra nomani'ny tahaky
ny fiomany ny hampakarina ho
any ny lahy.
3 Ary izaho nandre feo mahery
avy tany an-danitra manao hoe,
Indro, ny tabarinakily n'Andria-
manitra amy ny olo'ny, ary izy
hitoetra amy ny, ary izy ho olo'
ny, ary Andriamanitra hitoetra
amy ny ho Andriamani'ny.
4 Ary izy hamafa ny ranomaso
rehetra amy ny maso ny; ary
tsy hisy fahafatesana intsony, na
fahalelovana, na fitarainana, ary
tsy hisy faharariana intsony: fa
lasa ny zavatra taloha.
5 Ary izay nipetraka tamy ny
lapa nanao hoe, Indro, izaho
manao ny zavatra rehetra ho
vaovao. Ary hoy izy tamy ko,
Manorata; fa to sy marina ireto
teny ireto.
6 Ary izy nilaza tamy ko hoe,
Vita. Izaho no Alifa sy Omega,
ny voalohany sy farany. Izaho
hanome maimaimpoana ho any
izay mangetaheta amy ny loha-
rano n'aina.
7 Izay mandresy no handova
izany zavatra izany; ary izaho
ho Andriamani'ny, ary izy ho
zana'ko.
8 Fa ny matahotra, sy ny tsy
mino, sy ny manao vetaveta, sy
ny mpamono olona, sy ny mpi-
jangajanga, sy ny mpanao ody
mahery, sy ny mpanao sampy,
ary ny mandainga rehetra, dia
hanana ny anjara ny amy ny fa-
rihy izay mirehitra afo sy solifa-
ra: izany no fahafatesana indroa.
9 Ary dia avy ny anankiray
amy ny anjely fito manana lovia
fito, feno ny fahoriana fito fara-
ny, ary niteny tamy ko hoe, Avia
aty, ary izaho haneho anao ny
ampakarina, vady ny ny Zanak'
ondry.
10 Ary izy nitondra ahy tamy
ny fanahy tany an-tendrombohi-
tra lehibe no avo, ary naneho
ahy Jeriosalema tanàna masina,
izay nidina avy tany an-danitra
tamy n'Andriamanitra,
11 Ka manana ny voninahitr'
Andriamanitra: ary ny fahaza-
va'ny toy ny vato soa indrindra,
toy ny vato jasipera, mangano
hano toy ny vato sanga;
12 Ary manana mànda lehibe
sady avo, misy vavahady roa
amby ny folo, ary anjely roa amby
ny folo teo amy ny vavahady,
ary nisy nisoratra teo, izay amy
ny firenena roa amby ny folo ny
zanaky Isiraely:
13 Tao atsinanana, vavahady
telo; tao avaratra, vavahady te-
lo; tao atsimo, vavahady telo;
tao andrefana, vavahady telo.
14 Ary ny mànda ny tanàna
nisy fanambany roa amby ny
folo, ary tao amy ny no sorata'ny
ny anarany ny apositaoly roa
amby ny folo any Zanak'ondry.
15 Ary izay niresaka tamy ko,
nanana fanoharana hanja-bola-
mena, hanohatra ny tanàna, sy
ny vavahady ny, ary ny mànda
ny.
16 Ary ny tanàna manao efa-
joro, ary mitovy ny lava ny sy
ny saka'ny: ary izy nanohatra
ny tanàna tamy ny hanjaka, dia
sitadio roa arivo sy iray alina.
Mitovy ny lava ny sy ny saka'
ny, ary ny fahavo ny.
17 Ary izy nanohatra ny màn-
da ny, dia efatra amby efa-polo
amby zato hakiho manaraky ny
ohatry ny olona, izay no any ny
anjely.
18 Ary ny rafitry ny mànda
natao ny tamy ny vato jasipera:
ary ny tanàna tena volamena,

toy ny fitaratra madio.
19 Ary ny fanambany ny màn-
da ny tanàna niravaka tamy ny
izay vato soa rehetra. Ny fa-
nambany voalohany, no jasipera;
ny faharoa, sapira; ny fahatelo,
kalikedony; ny fahefatra, eme-
ralady;
20 Ny fahadimy, saridonisa;
ny fahenina, saridiosy; ny faha-
fito, kirosolaity; ny fahavalo,
berily; ny fahasivy, topazy; ny
fahafolo, kisopirasosy; ny faha-
raik'amby ny folo, jakinta; ny
faharoa amby ny folo ametisitra.
21 Ary ny vavahady roa amby
ny folo dia voahangy, ka voahan-
gy iray loha ny isam-bavahady;
ary ny faleha ao an-tanàna, dia
tena volamena toy ny fitaratra
madio.
22 Ary izaho tsy nahita tempo-
ly tao: fa Andriamanitra Tom-
po Tsitoha sy ny Zanak'ondry
no tempoly ny.
23 Ary ny tanàna tsy nila ma-
soandro, na volana hahazava
azy: fa ny voninahitr'Andria-
manitra no nahazava azy, ary ny
Zanak'ondry no fahazava'ny.
24 Ary ny firenena handeha
amy ny fahazava'ny: ary ny
mpanjaka ny tany hitondra ny
voninahi'ny sy ny laza ny ho any
amy ny.
25 Ary ny vavahady ny no tsy
hidiana akory amy ny andro: fa
tsy hisy alina any.
26 Ary izy hitondra ny vonina-
hitra sy ny laza ny firenena re-
hetra any amy ny.
27 Ary tsy 'mba hiditra any
izay maloto, na izay manao fa-
havetavetana, na ny laingia: fa
izay no sorata'ny tamy ny tara-
tasy ny fiainany ny Zanak'ondry.

## TOKO XXII.

Ary izy naneho ahy ny ony ny
fiainana, manganohano toy ny
vatosanga, any amy ny lapa
n'Andriamanitra sy ny Zanak'
ondry.
2 Teo afovoany ny faleha ny
sy andaniny roa ny ony, nisy
hazo fiainana mamoa izay fa-
moazany roa amby ny folo samy
hafa, ka mamoa isam-bolana:
ary ny raviny ny hazo ho faha-
sitranany ny firenena.
3 Ary tsy hisy ozona intsony:
fa ny lapa n'Andriamanitra sy
ny Zanak'ondry ho ao amy ny;
ary ny mpanompo ny hanompo
azy:
4 Ary izy hahita ny tarehy ny:
ary ny anara'ny ho amy ny han-
dri'ny.
5 Ary tsy hisy alina any; ary
tsy mila jiro, na ny fahazavany
ny masoandro izy; fa Andria-
manitra Tompo manazava azy:
ary izy hanjaka mandrakizay
mandrakizay.
6 Ary izy nilaza tamy ko hoe,
Ireto teny ireto marina ary to:
fa Andriamanitra Tompo ny ny
fanahy ny mpaminany, naniraky
ny anjely ny haneho amy ny
mpanompo ny izay tsy maitsy ho
tonga faingiana.
7 Ary, indro, izaho ho avy fain-
giana: finaritra izay mitandri-
na ny teny ny faminaniana ity
taratasy ity.
8 Izaho Jaony nandre sy nahí-
ta izany zavatra izany. Ary
izaho rehefa nandre sy nahita,
dia niankohoka teo anoloany ny
tongotry ny anjely, izay naneho
ahy izany zavatra izany.
9 Dia hoy izy tamy ko, Aza
manao izany: fa izaho mpanom-
po toa anao sy ny rahalahy nao
mpaminany, sy amy ny izay mi-
tandrina ny teny ny ity taratasy
ity: mivavaha amy n'Andria-
manitra.
10 Ary hoy izy tamy ko, Aza
apetaka ny teny ny faminaniany
ity taratasy ity: fa antomotra ny
andro.
11 Izay tsy marina, avelao izy
dia tsy ho marina; ary izay ma-

loto, avelao izy dia haloto: ary
izay marina, avelao izy dia ho
marina: ary izay masina, avelao
izy dia ho masina.
12 Indro, izaho ho avy faingi-
ana; ary ny famalia'ko ao amy
ko, 'mba home'ny ny olona re-
hetra manaraky ny asa ny.
13 Izaho no Alifa sy Omega,
ny voalohany sy farany, ny talo-
ha sy ny aoriana.
14 Finaritra izay mankato ny
didy ny, 'mba hahazo ny amy
ny hazo fiainana, ary ho tafiditra
amy ny vavahady ho any an-ta-
nàna.
15 Fa ao ivelany ny amboa, sy
ny mpanao ody mahery, sy ny
mpijangajanga, sy ny mpamono
olona, sy ny mpanao sampy, ary
izay rehetra tia, sy manao lain-
gia.
16 Izaho Jesosy efa naniraka
ny anjely ko hanambara amy
nareo izany zavatra izany amy
ny fiangonana. Izaho no fototra
sy zanaky Davidra, kintana ma-
zava sy fitarik'andro.
17 Ary ny Fanahy sy ny am-
pakarina manao hoe, Avia.
Avelao izay mandre hanao hoe,
Avia. Ary avelao izay mange-
taheta ho avy. Ary avelao izay
tia, hanaram-po amy ny ranon'
aina.
18 Fa izaho milaza amy ny
olona rehetra izay mandre ny
teny ny faminaniana ity taratasy
ity, Raha misy olona manampy
izany teny izany, Andriamanitra
hanampy ny fahoriana izay no
sorata'ny tamy ny ity taratasy
ity:
19 Ary raha misy olona hanai-
sotra amy ny teny ny taratasy
ny ity faminaniana ity, Andria-
manitra hanaisotra ny anjara ny
amy ny boky fiainana, sy ny ta-
nàna masina, ary amy ny izay
no sorata'ny tamy ny ity tarata-
sy ity.
20 Hoy izay manambara izany
zavatra izany, Eny, izaho avy
faingiana; Amena. Avia Jeso-
sy Tompo.
21 Ho amy ny olona masina
rehetra anie ny fahasoavany Je-
sosy Kraisty Tompo.

FÀRANY.

